84(5O')1
N14

Tahrir hay'ati: **Aziz Qayumov, Abduqodir Hayitmetov, Najmiddin Komilov, Abdurashid Abdug'afurov, Vahob Rahmonov**

Porso Shamsiyev va G'ulom Karimovlar tuzgan ilmiy-tanqidiy matn asosida dostonni nashrga tayyorlovchi:
**Vahob Rahmonov**

Amin Umariy va Sharifjon Husaynzodalar tuzgan nasriy bayonni to'ldirib, qayta nashrga tayyorlovchilar:
**Vahob Rahmonov va Naim Norqulov**



N $\frac{4702620101-19}{M352(04)-2006}$ 2006

ISBN 5-635-02429-7

## I

Ey yaxshi oting bila sarog'oz,
Anjomig'akim yetar har og'oz.

Ey sendin ulus xujasta farjom,
Og'ozingga aql topmay anjom.

Ey aqlg'a foizi maoniy,
Boqiy — senu, borcha xalq — foniy.

Ey elga adam baqoni aylab,
Zotingg'a fanoni foni aylab,

Ey ilmingg'a g'ayb sirri ma'lum,
Mavjud — sen, o'zga borcha — ma'dum.

Ey yo'q qilibon adamni budung,
Yo'qlug'ni adam qilib vujudung.

Ey husnni dilpazir qilg'an,
Ey ko'nglin anga asir qilg'an.

Ey husng'a aylaganni shaydo,
Majnunlug' ila qilib huvaydo,

Ey ishq o'tin aylagan jahonso'z,
Har bir shararini xonumonso'z.

Ey o'rtab ul o'tqa xonumonlar,
Ne xonu ne monki, jismu jonlar.

Ey kimniki aylabon parivash,
Majnun anga yuz asiri g'amkash.

Ey kimni qilib parig'a majnun,
Ashki suyin oqizib jigargun.

Ey har sorikim qilib tajalli,
Ul mazhar o'lub jahonda Layli.

Ey oniki Layli aylab otin,
Majnun qilmoq qilib sifotin.

Ey Majnunung xiraddin ozod,
Ohi beribon xiradni barbod.

Ey aql sening yo'lungda g'ofil
Kim, telba sening yo'lungda oqil.

Ey bandalarig'a jovidona,
Omurzish uchun tilab bahona,

Ey ashk suyidin aylabon past
Do'zax o'ti shu'lasini payvast.

Ko'k yer kibi pastu murtafi' — sen,
Balkim yeru ko'kka muxtari' — sen,

Sun'ung bila to'rt zid muvofiq,
Hukmung bila yetti ko'k mutobiq.

Tun-kunki qilur sipehr novard,
Sening talabingdadur jahongard.

Boshdinki qadam qilibdurur mehr,
Istab seni bo'ldi za'faronchehr.

Bordur talabingg'a borcha moyil.
Lekin seni topmoq asru mushkil.

Har negaki desa o'xshamassen,
Sendin durur ul, sen ul emassen.

Har ne seni desa royi soyib,
Ul sendinu sen aroda g'oyib.

G'oyibsen angaki bo'lsa nozir,
Nozirg'a dog'i bor ishda hozir.

Aflokka sen shitob berding,
Anjumg'a bu nuru tob berding.

Kun yuzini ayladıng mushakkal,
Tun ko'zini ayladıng mukahhal.

Oy siymini ayladıng zarafshon,
Tunning shabasini gavharafshon.

Toqqa beribon libosi xoro,
Zarrin kamar etting oshkoro.

Qish mehrini chun itikrak etting,
Qorning sadafin arusak yetting.

Yoz yomg'uri yetgach, ayladıng bot,
Yer chakmanini yashil saqarlot.

Lola qadahini toshqa urdung,
Jola guharini boshqa urdung.

Gul yofrog'ini havog'a sochting,
G'uncha girihin sabodin ochting.

Gulga beribon zumurradiy taxt,
G'uncha kibi aylading javonbaxt.

Kecha anga bo'lmasun debon biym,
Berding nargisga mash'ali siym.

Chun ko'kni xusufzod qilding,
Oyning kumushin savod qilding.

Gohiki kasofat etti mahtob,
Mehr oltunin aylading siyahtob.

Berding chu jihatqa zeb ila far,
Boshi uza tikting olti gavhar.

Unsurni tuzuk saroy qilding,
Devorini chordoy qilding.

Kiydurding ziynat aylamakdin,
To'quz xil'at anga falakdin.

Ko'k atlasu boru zarhal etgan,
Anjum duridin mukallal etgan,

Jaybi aro tugma Tiyru Nohid,
Egnida tirozi Oyu Xurshid.

Yo'q, yo'qki, bu yetti jirmi moviy,
Anda yetti chobuki samoviy

Kim, borchalarini foil etting,
Sayru harakatga shog'il etting.

Obo chu bularg'a ot bo'ldi,
Ul to'rt ham ummahot bo'ldi.

Aylab bu ato, anog'a payvand,
Uch qilding arolarida farzand.

Har birining o'zgacha sifoti,
Hayvoniyu koniyu nabotiy.

Andoq chu tuzuldi kadxudoliq,
Bu nav' o'ldi ato-anoliq.

Bir kimsaga to'rt agar tarabdur,
Yetti aro to'rt bas ajabdur.

Har milg'a toqding, ikki zanjir,
Qilding laqabin qazovu taqdir.

Gardunni sen aylading sabuksang,
Davronni sen aylading kuhanlang.

Gar bo'lsa sipehru arz bir-bir,
Chun sendin erur senga ne tag'yir.

V-ar topsa baqoyi lonihoyat,
Ham sendin erur o'shul inoyat.

Har shohki, andin el haroson,
Yo'q qilmoq ani qoshingda oson.

Yo qaysi gadoki, noni yo'q-to'q,
Shoh etsang ani, kim oytqoy yo'q.

Zohidki ulusqa qilg'ay irshod
Solsang tomug' ichra kimga irod?

Fosiqki erur bor ishi muhmal,
Yorliqasang oni kimga madxal?

Bas olam ichini aylading qon,
Bir luqma yutarg'a yutti ming qon.

Bas johil erurki beg'amu ranj,
To'ktung etagiga maxzanu ganj,

Bu ishta ne bilsun el kamohi,
Ne erkani hikmati Ilohi.

Lekin bu taraf ko'ngulga yo'ldur
Kim, har neki aylading ish uldur.

Kimni nedin aylading navosoz,
Topqon anga ne ko'p erdi, ne oz.

Har kimga ne berganing bas erdi,
Andin ko'pu oz kerakmas erdi.

Topqong'a qanoat ulki qilmas,
O'z maslahatini sencha bilmas.

Bizdin neki kelsa bejihatdur,
Sendin neki bo'lsa maslahatdur.

Doyim qilibon savol varzish,
Xoni karamingdin ofarinish.

Kunduz — sanga bir gadoyi rusi,
Xursheddin egnida kadusi.

Tun — dargahingga tilanchi zangi,
Egnida terisidur palangi.

Daryo sanga tolibi navola,
Kishti kafida yig'och piyola.

Tog' lola tutub nechukki soyil,
Ochib etagin tilarga moyil,

Ya'ni bori uzradur panohing,
Bor ulchaki bor gardi rohing.

Mulkung ikki bog'i ikki olam,
Sultonlig' erur sanga musallam.

Bog'ing ikki vardi mehr ila mah,
Ne bog'u ne vard, Allah-Allah.

Shonin bilmay xiradg'a anduh,
«Jallat olouhu va sha'nuh».

## II

*Pastlig' yuzidin munojot ul rafiuddarajot hazratidakim, sanosida aqli kull tili lol, balki aqli kull tili shikastamaqol keldi va ul bobda ma'ziratni unutmoq va uzr demakdin o'zni ma'zur tutmoq va ajz va nomurodlig' ko'yiga qochmoq va gadoliq ashkin sochmoq va «shayan lillah» ovuchin ochmoq*

Poko, sifatingda ahli idrok,
So'z surmadi g'ayri «mo arafnok».

Har nav'ki aylasam xitobing,
Yuz oncha biyikdurur janobing,

Ulkim, «ana afsah» etti da'vo,
Fosh etti bu da'vi ichra ma'no.

Ko'rguzdi chu nukta ichra mo'jiz,
Olam fusahosi bo'ldi ojiz.

Hamdingni demak chu bo'ldi komi,
«Lo uhsi» edi aning kalomi.

Ul ajzig'a e'tirof qilsa,
Hamdingdin o'zin maof qilsa,

Bas nazmda so'z degan meningdek,
Men xud neki, yuz tuman meningdek,

So'z ajzini zohir aylamak ham,
O'z ajzini zohir aylamak ham.

Insof ila keldi nosazoliq,
Yo'q-yo'qki, kamoli behayoliq.

Chun hamdu sano ishi bu bo'ldi
Kim, aqli kull anda uzr qo'ldi.

Ham gungi maqol bo'lmoq avlo,
Bu uzrda lol bo'lmoq avlo.

Qilmay da'viyi xush adoliq,
Arz ayla, Navoiyo, gadoliq.

Yo Rab, eshigingda ul gadomen
Kim, boshtin-ayoqqacha xatomen.

Mushkum bu xatoda bo'ldi kofur,
Kofur ila mushkum o'ldi benur.

Isyon o'tidin kuyub jahonim,
Dudi bila tiyra xonumonim,

Rasvoliq o'tin jahong'a sochib,
Uchqunlarin osmong'a sochib,

Ham ushbu o'tum toshib jahondin,
Ham uchquni oshib osmondin,

Atfoli junun jafo qilib fosh,
Har lahza boshimg'a yog'durub tosh.

Majnunlug'um ichra gar ko'rub dev,
Mendin qocharig'a aylabon rev.

Devonalig'im nechukki majnun,
Sargashtalig'im nechukki gardun.

Zanjiri junun erur nishoni,
Anduh sipehri Kahkashoni.

Jo'lida sochim — bu charx aro tun,
Yo'qkim, boshima kelib qaro kun.

Bu nav qaro kun ichra qorib,
Ya'niki, qaro tunum oqorib.

Zunnor belimg'a nafs etib chust,
Kufr ichra belimni bog'labon rust,

Har lahza ishimni charxi bebok
Ul rishta bila etib girihnok.

Yaxshiliq itib bu notavondin,
Holimni desam yomonroq ondin.

Holim sharhiki bas uzundur,
Bu turfaki, dam-badam fuzundur.

Bu ranjki, keldi jovidoni,
O'zdin bo'lmas ketarmak oni.

Men qilsam edi aning davosi,
Bo'lmaq nega erdi mubtalosi.

Har necha emas manga bu oson,
Lekin sanga bordur asru oson.

Boq dardu malolatimg'a, yo Rab,
Rahm ayla bu holatimg'a, yo Rab.

Lutf ayla o'zung sori yo'lum chek,
Chekting chu yo'lum tutub qo'lum chek.

Tortib bu mag'okdin chiqorg'il,
G'arqobi halokdin chiqorg'il.

Chun ollima qo'ymading yovuz yo'l,
Sayr ichra nasibim ayla tuz yo'l.

Shukrungg'a tilimni qoyil ayla,
Sajdangg'a boshimni moyil ayla.

O'ksutma hidoyatingni mendin,
Kam qilma inoyatingni mendin,

Bo'l rohnamun mango ul ishga
Kim, bo'lsa sanga rizo ul ishga.

Ul ish manga qil murodu maqsud
Kim, bo'lsang o'zung ul ishta xushnud.

Bir ishki, emas rizosi sendin,
Ermas bu qul iltimosi sendin.

Har qissada shukr sol tilimga,
Har g'ussada sabr ber ilimg'a.

Har zuhdki ujb erur anga zam
Ko'nglum haramig'a qilma mahram.

Har jurmki uzr erur anga yor,
Ul jurmni aylagil manga yor.

Gar uchmog'u gar tomug'durur yo'l,
Sen lutf ila anda yo'ldoshim bo'l.

Raddig'a qabulni mute' et,
Jurmumg'a rasulni shafe' et.

## III

*Ul risolat sipehrining quyoshi na'tidakim, mag'rib soridin tulu' qilib, Makka avjida kamol tutti, balki anvori ashroqi bila mashriqdin mag'ribqacha «Kashshamsi nisfunnahor» yorutti va kufr shomida islom sham'i yoqti va shomg'a yaqin uyoqti*

Ey jilvagahing sipehri axzar,
Raxshing izi rashki mehri anvar.

Ey mash'ali mehr sham'i johing,
Bal mehru sipehr xoki rohing.

Bukim sanga charx xoki rahdur,
Me'roj tuni munga guvahdur.

Ey rif'ating ollida falak past,
Ummatlaring anbiyog'a hamdast.

Olamda risolating navidi,
Odamg'a shafoating umidi.

Ey «kuntu nabiyyan» aylab og'oz,
Chun xilqating ichra aytibon roz.

Odam shajaringg'a meva monand,
Farzandingga olam ahli farzand.

Ey nurung o'lub jahong'a sobiq,
Balkim to'quz osmong'a sobiq.

Zoting bila muftaxir jahon ham,
Sayring bila to'quz osmon ham.

Ey rutbada xayling ofarinish,
Yo'q-yo'qki, tufayling ofarinish.

Har necha jahon bo'lub tufayling,
Bo'lmay bu tufayl sori mayling.

Ey zotingga nomai futuvvat,
Orqosida xotami nubuvvat.

Ul muhr xututi vasfi zoting,
Xotam alifiyu tesi oting.

Ey ilm sanga laduni anjom,
Maktab sori ranja aylamay gom.

Ollingda vale kelib muaddab,
Ilm ahli nechukki, tifli maktab.

Ey sunmay ilikni xoma sori,
Ul nav'ki xoma noma sori.

Nomang vale andakim bo'lub fosh,
Xattidin ulus ko'tarmayin bosh.

Ey po'yada markabingg'a ta'jil,
Ollingda haqir payki Jibril.

Hudhudg'a ne poya, qadru somon,
Sayr aylasa yel uza Sulaymon.

Ey zumrai anbiyo shafei,
Olam eli buyrug'ung mutei.

Buyrug'laring elga qarz yanglig',
Sunnatlaring elga farz yanglig'.

Qadring yeti charxdin muallo,
Zoting xud iki jahondin a'lo.

Sen bo'lmasang anbiyoda kimdur
Kim, nutqi javomiul-kalimdur.

Vah-vah, ne kalomi mu'jiz oyin
Yo'q o'yla rusulg'a hargiz oyin.

Ahkomi bila jahon nizomi,
Nazmi iki olam intizomi.

Har bir alifi qilib sinon tez,
Kufr ahlig'a ul sinoni xunrez.

Miqroz ila lom-aliflari rust,
Ta'n ahli tilin tutub kesib chust.

Bu nomag'a nusxa zoti poki,
Tengri so'zidin ulusqa hoki.

Sun' ilgi chekib bu nomag'a tam.
Orqosig'a bosti naqshi xotam.

Xotam dema oni, mushki tar de,
Yo'q mushkki, munxasif qamar de.

Ruxsoriki, keldi qursi xurshid,
Ul mehr qamarvash o'ldi jovid.

Chun jismi jahoni bo'ldi hoyil,
Nuri bu qamarning o'ldi zoyil.

Ul mehrg'a garchi munharifdur,
Chun hoyili bor munxasifdur.

Hoyil dema, bu jahoni sug'ro,
Sug'ro emas, ul xujasta tug'ro.

Kim zoti qoshida yetti toram,
Toram dema, balki Arshi a'zam.

Me'roj tuni taboh bo'ldi,
Borcha anga xoki roh bo'ldi,

Bas olame o'ldi zoti kubro,
Yuz onchaki, ushbu jirmi g'abro.

G'abro neki ming sipehr chog'liq,
Nur ichra tuman bu mehr chog'liq.

Yer uzra kelib jahondin ortuq,
Charx uzra ekanda ondin ortuq.

Bo'lmasa jahondin ortug' ul pok,
Bas bo'lmas edi matofi aflok.

Bo'lmasa sipehrdin kiromi,
Arsh o'lmas edi aning maqomi.

Gar mehrdin o'lmasa munavvar,
Qilmas edi lomakonni anvar.

Gardundin o'tar zamon buroqi,
Oy-kun bo'lubon iki junoqi.

Islom tanig'a ul kelib ruh,
Ashobi anga fido qilib ruh.

O'n yori javohiri nafoyis,
Zohir qilib ul badang'a o'n his.

Ul to'rtki ding'a keldi nosir,
Bu ruh tani uchun anosir.

Ul ruhu havosu to'rt unsur
Kim, aqlg'a soldilar tahayyur.

Bu jismg'a mustadom bo'lsun,
Suhbatlari bardavom bo'lsun.

Oliki, riyozig'a shajardur,
Avlodi shajar uza samardur.

Borisig'a har guzin avqot,
Yuz ming salavot ila tahiyot.

## IV

*Ul shomi visolningkim, «Val-layli izo yag'sho» oyati bo'la olg'ay aning shonida savodi yozilmog'i va muningdek shomda ul musofiri samoviyning shabgir baland qilmog'i va subhi visol eshiklari yuziga ochilmog'i va mehri murod topilmog'i*

G'am shomida zoru ranjparvard,
Kezmak necha oy xayoli shabgard.

Necha g'am aro tuzub tarona,
Bu shomdin aytmoq fasona

Kim, tuli hayotim etti nobud,
Savdosida hech topmadim sud.

Vah, ne kechakim, qaro baloye,
Kun ganjini ko'mgan ajdahoye.

Dilbar sochidek harosi jonda,
Men munda, nechukki, ko'nglum onda.

Bu shom fasonasi uzundur,
Haddin qaro qayg'usi fuzundur.

Fikrida tutar ko'ngulni qayg'u,
Savdosida ko'z bo'lur qarong'u.

Jon mehnati keldi zikri oning,
Umr ofati bo'ldi fikri oning.

Bu shomg'a istasang nihoyat,
Ul shomdin aylagil hikoyat.

Kim rangi edi chu mushki nobi,
Har yulduzi rashki oftobi.

Shabnamlarikim, sochib zaroyir,
Olamni tutub nujumi soyir.

Tun gardin shabnami qilib gum,
G'am tiyralig'in dog'i ul anjum.

Gardun chiqorib kecha palosin,
Davrong'a yopib sahar libosin.

Tun dahr yuzidin oritib meng,
Kunduzni o'ziga tutmayin teng.

Kunduz uyolib bu holatidin
Kim, yerga kirib xijolatidin,

Bu ishgakulub sipehri xazro
Kim, tishlarin aylab oshkoro.

Atfoli nujum aylabon mayl
O'qurg'avu o'qumog'i «Val-layl».

Chun la'bu nishot alarg'a ortib,
Ustodi qazo falakka tortib

Yo'qkim bori ranju g'ussadin shod,
Ya'niki falak g'amidin ozod.

Qolmay falak ichra zulmat oti,
Borin supurub, malak qanoti.

Degilki, havoda yuz tuman hur,
Orazlaridin sochar edi nur.

Oraz xayidin sochib nihoni,
Shudrun kibi obi zindagoni.

Isoni taajjub aylabon lol,
Har yon falak uzra muztaribhol.

Bot-botki olib dami ravonbaxsh,
Olamg'a esib nasimi jonbaxsh.

Oqshom demagilki, subhi ummed,
Ne subhi umed, subhi jovid.

Mundoq kecha sham'i jilvasozi.
Ne sham'ki, mash'ali Tirozi.

Mash'al demagil, mahi munavvar,
Ne mash'alu mahki, mehri anvar.

Tun o'ylaki, mehri osmoni,
Olam elidin bo'lib nihoni.

Bir xobgahi nihoni ichra,
Manzilgahi ummahoni ichra.

Bor ishdin etib o'zini ma'zul,
Mahbub xayoli birla mashg'ul,

Kim yetti baridi nurbaxshi,
Hamroh anga mahz nur raxshi.

Paykiga vujud to adam gom,
Ul paykka raxsh dog'i hamgom.

Har yergaki ko'zlari tushub tez,
Ul yergacha ikkisiga bir xez.

Chun yetti ravandai samoviy,
Ul mehri samog'a bo'ldi roviy

Kim, vaslingga haqdur orzumand,
Bo'l sen dog'i vaslidin barumand.

Bu raxshki barqi garmravdur,
Yo'q-yo'qki, buroqi barqdavdur.

Xilqat aro nurdin sirishti,
Ne nur, farishtai bihishti.

Yo'q jismig'a kimsa hamlidin dard,
Ne kimsaki, anda qo'nmayin gard,

Loyiq sanga keldi bu janibat,
Otlanki, mahal erur g'animat.

Bu so'zni eshitgach ul yagona,
Go'yoki tilar edi bahona,

Markab uza chiqti sekribon bot,
Yo'ldosh ila yo'lg'a tushti hayhot.

Ko'kta tilaganni yerda topti,
Chun yer uza mindi ko'kka chopti.

Ul po'yada markabi sabukpay,
Olam-olam qilur edi tay.

Gardunki o'zin yuziga ochti,
Anjum diramin boshig'a sochti.

Chun ko'rdi furug'i tal'atini,
Oy chekmadi mehr minnatini.

Munshiy ko'rubon xati savodin,
Kayvon yuziga sochib midodin.

Zuhra yo'lida tuzub navo zer,
Mutriblardek bo'lub miyongir.

Isog'a yetib chu kimiyosi,
Zarbaft bo'lub quyosh libosi.

Bahrom ko'rub biyik janobin,
Tashlab qilichin, o'pub rikobin.

Birjisqa chun yetib rikobi,
Ish anga saodat iktisobi.

Soyislig'ig'a Zuhal urub fol,
Gazdasta bila qo'lida g'irbol.

Savru Hamal aylabon fig'onlar,
Qurboni aning qilurg'a jonlar.

Javzo ko'zi to'rt o'lub boqardin,
Topib Saraton ham ul nazardin.

Ham Sher tutub yo'lida go'sha,
Ham Xo'sha bo'lub otig'a to'sha,

Jonsanj o'lub izidin Tarozu,
Aqrab topib anda no'shdoru.

Yoy go'sha tutub qoshi xamidin,
Qo'chqor o'lub o'chku maqdamidin.

Qo'bqa suyi obi zindagoni,
Ul suv bila toza Hut joni.

Bo'lmay chu bu burjlarda sobit,
Durlar yo'lig'a sochib savobit.

Qolib chu o'tib falaknavardi,
Gard ichra sipehri lojuvardiy.

Chun yuqori sekretib samandin,
Arsh egniga berkitib kamandin.

Kursi dog'i Lavh ila Qalam ham,
Raxshi izidin bo'lub mukarram.

Rafraf yo'lig'a qadamni solib,
Bir-bir oti birla payki qolib.

Borlig' to'nin egnidin solib chust,
Yo'qlug' kamarini bog'labon rust.

Davrida jihotdin asar yo'q,
Unsurdin jismig'a xabar yo'q.

Ne davrida oltidin maosir,
Ne jismida to'rtdin anosir.

Tan birla borib, vale borur chog',
Ne o'tu ne suv, ne yel, ne tufrog'

Kim, tan anga jondin ortug' erdi,
Jon ikki jahondin ortug' erdi.

Solib o'zin anda bexudona.
O'zdin chiqibon bo'lub ravona.

Qolib o'zi, ul o'zida qolmay,
Solib o'zinu o'zini solmay.

Bir yerga yetibki, aql yetmas,
Ul vajh ila aql bovar etmas.

Poya topib anda qoba qavsayn,
Diydor o'lub anga qurratul-ayn.

Tun anbari zulfini qarortib,
«Mozog'» ko'ziga surma tortib.

Ochqoch basarin bu to'tiyodin,
Ravshan qilibon «va mo tag'o»din.

Chun ko'zi bu surmadin ochildi,
Maqsud tilab nazora qildi.

Fahm ettiki jilva qilmish oyin,
Shodurvoni jalolu tamkin.

Haq ochib o'z ollidin niqobin,
Yetmish ming pardai hijobin.

Chekti ani ul haramg'a onsiz,
Ne jismu ne jon, ne jismu jonsiz.

Ko'rgach o'zin ul haramda mahram,
Mavh o'ldi bu mahram, ul haram ham.

Chun yor qoshinda bor topti.
O'zni tilagoncha yor topti.

O'zni chu ko'rub aroda nobud,
Izhor etib o'zga arzi maqsud.

Haqdin neki fahm etib xitobin,
Ham haq so'zidin topib javobin.

Haq har ne ato qilib nasibi,
Ham Haq bilibu bilib habibi.

Har neki alardin o'zga ag'yor,
Balkim yo'q alardin o'zga dayyor.

Bal keldi alar demak xatodin,
Isnayniyat chiqib arodin.

Aylab o'z-o'ziga arzi maqsud,
Maqsudi bo'lub o'zida mavjud.

Ummat yozug'in tilab tamomi,
Topib tilaganni ulcha komi.

Har neki tilab xujasta soyil,
Bo'lmay nima topmog'ig'a hoyil.

Har necha talab qilib fuzunroq,
Istardin ani topib burunroq.

Topqoch neki Haqdin istab oni,
Avd ayladi mohi osmoniy.

Yuz qo'ydi bu korgahg'a purjo'sh,
Behush va lek yuz jahon hush.

Oy bordiyu keldi mehri raxshon,
Dur bordiyu keldi bahri Ummon.

Borurda edi chu dastai vard,
Chun keldi bahori nozparvard.

Haq lutfidin ilgida baroti,
Mazmuni bori ulus najoti.

Xat jaybida afv xomasidin,
El maxlasi naqshi nomasidin.

Borib keluri bo'lib iki gom,
Qay bir burun erkanida ibhom.

Ey g'amzada qalblar davosi,
Motamzada jismlar shifosi.

Har ishki girih kalidi sendin,
Har kimdaki biym — umidi sendin.

Men xastaki xoru zor erurmen,
Lutfungdin umidvor erurmen.

Elga nazaring chu chorarasdur,
Men xastag'a bir ko'z uchi basdur.

Bahri karaming chu bo'ldi ma'lum
Bir qatradin etma bizni mahrum.

## V

*So'z gavhari vasfidakim, gavhar so'zi aning qoshida gavhar ollida bir qatra suvdek bo'la olg'ay, bir necha so'z surmok va Ganja hakimi ta'rifidakim, ganji Qorun aning «Panj ganj»i qoshida ganj ollida vayronadek ko'rungay — ganjfishonliq qilmoq va Hind sohirinikim, Kashmir jodulari aning ollida ip esha olmaslar — aning gavhari silkiga tortmoq va o'z nazmining churuk rishtasin va uzuk torin ham alarg'a ulamoq*

Ul damki yo'q erdi budu nobud,
Ma'dum edi emdi har ne mavjud.

Haq kavng'a solmamish edi pay,
«Konallohu lamyakun maah shay».

Avvalg'i nasimi ofarinish,
Kim qildi vujud sori junbish.

Insof ila har kishi solur ko'z,
Anglar so'z ediyu munda yo'q so'z.

Kim bo'ldi chu amri «kun» huvaydo,
Bo'ldi «fayakun» g'ulusi paydo.

Bas avvalg'i sado so'z o'lg'ay,
Har savtqa ibtido so'z o'lg'ay

Ey so'z,. ne balo ajab guharsen,
Gavhar neki, bahri mavjvarsen.

Ul bahrki, muncha naqshi dilkash,
Bir mavj ila ayladi munaqqash.

Yer qa'riyu toki charx avji
Majmui aning burunqi mavji.

Derlar seni dur, savob emas bu,
Sen javhari ruhu dur — quruq su,

Demakki sanga shabih erur dur
Ul nav'dururki, durg'a mo'ldur.

Aytib sovumas tarona sen-sen,
Olib qurumas xizona sen-sen.

Olam eli zarra yig'sa jovid,
Nurini kam aylagaymu xurshid?

Igna uchi birla jazb etib nam,
Kim bahr suyini aylagay kam.

Ham qadru atoda bahri aflok,
Ham lutfu bahoda gavhari pok.

Xoma bila ulki seni sizdi,
Gavharni qaro ipakka tizdi.

Til zikring ila chu topti tarjih,
Tishlar anga bo'ldi inju tasbih.

Bu til bila kimsa topmadi kom,
Juz ganjfishoni Ganjaorom.

Ayvoni sharaf nuhufta ganji,
Mizoni lutf xizonasanji.

Ma'ni diramig'a sikkapardoz,
Uzlat haramida mahrami roz.

Sarrishtai diqqati girihnok,
Har bir girihida yuz duri pok:

Ganjinai fikri gavharoyin,
Andin bori xalq o'lub guharchin.

Ko'ngli sadafi bo'lub guharrez.
Kilki qamishi dog'i shakarrez.

Vahdat guharin eliga olg'on,
Uzlat kamarin beliga cholg'on.

Ma'ni haramin musaxxar etgan,
So'z bikrini g'arqi zevar etgan.

Ham Turi fazilat uzra Muso,
Ham Qofi qanoat uzra Anqo.

Muso emas ersa, kilki nog'u —
Javfi aro muzmar etti jodu?

Anqo gar emas nedin hamesha,
So'z Qofida uzlat etti pesha?

Nazm ahlining afsahul-kalomi.
So'z durrig'a muntazim Nizomiy.

Ul Ganjada ganjdek nihoni
Besh ganj qo'yub, vale nishoni.

Har ganjida sayrafii idrok,
Hadsiz topibon javohiri pok.

Har javhari mulklar xiroji,
Shahlarning zebu farri toji.

Ma'ni duridin bu ganj qismi,
Alfozu iborati tilismi.

Ulkim qo'li ochsa ohanin diz,
Lekin bu tilism ocharg'a ojiz.

Ko'rgach bu tilism sohiri Hind,
Jodulig' ishida mohiri Hind.

Kilki uchi safhag'a fusunrez,
Ul safha jahong'a fitnaangez.

Har safhada nazmi gohi tahrir,
Fitna aro bir savodi Kashmir.

Har nuqta bu safhada baloye,
Ruxsor uza xoli dilraboye.

Ham xatlari shohrohi Bobul,
Ham kilkida javf chohi Bobul.

Ham sohiri xomasi fusunsoz,
Ham joduvi tab'i sehrpardoz.

Aylab bu tilism oni ojiz,
Sohir netgay chu ko'rdi mu'jiz.

Qochmay vale o'ylakim zabune,
Ul ham qilib o'truda fusune.

Besh qal'aki barcha erdi xoro,
Besh maxfi ganji oshkoro.

O'trularida tugatdi besh qasr,
Kim har biri keldi ziynati asr.

Ham toshida naqshi dilkash etti,
Ham ichlarini munaqqash etti.

E'joz ila sehr aro tafovut,
Bor onchaki Ka'ba ollida but.

Lekin but o'lub emas jamodi,
Yo'ng'on ani butgar ustodi.

Bor ul but gulruxi parivash,
Savdosida yuz xirad mushavvash.

Bori boshig'a tushub havoyi,
Ul o'truda urdi dastu poyi.

Tenglik anga xud gumon emastur,
Chun yaxshidurur, yomon emastur.

Chun yetti bu bazmgahg'a Ashraf,
Bo'ldi o'zi xo'rdig'a musharraf.

Menkim bu taraf guzor qildim,
Bu ranjni ixtiyor qildim.

Avvalda ko'p ayladim taammul,
To ko'ngluma kirdi bu taxayyul

Kim, Ganjada ganjlar yoshurg'on,
Har ganjigakim yasadi qo'rg'on.

Yo hindnajodi hinduviyzod
Kim, qasrlarini qildi obod.

Ham qal'a uchun kerakdurur shahr,
Ham qasrg'a bog'u sabzadin bahr.

Bo'lsa menga fursat ul qadar chog'
Kim, shahr ila tarh solibon bog'.

Bog'ini riyozi xurram etsam,
Shahrini savodi a'zam etsam.

Bu nav' edi doimo xayolim,
To bo'ldi qazodin ul majolim

Kim, ikki burung'ig'a qo'yub gom,
Kom o'ldi manga ravo saranjom.

Emdiki uchunchi nomai dard,
Qildi meni aqlu hushdin fard.

Ummedki bu yana iki ham
Kim, ermas iki burung'idin kam.

Ya'ni ham oningki «Panj ganj»i,
Ham so'ngra munungki ganji panji.

Aytilg'on ikisi betaammul,
Ul nav'ki ayladim taxayyul.

Bo'lg'ay bu murodg'a kushodim,
Yetgay bu kushoddin murodim.

Bu komg'a yetmayin ne tadbir,
Chun multafit o'ldi holima pir.

## VI

*Valoyat sipehrining axtari jahontobi va hidoyat ma'danining gavhari serobi va nazm avjining mehri falak ehtishomi va maoniy jomining rindi sofiy-oshomi, ya'ni Mavlono Nuriddin Abdurahmon Jomiy madhiga nukta surmak va aning durdli jomin sumurmak*

So'z gulshanining shukufta vardi,
Ilm oyatining varaqnavardi.

Qadrig'a ul avj uzra poya
Kim, mehr tutub tahida soya.

Na'laynidin aylabon malak hal,
Surtarga sudo' bo'lsa sandal.

Xamdinki, asosi boshida tob,
Chekmakka iki jahonni qullob.

No'gida sinoni aylagach kin,
Ko'r aylab dev ila shayotin.

Yuz donaki subhasi aro qayd,
Yuz fayz qushini aylabon sayd.

Ul torki donalar beliga,
Bil habli matin jahon eliga.

Ibriqi vuzusi bahri gardun,
Har qatraki tomsa durri maknun

Lo'la anga fayzi novdoni,
Andin oqib obi zindagoni.

Ka'bi yeri davrai irodat,
Davr ahlig'a halqai saodat.

Sajjoda masjidida mehrob,
Ka'ba uyiga kirarga abvob.

Mehrobi uza yozilg'on Alloh,
Evning iyasi ishida ogoh.

Boshig'a chu bilsa sajda chog'in,
«He» davrasidin sunub ayog'in.

Bal sajdada jismi chun topib xam,
Aylab ani «he» xamig'a mudg'am.

Har sajdada Haqqa bo'yla vosil,
Besajda dog'i bu vasl hosil

Cholib falak uzra ko'si rif'at,
Aytib malak ichra darsi himmat.

Sochib laqabi jahon aro nur,
Zoti bila nurun alo-nur.

Abdurrahmondin oti nomiy,
Lekin topib ishtihor Jomiy.

Ey ilm yuziga mash'alafruz,
Fayz oyinasig'a sayqalanduz.

Ey borcha suluk ichinda murtoz,
Foyiz sanga fayzi birla fayyoz.

Chun ilming bahrig'a tushub mavj,
Bu yetti hubob uza tutub avj.

Xomangdin durri ma'ni oqib,
So'z silkiga nutqung oni toqib.

Kilking javfida sayr etib ul,
Ul novu bu dur xiromig'a yo'l.

Ul yo'l aro korvoni ma'ni,
Balkim kelibon jahoni ma'ni,

Chun xavfdin aylabon qadam fard,
Olam yuzida bo'lub jahongard.

Ya'ni tutubon jahon yuzini,
Bal arsai osmon yuzini,

Ham nazming nasrdek kelib xo'b,
Ham nasring nazmdek diloshub.

Bu nazming ila nasring sipohi,
Olam yuzini tutub kamohi.

Gar «Xamsa»ni etmay murattab,
Kilking yana so'z qilib murakkab.

*Ul damki xaroshi xoma qilding,*
O'zga nima naqshi noma qilding.

Lekin kishi bo'lsa fikratandesh,
Ul ganjga ham erur adad besh.

Chun «Silsila» aylading huvaydo,
Yuz aqlni qilding anda shaydo.

*Chun «Tuhfa»ni el balosi etting,*
Jon tuhfalarin fidosi etting.

Chun «Subha»ni kilking etti tavzih,
Solding malak ichra zikri tasbih.

Chun qilding «Ahsanul-qasas» fan,
Ul qissa ulusqa bo'ldi ahsan.

«Devon»niki aylading muhayyo,
Sochti boshig'a guhar Surayyo.

Ko'rguzdung tortmay g'amu ranj,
Besh ganjlariga bo'yla besh ganj.

Nazming sifati bayondin ortuq,
Nasringniki dermen ondin ortuq.

To nukta ulusqa kom bo'lg'ay,
Fayzi aning elga om bo'lg'ay.

Fayzing bila bahramand olam,
Olam eli poymoli, men ham.

## VII

*Ul shoh madhidakim, Chin va Hind shohlari aning arsai bazmida shatranj shohlaridek harakatdin muarro va falaki farzinrav pili hamul pillardek ostonig'a rux qo'yub sarkashlikdin mubarrodurur va Ko'kbo'z ashhabi sipehri tezdav va Bahrom qamar nochaxi bila oti ollida bir piyodarav*

Chun yovarim o'ldi baxti farrux,
Qo'ydi manga fath ila zafar rux.

Himmat tutubon Junaydi soniy.
Ochtim bu xazoyini maoniy.

Bor erdi chu kirdim anda bebok,
Olam-olam javohiri pok,

Oldim bu javohiri samindin,
Sofi duru la'li otashindin.

Jaybu etagimni ayladim kon,
Yo'q erdi ko'tarmak o'zga imkon,

Andin chiqtim chu shodu xurram,
Qo'ynum to'la, jayb ham, etak ham.

Tegramda hujum etib xaloyiq,
Men kimsa tilab ul ishga loyiq

Kim, arsai bazmi ichra yetsam,
Borini aning nisori etsam.

Chun yor edi baxti jovidona,
Tortar edi meni bexudona.

To eltti bir xujasta manzil,
Har nav' murod anda hosil,

Jannat kibi anda bazmgohe,
Taxt ustida bir xujasta shohe,

Baxt ayttikim, etak, qo'yun och,
Shah boshi uza ovuch-ovuch soch.

Chun sochmog'ini shior qildim,
Boru yo'qini nisor qildim,

Dedimki, bilay ne shoh erur bu,
Ne arsai borgoh erur bu.

Bor edi shahi sipehrtamkin,
Ya'niki, muizzi davlatu din.

Din nusratining alamtirozi,
Ya'ni Sulton Husayni G'ozi.

Sha'niida nuzul oyati shar',
Adli bo'lubon himoyati shar'.

Din ilmining andin intizomi,
Islomg'a pok zoti homiy.

Islom alifi anga livo bil,
Sin kungiri qasri Arshso bil.

Ham lom livog'a zulfi parcham,
Bu qasr sutuni so'ng alif ham.

Mimin qilibon aso naziri,
Musodek ul anga dastgiri.

Muso kibi haq ishiga ma'mur,
Taxti islom anga kelib Tur.

Bu Tur uza topqali tasalli,
Haq har nafas aylabon tajalli.

Yo'qsa anga taxtdin tanaffur,
Haq dargahi tufrog'i tahassur.

Olam uza shoh zoti poki,
Darvesh zamiri dardnoki.

Pili falak ollidin gurezon,
Pashsha pari sinsa ashkrezon.

Sher uzra qilichi barq choqib,
Mo'r o'lsa shikasta yoshi oqib.

Tig'i gar etib fano jahonni,
Xulqi tuzotib yano jahonni.

Shahlar aro o'rni toqi aflok,
Darveshlar ollida ovuch xok.

Kibr ahli qoshida Arshi a'zam,
Faqr ahli qoshida zarradin kam.

Darvesh desam ulus uza shoh,
Shohi darvesh borakalloh!

Desamki, erur saxo anga fan,
Demaklik erur quyoshni ravshan.

Desam bordur janobi a'lo,
Gardunni demak durur muallo.

Umr etmay ilm kasbig'a sarf,
Boqmay varaq uzra harf-barharf.

Lekin zihni borin qilib hal,
Ul yanglig'kim, nabiyi mursal.

Har ilmda bir kishiki a'lam,
Yetgach ocha olmay ollida dam.

Olam aro ilm ilmi dindur,
Din ilmi fiqh erur yaqindur.

Bazmi aro har faqihi mohir,
Bir mas'ala qildi ersa zohir,

Yuz shubha qilib bori muvajjah,
Kim, noqil emas biridin ogah.

Chun mas'alago' qolib muattal,
O'z shubhalarin o'zi qilib hal.

Ul deb ne o'qub varaqda mutlaq,
Bu deyu neki ko'ngliga solib Haq.

Chun mas'ala bobida sochib dur,
Yuz mujtahid aylabon tahayyur.

Har yerdaki ul debon masoyil,
Andin fuqaho yozib rasoyil.

Ko'ngliga masoyil oncha ma'lum
Kim, bo'lmay yuz kutubda marqum:

Ko'shish ilan oni yod tutmay,
Bir qatlaki eshitib unutmay.

Har nuktaki ko'rguzub vuzuhin,
Shod aylab Abu Hanifa ruhin.

Yo'q fiqh faqat, hadisu tafsir,
Har qaydaki, daxl qildi bir-bir,

Har yonki tavajjuh etti — yetti,
Andoqki kerak takallum etti.

Ko'ngliniki, shar bo'lub munazzah,
Xayroti bila ulus muraffah.

Har sori bino qilib masojid,
Odamcha maloyik anda sojid.

Yolg'uz demayinki qiblagahlar,
Faqr ahliga turfa xonaqahlar.

Har sharbat ayog'i jomi Jamshed,
Har sadqa fatiri qursi xurshed.

Marg'ub g'izo yeb anda muhtoj,
Matbu' libos olib yalang'och.

Har yo'ldaki ofat ehtimoli,
Gardung'a chekib raboti oliy.

Bori safar ahlig'a panoh ul,
Horib yetganga tak'yangoh ul.

Chun topti musofir anda orom,
Och o'lsa taomu kirsa hammom.

Mulkida qayonki, el xiromi,
Sahroi adam tutub haromi,

Chun jazm qilib bu ishni tojir,
Sud istayu mulkidin muhojir.

Manzil qilur o'lsa tog' uza bog',
Tamg'odin ko'ngli ichra yo'q dog'.

Dilxoh ila topmasa xaridor
Kolosini qilmayin padidor,

Gar yig'sa berib qumoshig'a pech,
Taklif eta olmayin kishi hech.

Shahr ichida xojavor javlon
Aylab ne salomiyu ne havlon.

Tojir bu sifat yana raoyo,
Bir nav' farog' etib muhayyo

Kim, har biri o'z ishig'a mashg'ul,
Hosil qilib ulcha komi mahsul.

Dona tutubon jahon yuzin jum,
Ul nav'ki ko'k yuzini anjum.

Bug'doy bila arpa bersa soyil,
Bo'lmay agar inju bo'lsa moyil.

Donag'a gadoy mayl qilmay,
Bal shahrda bir gado topilmay.

Bu amn ila adli benihoyat
Shahr ahlig'a boisi kifoyat.

Har sudki bexasorat aylab,
Bo'stonu saro imorat aylab.

Ul elgaki dasht soridur mayl,
Turku arabu buluju har xayl,

Lola kibi zohir aylabon ko'rk,
Egri qo'yubon qizil teri bo'rk,

Qo'yg'a bo'ridin bo'lub amonliq,
Qo'ychi iti birla posbonliq.

Desam bu degancha o'nu gar yuz,
Mingdin bir emas bu so'zni bil tuz.

Bu turfaki ul jahonxudovand,
Yuz munchag'a ham emas rizomand.

Yo Rabki, ber ulcha komi oning
Olam yuzin et tamomi oning.

Bo'lmoqqa jahonda adlu dodi,
Mundin dog'i ko'p esa murodi,

Andoqki tilar muyassar ayla,
Olamni anga musaxxar ayla.

## VIII

*Xilofat taxtig'a zeb ila zayn va saltanat shaxsig'a qurratul-ayn, ya'ni Sulton Badiuzzamon Bahodir ibn Abulg'ozi Sulton Husayn Bahodirxon «xalladallohu taolo mulkahumo va sultonahumo va avzaha alal-olamina birrahumo va ehsonahumo» hazratida niyoz arzi*

Kim bahri sifotin etsa idrok,
Tong yo'q sifat aylasa durin pok.

Gardun so'zin aylagan shumora,
Xushed hadisidin ne chora.

Gulshan sifatin degonga bir-bir,
Gul vasfin etarga qayda tadbir.

Aytildi chu shoh uchun sanoye,
Shahzodag'a ham kerak duoye.

Shahzoda nekim, shahu shahanshoh,
Shahlar eshigida xoki dargoh.

Ham kishvari adl toza bog'i,
Ham saltanat avjining charog'i,

Shahlig' chamanida sarvi gulchehr
Adlu ehson sipehrida mehr.

Olam eli ichra qahramon ul,
Ya'niki, Badiuzzamon ul.

Gar oti o'lub zamon badii.
Zoti kelib insu jon badii.

Alloh-Alloh! Ne ot erur bu,
Ne poku xujasta zot erur bu.

Andoqki malakvash o'ldi zoti,
Keldi malakiy bori sifoti.

Judi ilayida to'qquz aflok,
Aflok qoshida to'dai xok.

Royi janbida mehri anvar,
Mehr ollida zarradek muhaqqar.

Adli yorutub jahonni jovid,
Ul adl boshida ayni xurshed.

Chun qahri sharori ko'kka roji',
Ul shin uza nuqta Nasri Voqi'

Yakroni bo'lib chu charxpaymoy.
Nun o'rnig'a na'l anga yangi oy.

Kin vaqtiki ochilib kamandi,
Dol o'rnig'a fath zulfi bandi.

O'qi yungi shahpari malakdin,
Otqoch o'tubon to'quz falakdin,

Chavgong'a chu qilsa azmi maydon,
Maydon aro qilsa mayli chavgon.

Chavgoni boshi hiloli tobi,
Dasta anga hay'ati shihobi.

Maydon falak etgali taku po'y,
Anjum talashib bo'lur uchun go'y.

Har qaysig'a teksa savlajoni,
Qadr o'tkaribon falakdin oni.

Razm ichra qitoli umrfarso,
Bazm ichra jamoli olamoro.

Bazmida sipehr xoni minu,
Ul xonda nujum qursi limu.

Xunyogaru nag'masoz Nohid,
Lekin daf aning qo'lida xurshed.

Taxtiki kelib sipehr soya,
Chiqmog‘ig‘a necha mehr poya.

Har poyaki keldi mehr yo badr,
Topib bori poybo‘sidin qadr.

Bu poya bila yasalg‘ach ul taxt,
Taxt ustida xusravi javonbaxt

Egri qo‘yubon boshi uza toj,
Yuz tojvar itlarig‘a muhtoj.

Qo‘llarni qovushturub yiroqdin,
Farmonig‘a muntazir qiroqdin.

O‘ltur, deb angaki bo‘lsa farmon
Kim, yo‘q anga mundin o‘zga armon.

Bosh yerga qo‘yub sano demakdin,
Turfa buki bosh o‘tub falakdin,

Bazmida bu nav’ do‘sh-bardo‘sh,
Shahlar bori yondashib qadahno‘sh.

Soqiylari hur yo paridek
Ko‘k davrida mehri xovaridek.

May kimga tutub bu nav’ soqiy,
Qolmay anga aqlu hush boqiy.

May dema, zuloli zindagoniy,
Soqiysi hayoti jovidoniy.

Shahkim, ichib ul mayi ravonbaxsh,
Bazm ichra bo‘lub hadisi jonbaxsh.

Gah so‘z bila elga jon bag‘ishlab,
Bir so‘z bila gah jahon bag‘ishlab,

To bo‘lg‘usidur jahon shohi,
Ofoti zamon uchun panohi.

Ham shoh jahonpanoh bo‘lsun,
Ham ahli jahong‘a shoh bo‘lsun.

## IX

*Ul tun mahobati ta'rifidakim, savdoyi ishq ajdahosi dami o‘tining buxori va anjumi ul olamso‘z o‘tning sharori yerdi va mundoq tunda xayol musofiri savdo adhamiga minib, har yon azm etmoq va ishqning*

*yuz ofatliq dashtiga yetmak va ofat yog'inlaridin balo to'foniga qolmoq va balo choqinlari aning joniga shavq va muhabbat haroratin solmoq va ishq duri shabcharog'in ul kecha topmoq va ul sham'i hidoyat bila so'z maydoni javlonig'a chopmoq va Layli xayoli bila ko'rushmoq va Majnun savdosiga tushmoq*

O'tgan kechakim sipehri purfan,
Nur ustiga bo'ldi zulmatafkan.

Dahr uzra esib nasimi shabgir,
Ko'k javfi aro sochar edi qir.

Men gunbazi qirgunda mahbus,
Ul qir etibon eshikni madrus.

Darvon uzra abri qirmonand,
Tun qiri yuziga qirpvand.

Jismim bo'lubon bu qir asiri,
Ko'nglumga maqar sipehr qiri.

Markab anga tavsani taxayyul,
Har yon chopar erdi betaammul.

Shabrangi jahonda ko'p yugurdi,
Chun barri Arabqa yetti, turdi

Kim, topti mashomi ishqdin bo'y,
Tark etti bu bo'y ila taku po'y.

Chun vodiyi ishq topti manzil,
O'tmakligi mushkil erdi, mushkil.

Rokibg'a dog'i darang bo'ldi,
Markabning ayog'i lang bo'ldi.

Ham sarsari oh etib havo fosh
Yummay to'kar erdi ham bulut yosh.

Ya'ni esar erdi yel dog'i tez,
Yomg'ur dog'i erdi vahshatangez.

Tun tiyraligi demakdin ortuq
Ko'zni yumub istagan yorug'luq.

Gah Tur uza lam'a ko'rguzub barq,
Andoq yorubonki, mehrdin sharq.

Yo Muso etib ayon tamanno,
Haq Tur uza aylabon tajallo,

Ul nav'ki Turu sohibi Tur
Bo'lg'on kibi g'arqi lujjai nur.

Gah Yasrib uza bu barq inib tez
Zulmatqa ashi'asi ziyorez.

Andoqki rasuli Hoshimiykesh.
Hajr ichra chu bo'ldi vuslatandesh

Me'roj tuniki avj tutti,
Yuz lam'asidin jahon yorutti.

Chun barqvash o'ldi osmondav,
Yasribqa bu barqi soldi partav.

Gah Quds uza ul choqin sochib nur,
Tun mushkiga to'kar erdi kofur.

Andoqki Xalil o'tin zamona,
Chekturgay dud aro zabona.

Yo o'tqa borurda barqkirdor,
Namrud yuziga solib anvor.

Har lahza ayon bo'lub Yamandin,
Tashlar edi otashin kamandin.

Andoqki Suhayl bo'lsa tole',
Bo'lg'ay qaro tun Yamang'a lome',

Yo'q-yo'qki, Uvays ko'ngli tobi,
Qilg'ay qora tunni mohtobi.

Gah solib Abuqubays uza tob,
Andin bo'lubon haram safoyob.

Yo nur bo'lub haramg'a nozil,
Ul tog' uza ham yorub manozil.

Gohi Izam uzra la'maafgan,
Shox uzra nechukki nori Ayman.

Andoqki salam yog'ochlarin dur,
Ziynat bergay ayon etib nur.

Gah Najd uza o't choqib jahong'a,
Shu'la chekib ul o't osmong'a.

Hijron qaro shomi zoru mahzun.
Chekkan kibi o'tluq oh Majnun.

Gah Shom uza chatri bemadoro,
Subh aylabon anda oshkoro.

Andoqki qilib karashma mayli,
Zulf ichra jamolin ochsa Layli.

Sekrir edi ul choqin payopay,
Andin ko'runub qabilavu hay.

Yo'qkim choqilurda betaammul,
Yuz hayyu qabilani qilib kul.

Bo'lg'on soyi barq nuri parron,
Har yon ko'runub sibo'i darron.

Qaplon bila babru sheri xunrez,
Qon to'kkali changlar qilib tez.

Ushshoq taniki bo'ldi tufroq,
Har yon ko'runub so'ngaklari oq.

So'kso'k kibikim chu bo'ldi puda,
Yotqay yozi uzra to'da-to'da.

Kun ganjin iturub ajdaholar,
Tun xayli kelib qaro balolar.

Yog'in demakim bulut aduvdek,
Paykon to'kub elga qatra suvdek.

Har sori qaro bulutqa junbush,
Aylab qora devdek g'urunbush.

Har damki bo'lub alar misosi,
Ko'k toqini darz etib sadosi.

Oqshom dema zulmati maxofat,
Jon qasdig'a har sari yuz ofat.

Hayratda musofiri sabukpay,
Bo'lmay oyog'ida bir qadam tay.

Xud qayda qadam urar majoli,
Ul bir nimakim yo'q ehtimoli.

Yuz ofat ichinda jon ovuchlab,
Ming mahlakadin nihon ovuchlab.

Qo'ymay anga xavfu za'f gah tob,
Ul tor kibiki ko'rsa mahtob.

Ne aql aning rafiqi, ne hush,
Bejon va gar o'lsa joni, behush.

Yuz qatla kechib ramida jondin,
Ohangi rahil etib jahondin.

Ofatdin ochmay ikki ko'zni,
To chetki saharg'a tegru o'zni.

Tong yeli chu tun kulin supurdi,
Mehnat bulutini dog'i surdi.

Betob musofiri ramida,
Bir lahzaye bo'ldi oramida.

Deb o'zigakim: «Erur bu tunmu?
Yo dashti baloda tiyra kunmu?

Munchamu bo'lur jahonda ofat,
Har yon qadam ursa onda ofat?

Ne vodiy ekin bu tiyra vodi
Kim, dam yo'lini tutar savodi».

Ul bo'lmayin ushbu ishta voqif
Kim, qildi nido xujasta hotif –

Kim: «Keldi bu dasht — ishq dashti,
Jon ofati keldi sarguzashti.

Har barqki ko'rdung ozari ishq,
Har lam'asi barqi xanjari ishq.

Har tiyra sahob zulmatandud,
Gardun uza ishq o'tidin dud.

Yomg'ur dema, qatrai bahoron,
Ishq aylabon anda tiyrboron.

Darranda sibo'kim solib sho'r.
Bu dashtda har taraf ushog' mo'r.

Ajdar kelib ul fazoda nole,
Sheri yala mo'ri xastahole.

Qish oldorotib humumi elni,
Yoz elbaratib samumi yelni.

Ofat alifi kibi tikanlar,
Lolasida ishqdin tuganlar.

Kimsa bo'la olmay anda sokin,
Sokin neki, yo'q mururi mumkin.

Juz bir kishikim, sipehri bulbod,
Bilmas yana bir aning kibi yod.

G'am tufrog'u suyidin sirishti,
Ishq o'tiyu yeli sarnavishti.

Sargashtau po'yagarnihod ul,
G'am bodiyasida girdbod ul.

Jismida anosiri murattab
Kim, ayladi paykarin murakkab.

Ham tuprog'i dard ko'yidin gard,
Ham suyi zuloli chashmai dard.

Ham yeliga qism sarsari oh,
Ham o'ti samumi ishqi jonkoh.

Vayron tani g'am qushi makoni,
Sing'on boshi ham qush oshyoni.

Savdo tutuniga sochi monand,
Har tori junun ayog'ig'a band.

Ishq ichra junun aning sifoti,
Majnun deyilib jahonda oti.

Bu dasht anga maqomu maskan,
O'ti — gulu, xori dashti — gulshan.

Bir nodira ishqi mubtalosi,
Ne nodirakim jahon balosi.

Andin Ajamu Arab alamda,
Yo'q misli Arab bila Ajamda.

Ishq ichra nechukki ul yagona,
Bu — husnda ofati zamona.

Afsonalari jahonda nomiy,
Nazm aylab Xusravu Nizomiy

Kim, ishq so'zin rivoyat aylab,
Ham bu ikidin hikoyat aylab.

Andoqki bo'lub demakka mayli,
Nazm avjining axtari Suhayliy —

Kim, holati nazm aro erur fard,
Durposh bayoni nazmparvard.

Xusrav ruhig'a yetkurub shayn
Lekin bu biriga qurratul-ayn.

Har necha qilib biriga bedod,
Ruhin yana birning aylabon shod.

Chun surmish kilki durfishonni,
Tahrir etmish bu dostonni.

Maqsudki bo'yla turfa maqsud,
Yo'q dahr sahifasida mavjud.

Bu xaylki bu dam o'ldi ma'lum
Kim, ayladilar bu qissa manzum.

Bu dashtqa qilmayin guzar hech
Topmay bu baliyyadin xabar hech.

Eshitgan ila avomdin so'z,
Yo roviyi notamomdin so'z

Bu qissag'a oncha berdilar zeb
Kim, bo'lmas vasfi ichra so'z deb.

Senkim bo'lubon sipehr yoring,
Bu bodiyag'a tushub guzoring.

Bilding anga hol ne ekandur,
Anduhu malol ne ekandur.

Munda yetib ul kishiki yong'ay,
Ne degayu, desa kim inong'ay?

Menkim otim o'ldi hodii ishq,
Maskan manga ushbu vodii ishq.

Aytay Majnun so'zin sanga rost,
Layli g'ami ichra bekamu kost».

Bu so'z debon etti qissa og'oz,
Oxirg'acha bo'ldi nuktapardoz

Kim, bo'ylau, bo'yla holi oning,
Anduhu g'amu maloli oning.

«Chun qissani anglading ravon bo'l,
Sung'il varaqu qalam sori qo'l.

Sendin raqam aylamak hikoyat,
Bizdin sanga so'z-sori hidoyat.

Sabt aylamasang alarcha rangin,
Ma'nisi daqiqu lafzi shirin.

Lek o'lg'usi dardu so'zi ko'prak,
Hangomai dilfuro'zi ko'prak.

Ul yon gulu sunbul o'lsa mavjud,
Sen o't yoqqung ayon qilib dud.

Ko'rsang ul yon duri yagona,
Sen qilg'ung ko'z yoshini dona.

Bo'lsa ul yon sarvi dilxoh,
Bo'lg'usi bu yon fig'on bila oh».

Chun ishq havolasini bildi,
Sidqi dil ila qabul qildi.

Jonig'a yetishti zavqu holat.
Raf' o'ldi bori g'amu malolat.

So'z derga belini bog'labon rust,
Ul markabi uzra sekridi chust.

Yetkurdi chu hujrag'a iqomat,
Muazzin chekti saloyi qomat.

Chun qildim adoyi farzi Bori,
Qo'l bordi davotu xoma sori.

Ul nav'ki hotif etti irshod,
Men ham qildim fasona bunyod.

## X

*Qaysning adam majlisidin qutuluh, vujud mahdig'a tutulg'oni va qon yutmoqdin xo'rish va ishq doyasidin parvarish topqoni va ishq zoti choshnisidin el ko'ziga shirin va dardi azaliy haroratidin xaloyiq nazarig'a isig' ko'rungoni*

Bu silsila halqasida dilgir,
Bu nav' chekar sadoi zanjir:

Kim, barri Arabda komrone,
Bor erdi Arabqa hukmrone.

Mahkumi aning necha qabila,
Iqbolig'a istabon vasila.

Bechora ulusqa chorasoz ul,
Xongustaru, mehmonnavoz ul.

Osmoqdin aning qozoni tushmay,
Tun-kun o'ti o'chgali yovushmay,

Kim bodiya ichra yo'l qilib gum,
Bu o't anga tiyra oqshom anjum.

Donish anga kasbu jud — pesha,
Donish bila jud etib hamesha.

Otu tevasi hisob ila jo'p,
Qo'yu qo'zisi hisobdin ko'p.

Aylab ani umri sur'atoyin,
Bir yoshi yo'qidin asru g'amgin.

Moli ko'pu, umri sustpayvand,
Farzandg'a erdi orzumand.

Kim, eskiribon hayoti raxti,
Mayl etsa yiqilg'ali daraxti,

Naxli bo'lg'ay yonida navbar,
Ra'nolig'i o'ylakim sanavbar.

Itgach shajari balandpoya,
Solg'ay boshig'a bu naxl soya.

Ya'ni duri bo'lsa gum sadafdin
Xayli yorug'day duri xalafdin.

Butrotqali molini havodis,
Qo'ymag'ay agar bor o'lsa voris.

Umriga uyoqsa mehri xovar,
Tuqqon esa yona mehri anvar.

Ul mehr chu irtifo' tutqay,
Majmui qabilasin yorutqay.

G'ofilki, qurudi chun guliston,
Gulbong etmas hazordaston.

Yo g'am tuni o'chsa sham'i anvar,
Parvonadin o'lmas uy munavvar.

Komingni aningdek et taxayyul
Kim, topmasang etgasen tahammul.

Chun Tengriga qildi ko'p tazarru',
Topti nekim ayladi tavaqqu'.

Chun komi aning bor erdi farzand,
Berdi xalafe anga Xudovand.

Qaysi xalafi, xalifazodi,
Ishq ahlig'a qiblai murodi.

Nutfaki bo'lub bu mazhari ishq,
Ma'ni sadafida gavhari ishq.

Tan maxzanining nuhufta simi,
Jon gulshanining yorug' nasimi.

Mehr oyati ollida huvaydo
Manshuri vafo yuzida paydo.

Hukm ayladi mulki ishq shohi
Kim, dahrni moh to ba mohi

Sur ichra yarog'lasunlar oyin,
Ko'k toqini bog'lasunlar oyin.

Ul toq uza dardi jovidona,
Cholsun bu tarabda shodiyona.

G'am xayli aro xuro'sh tushti,
Savdo cherikiga jo'sh tushti.

Ochti ko'zini balo sunub qo'l
Kim, seli baloga aylagum yo'l.

Boshin siladi firoqi avbosh
Kim, yog'durg'um bu bosh uza tosh.

Yub og'zini dard har yomondin
Kim, oh o'ti ko'kka chekkum ondin.

Ko'ngli sori ishq bo'ldi moyil
Kim, yo'q manga bo'yla pok manzil.

Alqissa atosi topqach ul dur,
Ko'p sochti guhar, qilib tafoxur.

Qays ayladi o'g'li otini bot
Kim, o'z atosig'a bu edi ot.

Hifz ayladi oni necha doya,
Har nav' ishidin toparg'a voya.

Chirmab yana kishu os birla,
G'uncha kibi yuz libos birla.

Yotquzdilar oni mahd ichinda,
Gul yofrog'i tushti shahd ichinda.

Doya kibi baxt ila saodat,
Alqissa nechukki bo'lsa odat.

Mardum kibi ko'zda asrab oni,
G'ofil emas erdilar zamone.

Ko'z uyida hifzini qilib fosh,
Kim ko'z ichida ajab emas yosh.

Ko'z mahdi aro tutub ul orom,
Zarfu mazruf, mag'zu bodom.

Qo'ymas edi tegrasidagi el
Kim, esgay aning sori sovuq yel.

Sut bo'g'zidin o'tgach-o'q bo'lub qon.
Bag'ri bu bahonadin to'lub qon.

Mahd etmak ila tanini ranja,
Tifl erkanida ko'rub shikanja.

Yerda yuruy olmasida beshak,
Varzish qilibon kichikdin emgak.

O't ko'rsaki mayl etib nihoni,
Ishq o'ti tasavvur aylab oni.

Bo'lmay g'ofil dame g'amu dard,
Ulg'aytibon oni dardparvard.

Mahd ichraki tortibon fig'onlar,
Afg'onida darddin nishonlar.

Bo'lg'och tili lafzdin xabarliq,
Har lafzki deb bori asarliq.

Chun el bila boshladi takallum,
El hushin etib takallumi gum.

Ruxsorida lam'ai malohat,
Guftorida nash'ai fasohat.

Har nuktakim ul rivoyat aylab,
El ko'ngli aro siroyat aylab.

Ne qilsa bayon xiradg'a ma'qul,
Boshdin ayog'i nazarda maqbul.

Har sori xabar topib qaboyil,
Ko'rmakligiga tilab vasoyil.

Atrofdin el kelib talosha,
Ul nodirani qilib tamosha.

Ba'zi yuzidin topib tahayyur,
Ba'zi so'zidin qilib tafakkur.

Jondin suyub oni benavolar,
Har kimki ko'rub, qilib duolar.

Bas tifli ajabki, yuz kuhansol,
Bo'lg'aylar vasfida aning lol.

Sevmakda ato-ano muvofiq,
Ma'shuq bir erdi, ikki oshiq.

Behad eshitib chu bulajab so'z,
Debkim anga tushmasun yomon ko'z.

Jon pardasidin yopib parandi,
Ko'z mardumidin sochib sipandi.

Yetgach yoshi to'rtu besh arosi,
Ta'lim so'zin solib atosi.

Istatti qaboyil ichra pire,
Ta'lim berurga benazire

Kim, maktab aro xujasta farzand,
Bo'lg'ay bori ilmdin barumand.

Chun ilm ila arjumand bo'lg'ay,
Ofoq aro sarbaland bo'lg'ay.

Ey piri muallimi muaddab,
Aql o'ldi qoshingda tifli maktab.

Bu tifl iligiga bir varaq ber,
Lekin manga ishqdin sabaq ber!

**XI**

*Qaysning xirad maktabida ulum avroqin evurgoni va ishq tundbodi yetib, ul avroqni sovurg'oni, ya'ni Layli husni gulshanidin za'f xazoni kanora qilib, sihhat bahori nasimidin latofat gullari ochilib, maktab azmi qilg'oni va ul gullardin Qays ko'ngli ayog'ig'a oshiqliq tikanlari sonchilg'oni*

So'z darsini ulki berdi ta'lim,
Bu nav' etti fasona taqsim

Kim, Qaysg'a ilm uchun murag'g'ib,
Har yon chu tilattilar muaddib.

Topildi hunarvar ustode,
Odam ichida malaknihode.

Lek asru hay ichra erdi pobast,
Dars ichra topib kalomi payvast.

Ul turfa qabilada sarafroz,
Har ishta hay ahlig'a navosoz.

Shaxse edi bas azim shoni,
Rif'atda sipehrdin nishoni.

Qahr etsa dami samum yanglig',
Xoro iligida mum yanglig'.

Xoni karamida mehri xovar,
Bir qursi fatirdek muhaqqar.

Tun atlasig'a chu yo'q karona,
Xaylida bir eski xaylxona.

O't qahrig'a bo'lmayin hamovard,
Yel xaylidin elta olmayin gard.

Qo'ymay g'ami dahrdin tabohi,
Ul elga ihotai panohi.

Ganjida ko'p erdi gavharu dur,
Bir durdin etib, vale tafoxur.

Bo'stonida yuz gul erdi xudro'y,
Bir guldin aning dimog'i xushbo'y.

Bir mash'al ila ko'zi munavvar
Kim, uchquni erdi mehri xovar.

Bir sham' ila hajlasi muzayyan
Kim, charx uyi andin erdi ravshan.

Sham'eyu ne sham' chashmai nur,
Nureki yomon ko'z ollidin dur.

Naxleyu, ne naxl, sarvi ozod,
Sarviyu, ne sarv, rashki shamshod.

Oyeyu, ne oy, badri tole',
Badriyu, ne badr, mehri lome'.

Shahd ikki labi, vale ratabno'sh,
Badr ikki yuzi, vale qasabpo'sh.

Zulfi tunida uzori xurshed,
Xurshed uza zulfi shomi ummed.

Ne shomki chun ochib savodin,
Qo'ymay ko'ngul ichra subh yodin.

Boshkim qo'shib ikki egma qoshi,
Husn ichra ikisining taloshi.

Chun voqif o'lub bu mojarog'a,
Mushkin xutaba kirib arog'a.

Chun vusma berib alarg'a tazyin,
Minoyi o'lub hiloli mushkin.

Yo'qkim iki sarvi navdamida,
Har sori nasimdin xamida.

Ko'zlar iki sho'x kofiri mast,
Har qaysig'a boqsa uyqu hamdast

Ul sarvlar ostida uzolib,
Uyqu tamaig'a soya solib.

Mujgon safining qaro balosi,
Ko'zlar uza soyaning qarosi.

Yo'q soyaki, to'rt saf chekib zang,
Majmui libosi surmairang.

Ochquncha yumub ko'z ul sipah tez,
Bir-birga tegib qilurg'a xunrez.

Dema bu sipahni xayli hindu,
Chin dashti kiyiklariga mo'ndu.

Mushk oncha sochib bu ohuyi Chin
Kim, ayladi mo'ndularni mushkin

Yuz, ravzai xulddin nishona,
Xol anda fireb etarga dona.

Ul donag'a sayd o'lub bir odam,
Bu donag'a borcha ahli olam.

Shahdi labidinki komi shirin,
Andin kelibon kalomi shirin.

La'lida yig'ib zaxirai jon,
Og'zi suyi anda shirai jon.

Jon topibon ulki o'psa oni,
Mundin debon obi zindagoni.

Ham jon kelib ikki la'li maygun,
Ham tavqi zaqan kelib anga nun.

Bir toza niholi sarvqomat
Kim, jilvasidin solib qiyomat.

Ne ayb qiyomat etsa har dam,
Ko'rganga yetar chu o'zga olam.

Bel rishtai joni zor yanglig',
Jon pardasi ichra tor yanglig'.

Toriki yopib libosi oni,
Jon pardasida bo'lub nihoni.

Ham gavhari rishta shug'lidin pok,
Ham la'lig'a yo'q gazandi hakkok.

Pok erdi nechukki rost da'vi,
Bikr erdi nechukki xos ma'ni.

Yo‘q ikki sochi tuniga g‘oyat,
Ya’ni iki layli benihoyat.

Andin bo‘lub oti jilvaoroy,
Andoqki Barotu qadr aro oy.

Kimningki bo‘lub demakka mayli,
Malfuz o‘lmay bag‘ayri Layli.

Guldek yuz ila bu toza gulshan,
Aylab otaning ko‘zini ravshan.

Bir uy qilibon ota murattab
Kim, bo‘lg‘ay ul uy bu oyg‘a maktab.

Lutf ichra nechukki xirgahi moh,
Sokin bo‘lub anda mohi xirgoh.

Uyni yorutub dabiri mazkur,
Ta’lim olibon farishtadin hur.

Atfol tutub ul uy ichin jum,
Ko‘k xirgahini nechukki anjum.

Ul xayl aro mohi majlisoroy,
Andoqki nujum arosida oy.

Chun Qays so‘zi deyilmish erdi
Kim, volidi fikr qilmish erdi:

Ustodg‘a qilmoq oni taslim,
To qilg‘ay anga ulum ta’lim.

Yo‘q erdi qabilalarda maktab,
Bu maktabdin o‘qurg‘a ansab.

Andoqki bo‘lur arabda ma’hud,
Aylab neki rasm bo‘lsa mavjud.

Topshurdilar oni nuktadong‘a,
Gavharni Muhiti bekarong‘a.

Chun topti bu nav’ gavhari pok,
Bahr o‘ldi bu zavqdin tarabnok.

Soatni chu ixtiyor qildi,
Lavh uzra sabaq nigor qildi.

Aylab anga lavhi siym taslim,
Filhol etti sabaqni ta’lim.

Ta’limig‘a belni chust qildi,
Ne ul dedi, bu durust qildi.

Har necha sabaq debon fuzunroq,
Go'yoki bilib edi burunroq.

Hamdarslari bu holatidin,
Ojiz edilar xijolatidin.

Bir kun edi hamsabaqqa hamtak,
Ikinchi kun o'tmish erdi beshak.

Kun bor edikim besh-o'n sabaqni,
Anglab evurur edi varaqni.

Oz vaqtda ayladi zamona,
Oni bori ilm aro yagona.

Ul vaqtki ul zamona fardi
Maktabg'a kelurni boshlab erdi.

Layli dema, ul buti parizod,
Bir oriza birla erdi noshod.

Tab'ida quyosh kibi harorat,
Ayshig'a solib edi marorat.

Har tab'ki zoti o'lsa mahrur,
Oz hirqat etar tanini ranjur.

Zoreki o'chuk yonor charog'i,
Bot o'rtanur ortuq o'lsa yog'i.

Kun qumni qilur necha qiziqroq,
O't yonsa bo'lur yana isiqroq.

Bor erdi quyosh mizoji nori,
Qumning ham esib nasimi hori.

Marg'ubi edi ratab bila shahd,
May ichgali ham qilur edi jahd.

Shahdu mayu tab' ila havo to'rt,
Chun mushtail o'ldi soldilar o'rt.

Jismiki bor erdi yosamin gul,
Hummo qilur erdi otashin gul!

Terkim gulidin bo'lub ravona,
Uyni qilibon gulobxona.

G'uncha kibi hullalarda noyob,
Xurda kibi o't anga solib tob.

Kam bo'lsa mizojig'a harorat,
Titratma qilur edi sharorat.

Shamshodig'a titramak padidor,
Tong yelidin o'ylakim sapidor.

Chun zilzila bo'ldi ersa xora
Bo'lur nafas ichra pora-pora.

Ul tang'aki lutfdin edi gul,
Yel titraturiga ne tahammul.

Boshi uza jam' o'lub ahibbo,
Hozir qilur erdilar atibbo.

Bemorg'a mushkil erdi parhez,
Andoqki ko'zi qilurda xunrez.

Bu hol ila erdi sarvi gulxad
Kim, bo'ldi mizoji za'fi mumtad.

Har necha sipehr edi hasadgor,
Ham bo'ldi tabiati madadgor.

Za'f ichra tabiat o'lsa mushfiq,
Behroqki, tuman tabibi hoziq.

Yo'q ersa mizojidin muvoso.
Jon bersa ne sud elga Iso

Kim, bo'lsa tabiati muolij,
Jismidin etar marazni xorij.

Chun qildi tabiati muruvvat,
Za'f o'ldi gumu yetishti quvvat.

Yor o'ldi hakimning iloji,
Sihhat sori qo'ydi yuz mizoji.

Mayl etti mizojig'a salomat,
Tab'ig'a yuz urdi istiqomat.

La'li labi no'shxand bo'ldi,
Naxli qadi sarbaland bo'ldi.

May tab'ig'a bo'ldi ishratangez,
Qon to'kmak uchun ushatti parhez,

Bo'ldi yana ul uzori gulgun,
Husn ichra burung'idin ham afzun.

Bir kun erikib mahi muaddab,
Tushti boshig'a havoi maktab.

Mashshotai husni olamoro,
Oroyishin etti oshkoro.

Ul husnki zebi olam erdi,
Zeb ustiga yona zeb berdi.

Zulfu yuzi xad yonidag'i dol,
Fam nuqtasi og'zi ustida xol.

Aylab yuz o'tin yoqorg'a ta'jil,
Gugurd o'ti yuzda har taraf nil.

O'tdin gul ochib chu gulsitong'a,
Ul gul bila o't solib jahong'a.

Farqi uza zulfi anbarolud,
Gulfom o'tig'a anbarin dud.

Oraz uza zarvaraq nigori,
Ul o'tu bu dudning sharori.

Yuz uzraki o't yoqib jabini,
Axgar anga la'li otashini.

Jodulig'i birla xoli hindu,
La'li o'tida nihon qilib su,

Yo'qkim labi obi zindagoni,
Suv ichra o't aylabon nihoni.

Ul la'l o'tidin jahong'a kuymak,
Yo'q-yo'q, ne jahonki, jong'a kuymak.

O'tlug' iki ko'zi surmaolud,
Ul o'tg'a dag'i bu surmadin dud.

Bu o'tlar aroki orazi g'arq,
O'rtarg'a jahonni hosilan barq.

Ne barqki, barqi ofat ul yuz,
Yo boriqai latofat ul yuz.

Yuz girdida iqdi gavhar andoq
Kim, oy ila bo'lg'ay axtar andoq.

Mi'jar sochi uzra tori noyob,
Ul nav'ki vasl shomi mahtob.

Husn ichra ayog'idin boshi xo'b,
Boshdin ayog'ig'a tegru mahbub.

Ko'rgach bu baloi jovidona,
Qo'zg'olmay naylasun zamona.

Bu shakl ila ul jahong'a oshub,
Solib sekiz osmong'a oshub.

Keynida necha kanizi hamqad,
Borcha gulro'yu arg'uvonxad.

Maktab sori jilva ayladi soz,
Boshtin ayog'ig'a husn ila noz

Kim, sayr ila ko'ngli xurram o'lg'ay,
Hamdarslarig'a hamdam o'lg'ay.

Xurram ko'rub oni farrux ustod,
Qilg'ay bori sarvlarni ozod.

Qizlar bila azmi gulshan etgay,
Gulshanni jamoli ravshan etgay.

Maktabni yorutg'ach ul pari chehr,
Andoqki sipehr gunbadin mehr.

Borcha qilib ehtiromin oning,
Yuqori yasab maqomin oning.

Shod o'ldi jamolidin dabiston
Andoqki bahordin guliston.

Lekin bu bahori zindagoni
Bir naxlni ayladi xazoni.

Yo'q-yo'qki, tutoshti sarbasar o't,
Boshtin ayog' o'ldi ul shajar o't.

Yo shu'laki har biriga yetti,
El bargi xazon tasavvur etti.

Ya'ni ko'rub oni Qaysi mahzun,
Ruxsorini qildi kahrabogun.

Ham chehrasi rangi kahrabodek,
Ham ko'nglida qo'zg'alon sabodek.

Har dam yiqilurg'a jismi moyil,
Hushi dog'i lahza-lahza zoyil.

Topib anga jismi notavon za'f.
Ko'nglida dog'i zamon-zamon za'f.

Tag'yirpazir ko'zga holi,
Ko'zga neki, har dam o'zga holi.

Chun zo'r keturdi ishqi bebok,
Avval qadah oldi hushini pok.

Bal may isi birla mast bo'ldi,
G'am xaylig'a zerdast bo'ldi.

Ko'p sa'y o'ziga qildi hamdast,
To bo'lmadi yerga soyadek past.

Ko'rgach hamono nigori zebo,
O'z ko'nglini topti noshikebo.

Nozukluk ila chu qildi mafhum,
Kim erkanin etti yaxshi ma'lum.

Qolmadi havosida qarori,
Shavq o'tig'a tushti joni zori.

Oning dog'i bildi iztirobin,
Ishqi o'tidin ichida tobin.

Bildiki, gar etmas ishga chora,
Ul hol o'lur elga oshkora.

El solsalar iztirob arog'a,
Bir nav' tushar hijob arog'a,

Kim yor o'la olmay anda sokin,
Bo'lmas diydor umidi mumkin.

Ta'jil ila qo'pti lu'bati shang
Kim, bog' sori qilurbiz ohang.

Atfol dog'i bilib g'animat,
Oning bila qildilar azimat.

Taklif etti buti shakarlab
Kim, har kishi bo'lsa ahli maktab:

«Bir kungina tarki dasht qilsun,
Gullar bila bog' gasht qilsun».

Chun kirdi arog'a bo'yla surat,
Azm ayladi Qays ham zarurat.

Chun Qays alarg'a bo'ldi yo'ldosh,
Gulshan ichidin chiqordilar bosh.

Ey gulshani ishq bog'boni,
Gulgun qadahe ketur zamone.

To gulki bu gulshan ichra sochqung,
Ma'lum etayin ne gullar ochqung.

**XII**

*Bahor farroshi nafas-nafas esgan nasimlar puvlamaki bila lola charog'in yorutqonda va sahob musha'bidi lahza-lahza tushgan choqin*

*chushkurmokidin tog' dimog'in qurutqonda ul ko'zin husn charog'i yorutqon va dimog'in ishq savdosi qurutqonning gulruxlar bila bog' tavfig'a azm etgoni va Layli husni gulining nasimi dimog'ig'a yetib bir yo'li o'zidin ketgoni*

Mehr istagi chun Hamal farog'i,
Dasht uzra butar qo'ziqulog'i.

Gul sham'i havoi gulshan aylar,
Gulshanni furug'i ravshan aylar.

To'ti bo'lurig'a charx etar zavq,
Kim qavsi quzahni aylagay tavq.

Gar to'ti o'lurg'a qilmas ohang,
Aylar nega yerni to'tagi rang.

Yo to'ti o'lub sipehri xazro,
Bo'lur anga jo'ja farshi g'abro.

A'zosidakim butub yangi par,
Tutqon bori yerni sabzai tar.

Tun-kunni qilur binafsh sizg'on,
Kofur ila mushkdin soqizg'on.

Sorig' gul uza sabuhi yomg'ur,
Oltun tabaq ichra ko'rguzur dur.

Yoxud yaraqon o'tin qilib tez,
Sorig' yuziga bo'lur araqrez,

Marz uzra kiyar sebarga javshan,
Shashpar ko'tarur boshig'a savsan.

G'uncha boshi uzra ko'rguzur xud,
Yax tig'i qilur chamanni padrud.

Meva yig'ochig'a siym o'kulur,
Andoqki diram aro ko'mulur.

Ilgin ko'rubon chinor xoli,
Kuydirur ichin diram xayoli.

Tog' bag'rida sel yo'qki, har tosh,
Farhod firoqidin to'kar yosh.

Sahroda ne lola bo'lsa barbod,
Parvez kulohidin berur yod.

Har g'unchai lola huqqai la'l,
Ochilsa livoda shuqqai la'l.

Chun bargi tusharga mayl qildi,
Bag'riqaro dasht uza yoyildi.

Dasht uzraki sayr o'lur sabog'a,
Bag'riqarolar uchar havog'a.

Suv ichra binafsha har zamoni,
So'na boshidin berur nishoni.

Yosh g'unchag'a istamak bo'lub ish,
Jola tushub og'ziga bo'lur tish.

Yo g'unchaki kulgusin uzotur,
Davron toshi og'zini qonotur.

Har balbalani qilur makoni,
Turna ko'ziyu tazarv qoni.

Nargis olur o'lsa bodadin kom,
Noranj terisidin yasar jom.

Nasrin bargi to'kulsa sahbo,
Kup yog'ini aylar oshkoro.

Zanbaq varaqi aro separ mushk
Kim, atri dimog'ini qilur xushk.

Go'yo tutulub shamimi chog'i,
Bog' ichra binafshaning dimog'i.

Dol o'ldi dimog'i za'fig'a bu
Kim, shabnam birla oqizur su(v).

Shudrun to'kulub chaman qilur fosh,
Xashxosh gul yuzinda xashxosh.

Har qushqina jufti birla purjo'sh,
Hampar bo'lur uchsa, qo'nsa hamdo'sh.

Bargiki bo'lur yig'ochqa xil'at,
Qushlarg'a bo'lur maqomi xilvat.

Har xaylki raf' etib nadamni,
Sahro sori qo'ysalar qadamni,

Chun azmi sharobi nob etarlar,
Jayran qo'zisin kabob etarlar.

Bu faslda ul guruhi cholok,
Gulshang'a yoyildilar tarabnok.

Bog'e edi ravzadin nishona,
Shom ahli yasab nishotxona.

Har naxli falakka tegurub bosh,
Parvin bila Xo'sha aylabon fosh.

Najd etagidin chiqib bulog'i
Kim, toza bo'lub bu nav' bog'i.

Davron toshi emdi oni ko'mmish,
Ul chashma suvin ko'zini yummish.

Ashobg'a mayli lolavu bog',
Ul ikki ichinda loladek dog'.

Ashobg'a g'uncha sori ohang,
Ul ikki nechukki g'uncha diltang.

Ishq ichra necha yetib maloli,
Mahvash qilur erdi zabt holi.

Bedilg'a bu hifz mushkil erdi
Kim, hush ila aqli zoyil erdi.

El har neki so'rsa fahm qilmay,
Fahm etsa javob derni bilmay.

Ishqin necha aylamay debon fosh,
Andin ajab amrlar urub bosh.

Gah ko'zidin oqib ashk nogoh,
Gohi chekib ixtiyorsiz oh.

Ahvolida har zamonki tag'yir,
Ko'ngli g'amin aylab elga taqrir.

Tag'yirig'a topib oni chora
Kim, yorig'a aylagay nazora.

Lekin solayin degach nazar tez,
Ko'ngli o'ti tortibon sharar tez.

Boqay desa dog'i quvvati yo'q,
Boqmay desa dog'i toqati yo'q.

Ko'z uchi bila boqib bu chu gohi,
Jondin chekib andoq o'tlug' ohi

Kim, bog' yuzin xazoni aylab,
Ko'k bargini za'faroni aylab.

Mahvashi qilibon nazora nogah,
Bo'lmoqqa aning o'tidin ogah.

Ham jismida pechu tobin anglab,
Ham ko'nglida iztirobin anglab.

O'z ko'nglida ham topib asarlar,
Oning g'ami o'tidin shararlar.

Bir furja toparg'a ko'p qilib mayl
Kim, bir nafas o'lsa g'ofil ul xayl.

Maqtulig'a yetkurub hayoti,
So'rmoq bila qilsa iltifoti.

Anglatsa o'z iztirorini ham,
Ishqi o'tining sharorini ham.

Bog' erdi vasiu, xalq — soyir,
Ashjor g'ulusi elga sotir.

Gulbun chamanining ittisoli,
Ishq ahlig'a pardai visoli.

Atfol bo'lub o'yung'a mash'uf,
Sarvu gul o'lub alarg'a ma'luf.

Sayr ichra yetishti mohi dilxoh,
Bir gul chamani ichiga nogoh.

Gulbun bila rust to'rt yoni,
Kirsa kishi kimsa topmay oni.

Kirgach anga ul shukufta gulzor,
Ko'rdi tikon ichra bulbuli zor.

Kirmish edi anda Qaysi g'amnok,
Gul yanglig' etib yaqosini chok.

O'z holig'a zor yig'lar erdi,
Besabru qaror yig'lar erdi.

Og'zida taronai firoqi
Kim, yor yetishti ittifoqi.

Chun bulbulini guli shukufta,
Topti bori xalqdin nuhufta.

Har necha yo'q erdi so'zga tobi,
Ko'nglida ko'p erdi iztirobi.

Yo'q erdi guziri necha so'zdin,
Borg'udek o'lub deguncha o'zdin.

Bunyod etti hijob birla,
Bal xijlati behisob birla:

«K-ey turfa yigit, ne holating bor,
Ne nav' g'amu malolating bor

Kim, shodlig'ing yo'q o'zgalardek,
Obodlig'ing yo'q o'zgalardek.

Ashobg'a mayli bog'u gulzor,
Ham tan sanga reshu ham ko'ngul zor.

Bu damki esib nasimi navro'z,
Gul atrini qildi majlisafro'z.

Bog' o'ldi bahordin gulafshon,
Sunbul bu gul uzra kokulafshon.

Bu fasldа azmi gulshan etgay,
Bo'ston haramini maskan etgay.

Bor oning uchunki shod bo'lg'ay,
Har bandig'a bir kushod bo'lg'ay.

Sen nola qilib g'amin nedin sen,
Ashking oqizib hazin nedin sen?

Ishrat chog'i mehnating ne ya'ni,
Sho'robai hasrating ne ya'ni?

Bu g'am sanga qaydin o'ldi hodis
Kim bo'ldi bu shiddatingg'a bois?»

Boisni chu so'rdi ul dilafro'z,
Bedil chekibon bir ohi jonso'z,

Shirin so'zidin bo'lub edi lol,
Qon yosh ila yuzga yozdi ahvol.

Yo'q-yo'qki, zaboni hol birla,
Sharh ayladi bu maqol birla:

«K-ey jonima hayrat o'ti solg'on,
Ko'nglumni burun nazarda olg'on.

Avvalki jamolidin sochib barq,
O't ichra vujudum aylagan g'arq.

Zulf ochmoq ila olib qarorim,
Qilg'on qaro ro'zu ro'zgorim.

Avvalki fasona zohir etgon,
Ko'nglumning ishini oxir etgon.

Qilg'onni yoshurmog'ing ne erdi?
Mendin yana so'rmog'ing ne erdi?

El onglamasun debon namuna,
Urmoq ne bu na'li bozguna!

Sendin yetibon bu shiddat oxir,
Kimga toqoyin bu tuhmat oxir?!

Ko'nglumniki olmishang nihoniy,
Sendin ola olmog'um xud oni,

Kim a'jami aylab o'zni yona,
Bu nav' surar labing fasona.

Jonimniki o'rtading bas erdi,
Tonmoq bu sifat kerakmas erdi.

O't uzra ne erdi quymog'ing yog'!
Kuyganga ne erdi qo'ymog'ing dog'!

Chun bo'yla necha xurush qildi,
Za'f ettiyu tarki hush qildi.

Tufroq uza bo'ldi ul sifat past
Kim, yerdagilarga bo'ldi hamdast.

Qo'ynig'a olib nigor boshin,
Sochib ko'zidin yuziga yoshin.

Behushg'a aylab iztirobi,
Har dam yuziga urub gulobi.

O'lturganiga o'zi yebon g'am.
Yig'lab tutar erdi bo'yla motam.

Istab ani bir-iki dilorom,
Ul voqia ichra qo'ydilar gom.

Gar zulf ila mushkbez edilar,
Ikkisi anga kaniz edilar.

Ko'zlariga dahr o'lub qarong'u,
Qo'rqub dedilar: «Ne hol erur bu?»

Mahvash ishidin chu parda qo'pti,
Ikkisining ollida yer o'pti.

Ul ishniki voqi' o'ldi bexost,
Bir-bir dedi ul ikisiga rost.

Dahr etti chu sirrin oshkora,
Yig'lab tiladi g'amiga chora.

Bor erdi birisi dardparvard,
Filhol sanamg'a bo'ldi hamdard.

Dedi: «Yema g'amki, bok emastur,
Kim ishq o'tidin halok emastur.

Sen qo'pg'ilu bizga topshur oni,
Azm ayla qabilag'a ravoni.

To bo'lmasun el bu ishdin ogoh,
Biz fikr etali nechukki dilxoh».

Mahvash ul ikov degandek etti,
Ko'nglin qo'yub anda evga ketti.

Bedil kishisin topib alar ham,
Qildilar ul ishga yoru mahram.

Chun bo'ldi rafiq anga mulozim,
Bo'ldi ul ikov ham uyga ozim.

Ey soda rafiq, benavomen,
Ishq ilgiga zoru mubtalomen.

Bexudmenu o'lturur navoyib,
Bir lahza boshimdin o'lma g'oyib!

## XIII

*Qaysning hajr shabistonida shabnam gulobi yuziga sochilg'onidin ko'zi ochilg'oni va bulbuli shabxez bila ishq dostonlari adosida nola qilg'oni va bulbul soyasidek tufroqqa yiqilg'oni va atosi aning bulbuldek fig'onlarin eshitib boshig'a yetgoni va mahmil qafasig'a solib olib ketgoni*

Chun gulshani charx guluzori,
Mag'rib sori tortti amori.

Anjum guli birla bu shabiston,
Olam yuzin ayladi guliston.

Ul toza bahori nozparvard,
G'unchadek ichini qon qilib dard.

Soz etti qabila sori ohang,
Bedil g'amidin valek diltang.

Behol qabilasig'a ketti,
G'amdin anga yetti ulcha yetti.

Gulshan aro Qays hushdin fard
Yotib edi yerda o'ylakim gard.

Ham mag'zida hushdin xabar yo'q,
Ham jismida ruhdin asar yo'q.

Yorim kechakim nasimi gulbez
Bo'ldi chaman ahli uzra gulrez.

Gul atri dimog‘iga solib hush,
Ochti ko‘zin ul g‘aribi madhush.

Ko‘rdi o‘zini chaman ichinda,
Sarvu gulu yosuman ichinda.

Bulbul boshi uzra nag‘mapardoz,
Ahvolig‘a navha aylab og‘oz.

Gul holig‘a chun nazora aylab,
Gulgun yoqasini pora aylab.

Nargis shabnamdin ashk etib fosh,
Ahvolig‘a yummayin to‘kub yosh.

Chun ko‘ksida hajrdin ko‘rub dog‘,
Ko‘ksi uza lola kuydurub dog‘.

Zaxmi ko‘kidin binafshada g‘am,
So‘giga kiyib libosi motam.

Topib chu vuquf bu azog‘a,
Ashjor alam chekib havog‘a.

Sunbul qilibon qaro uzorin,
Ochib qaro zulfi mushkborin.

So‘gig‘a oqar su zor yig‘lab,
Un tortibu so‘gvor yig‘lab.

Sarv o‘lmay mehnatidin ozod,
Qolmay shamshod dardidin shod.

Debkim ani qildi ishq bejon,
Chirmonib o‘ziga ishqpechon.

Sabza qilib o‘zni sarbasar til,
Aytib g‘amidin fasona har til.

Bu so‘glar aylab ul nazora,
Topmay o‘lmakdin o‘zga chora.

Har yon boqib anda yor topmay,
Anduhi o‘ti qaror topmay.

Ne davrida xayli do‘stdori,
Ne ollida sarvi guluzori.

Xurshed ketib, kelib qaro shom,
Yo hajr kuni, vale siyahfom.

Yo hajr o‘ti butratib duxonin,
Aylab qora dahr xonumonin.

Ko‘ngliga o‘kuldi ko‘hi anduh,
Anduhi yig‘ildi ko‘h to ko‘h,

Sog‘indi qachon nazora qildi
Kim, charx uyi boshig‘a yiqildi.

Chun dardig‘a topmadi karona,
Dard ashkini ayladi ravona.

Chok ayladi tortibon yaqosin,
Chekti tani ofiyat libosin.

Yo‘qkim, bu libosini suvurdi
Kim, jismidin oni o‘tqa urdi.

Chun bo‘ldi libosi otasholud,
Gardung‘a yetishti ohidin dud.

Yo‘q-yo‘qki, bu dud ohi erdi,
O‘rtanguchi jismi kohi erdi.

Gohi bu osmonda shu’la, gah dud,
Andin tutubon jahonni kahdud.

Kahdud falakka yetkurub bosh,
Aflok ko‘ziga kelturub yosh.

Koj urdi sorig‘ yuziga oncha
Kim, oni ko‘k etti ul taponcha.

Garchi yuzi erdi za’faroni,
Bo‘ldi gulidin ko‘ki nishoni.

Ko‘nglida bu za’farondin ozor,
Kulmak o‘rnida yig‘latib zor.

Ko‘ksiga urub firoqdin tosh,
Yerga urub ishtiyoqdin bosh.

Ko‘ksi aro shu’lai firoqi,
Bu o‘t bila dog‘i ishtiyoqi.

Ko‘ngliga sipah chekib alamlar,
Ohi o‘ti ko‘rguzub alamlar.

Solib bu sipah ichiga oshub,
Ko‘ngli mulkin qilib lagadko‘b.

O‘tmay bu sipah eli kamohi,
Yetib yana bir balo sipohi.

Har xayli jafo qo‘lin sunub keng,
Ul mulkni yer bila qilib teng.

G‘am xayli ichinda sondin ortuq,
Har nechaki desam ondin ortuq.

Bu nav’ edi hajri ibtilosi,
To chekti alam sahar livosi.

Tun urdi ko‘murlarini darham,
Mehr o‘tini subh ayladi dam.

Ko‘k gulshani gullari to‘kuldi,
Gullarki to‘kuldi g‘uncha kuldi.

Ko‘k bog‘ida gullar o‘ldi nobud,
Yer bog‘ida gullar o‘ldi mavjud.

Ul bog‘da har nekim sochildi.
Go‘yoki bu bog‘ aro ochildi.

Bedil ko‘rubon yorug‘ jahonni,
Chekti yana oh ila fig‘onni.

Gul boshig‘a evrulub sabodek,
Uchrab ko‘ziga gul oshnodek.

Debkim: «Qani ul guli shakarxand
Kim, bu gul erur yuziga monand?»

Ul chehradin erdi yodgori,
Bo‘lmasa edi yonida xori.

G‘uncha sori boqibon urub pech,
O‘xshatmayin oni og‘zig‘a hech.

Gah sarv ayog‘ig‘a qo‘yub yuz,
Ohin yana sarvdek chekib tuz.

Debkim: «Gar emas qadi ravoni,
Lekin qadidin erur nishoni».

Gah mehr qilib binafshag‘a fosh,
Bir lahza ko‘tarmay ollidin bosh.

Atridin o‘lub murod komi,
Ul turra isi topib mashomi.

Gah sabzag‘a surtubon uzorin.
Ko‘kka chekibon fig‘onu zorin

Kim: «Gulshan aro xirom chog‘i,
Tegmish sanga gulruxum ayog‘i».

Nargis ko‘zi aylab oni volih,
Yori ko‘zidek ko‘rub biaynih.

Yig'lab ko'rub oncha ranju temor
Kim, za'f qilib nechukki bemor.

Tufrog'da ko'rub ayog' nishoni,
Yopib iki ko'zi birla oni

Kim: «Yor ayog'i yetmish erkin,
Tufrog'ini surma etmish erkin.»

Gohi tilabon suvdin nishona,
Ashkin qilibon suvdek ravona

Kim, «Jilva qilurda ul sumanbo',
Aksini topib edi ekin suv.»

Bulbul bila soz etib navoni,
Bulbuldin oshar edi fig'oni

Kim: «Bejihat o'ldi bu maloling,
Chun yoring ila erur visoling.

Maskan sanga bo'ldi toza gulshan,
Gulbun uza aylading nishiman.

Gulshan aro mahrami haramsen,
Gul suhbati ichra muhtaramsen.

Go'yo bu murod emas pisanding,
Yo yor visolidin o'sonding

Kim, shomu sahar qilib marog'a,
Ming til bilan un solib arog'a.

Elga yeturub unungdin ozor,
Aytursen o'zungni oshiqi zor,

Kim sen kibi ursa ishqdin dam,
Ishq ahli qachan tutar musallam.

Sen ahli visolsen, dam urma,
Hajr ahli qoshida nukta surma!

Miskin meni dardmandi majruh,
Topmay tan aro nishonai ruh.

Ya'ni g'am o'tida jismi zorim,
Yo'q jon kibi sarvi guluzorim.

Sen tortma nola mubtalovor
Kim, nola erur manga sazovor.

Ollingda sening visoldin bog',
Bag'rimda mening firoqdin dog'.

Yoningda sening guli bahori,
Ko'nglumda mening firoq xori».

Chun chekti bu yerga navhai dard,
Bo'ldi yana aqlu hushdin fard.

Ul nav' yiqildi tortibon oh
Kim, joni degilki chiqti nogoh.

Bosh ustidagi nigohboni
Kim, topshurub erdi qizlar oni.

Bir gulbun aro tutub kanora,
Ahvolin etar edi nazora.

Chun holin aning bu nav' bildi,
Qo'ptiyu qabila azmi qildi.

Yetgach qilibon qadamni rahko'b
Uy ichra xud erdi behad osho'b.

Bu voqeadinki Qays ul shom,
Tutmaydur edi vatanda orom.

Har yon kishilar qilib ravona,
Andin tilar erdilar nishona.

Chun ul ish edi xilofi odat,
Har dam edi g'amlari ziyodat

Kim, yetti xujastafol qosid,
Bo'ldi borig'a ravo maqosid.

Andin bo'lub ul guruh afgor,
Itgon Yusuflarin talabgor.

Ul dog'i qilib tarona og'oz,
Ko'rganga bo'lub fasonapardoz.

Har qissaki anglabon tamomin,
Sharh etti yoshurmayin kalomin.

Chun bo'ldi ayon bu mojarosi,
Behol o'lubon ato-anosi.

Bo'ldilar ani tilarga ozim,
Bal ahli qabila ham mulozim.

Qosid dag'i xayl aro qadamkash,
Ul yerga deginki ul sitamkash,

Ko'rgach ani aylabon nazora,
Ko'nglak dema, ko'ksi pora-pora.



Layli kanizaklari bilan sayrda.

Tufrog‘ ila yer uza hamog‘ush,
Aylab g‘ami ishq g‘orati hush.

Bori qilibon fig‘onu zori,
Hozir qilibon ravon amori.

Aylab anga mahmil ichra manzil,
Manzil sori azm qildi mahmil.

Ey mahmili ishq sorboni,
Azm ayladi dard korvoni.

Bir gom qabila sori solma,
Har sori bu xayl borsa qolma.

### XIV

*Qaysning hajr shomida anduh xaylxonasidin chiqib, visol qabilasig‘a azm etgoni va ul qabila o‘ti bila hamzabonliq va iti bila hamdostonliq qilib, qabila qirog‘ig‘a yetgoni va Layli aning unidin hashamdin chiqib, bir-birin ko‘rgach, ham ul va ham bu o‘zidin ketgoni*

Bu nomai dard uza qalamkash,
Mundoq qalamin qilur raqamkash:

Kim, Qaysi ramidahush behol,
Bilmas edikim yetishti ne hol.

Chun mag‘zida hush bo‘ldi paydo.
Ochdi ko‘zin ul zaifi shaydo.

Ato-anosida g‘am uza g‘am,
Ne g‘am uza g‘amki, so‘gu motam.

Bu mehr ila manglayin o‘pti,
Ul boshig‘a evrulurg‘a qo‘pti.

Fahm ayladi Qays chun bu holat,
Suv qildi vujudini xijolat.

Ul birga xijolat aylabon fosh,
Bu bir oyog‘idin olmayin bosh.

Ya’niki uyotdin o‘zda qolmay,
Andoqki yuqori boqa olmay.

Chun ko‘rdi ato bilo anosi
Kim, oni halok etar hayosi.

Ahvolig‘a qildilar muvoso,
So‘z demadilar nasihatoso

Kim, bu ish anga shigift tushmish,
Bu hodisa nogirift tushmish:

«Biz ko'p so'rsak bu so'z maqoli,
Nobud etar oni infioli.

Bu voqia tarki tutti erkin,
Ul vasvasani unutti erkin.

Tutqay oni emdi tab'i sofi,
Bu ishgaki aylagay talofi.

Iffat haramida kesh tutqay,
Taqvi bilan zuhd pesh tutqay».

Qo'ptilar etib bu fikr loyiq,
Yo'qkim ul ikov, bori xaloyiq.

Bu deb: «Anga turfa hol tushmish».
Ul debki: «Ajab xayol tushmish».

Xalq ollida dev urub anga yo'l,
Bilmay munikim pari emish ul.

Har kim uyi sori gom solib,
G'am hujrasi ichra Qays qolib.

Bir lahza yengib ani tafakkur,
O'z holatig'a etib tahayyur.

Bir dam ishiga qilib nazora,
Topmay qatig' emgakiga chora.

Ishq ichra tutarg'a ko'hu vodi,
Man' aylab ato-anosi yodi.

Tutmoqqa saloh ishq etib zo'r,
Ko'ngli mulki aro solib sho'r.

Ul choqqachakim sipehri xudkom,
Ofoq uza yoydi pardai shom.

Kofurni yopti mushki suda,
Ko'k sham'i jahong'a sochti duda.

Tiyra uy ichida ul g'amandud,
To'lg'onib o'ziga o'ylakim dud.

Chekkach yana ishq o'ti zabona,
Qo'ymadi vujudidin nishona.

G'am xayli ko'ngul hisorin oldi,
Ishq ilgidin ixtiyorin oldi.

Layli g'ami o'yla qildi bedod
Kim, ato-anoni qilmadi yod.

Oshiqlari holini unutti,
Ma'shuq uyining yo'lini tutti.

Yuz urdi balo qabilasig'a,
Ul mohliqo qabilasig'a.

Ne gom solurda hushi yori,
Ne po'ya qilurda ixtiyori.

Har dam yiqilib — qo'pub urub gom,
Es birla ne sayr anga, ne orom.

Qo'pub yiqiluri mastlardek,
Bexudlug'i mayparastlardek,

Chun bo'ldi qabila o'ti paydo,
Ul o't bila kuydi zori shaydo.

Ko'ngli aro qo'zg'olib sharori,
Qolmodi sharoradek qarori.

Ko'kka chekib ohi otasholud,
O't sori yuz urdi o'ylakim dud.

Til chekti demak uchun tarona,
Ul nav'ki o't chekar zabona.

O'tdek dam ila tutub sarog'oz,
O'tqa boqib o'ldi nuktapardoz:

«K-ey hajr tunida axtari ishq,
Raxshanda nechukki gavhari ishq.

Bal mash'alai farog' sensen,
Yo gavhari shabcharog' sensen.

Dud ichra shararlaring hujumi,
G'am shomi taharruki nujumi.

Sargashtai g'amg'a tun savodi,
Lam'ang kelibon xujasta hodi.

Dudung bila dahr anbarolud,
Yo'q dudkim, ul savodi maqsud.

Ko'mgan kulung ichra har fatiri,
Ko'k xoni aro mahi muniri.

Har ko'zniki ul yetib yoshortib,
Uchqon kulung anga surma tortib.

Gar qilmasa ko‘z yorutmoq ohang,
Ko‘zga nega keldi surmai rang.

Yo oningdek ocharg‘a ko‘zni,
Xokistari etti surma o‘zni.

Axgar sanga har biri samin la’l.
O‘rtarg‘a ko‘ngulni otashin la’l

Rangi noriyu, tab’i nori,
Rummoni o‘lub bu la’l bori.

Toj ustida la’ldin tarabdur,
La’l ustida toji zar ajabdur.

G‘am shomi aro qo‘lumni tuttung,
Hijron tunida ko‘zum yoruttung.

Madhingni etay ne nav’ zohir,
Shukrungni ne til bila dey oxir.

Oy-kun sanga ikki manqal o‘lsun,
Heming bori udu sandal o‘lsun.

Doyim bu tariqu shevani tut,
Ham yoru ham jahonni yorut».

Kam qilmamish erdi bu navoni
Kim, haydin keldi it fig‘oni.

Ham jismig‘a pechu tob tushti,
Ham ko‘ngliga iztirob tushti.

Faryod qilib ravon ul itdek,
Yuz nav’ chekib fig‘on ul itdek.

Andoqki jafoi osmondin,
Oqshom kishi qolsa korvondin,

Istab ani cheksa na’ra yori,
Ul ham chekgay fig‘onu zori.

Dasht uzra ul un so‘ngicha ketgay,
To maqsadu manzilig‘a yetgay.

Solur edi gomi bexudona,
Og‘zida valek bu tarona:

«K-ey mujdai jon hazin nafiring,
Ruhumg‘a g‘izo biyik safiring.

Ham g‘am tuni ko‘rguzub vafo sen,
Ham gumshudalarg‘a rahnamo sen.

Ul ko'yga evrulub qo'yub bosh
Kim, boshinga men ham evrulay kosh

Ul ko'yga kim bo'lub badandesh,
Changolu tishing tanin qilib resh.

El qoni ayog'laring xinosi
Kim, jonim ayog'laring fidosi.

Men gar topmay bu komronliq,
Sen aylabon anda posbonliq.

Bu kim senu men biz ikki hamdam,
Men xoru valek sen mukarram.

Sen yor eshigida shodu masrur,
Mahrum men g'aribu mahjur.

Sen ko'yida har taraf shitobon,
Men zorg'a jilvagah biyobon.

Sen ko'yida tosh uza qo'yub bosh,
Boshimg'a firoqi yog'durub tosh.

Sen mendin o'lub vafoda afzun,
Ham sidqda, ham safoda afzun.

Yo'qsa ne uchun falak xiromi,
*Xor etti meni, seni kiromi?*

Bu shukrg'akim sipehri xunxor,
Qildi seni muhtaram, meni — xor

Kim, soz etibon fig'onni mendin,
Gohi o'p ul ostonni mendin».

It birla tuzub bu mojarosin
Kim, ko'rdi qabilaning qarosin.

Oshufta ichiga yuzlanib sho'r,
Qolmadi yurur ayog'iga zo'r.

Har necha yururg'a sa'y qildi,
Chirmashti ayog'iyu yiqildi.

Nechaki yiqildi, qo'pti yona,
Yer o'pmak edi anga bahona.

Chun hayg'a yiqila-qo'pa yetti,
Jon og'zig'a yetti, hushi ketti.

Gah hushida, goh hushidin fard,
Hay davrig'a aylar erdi novard.

G'am xayli baland poyasi ul,
Fitna cheriki taloyasi ul.

Har lahza chekib fig'oni jonso'z,
Tortib o'tlug' damin jahonso'z.

Layliki edi arab balosi,
Ham bor edi Qays mubtalosi.

Ko'nglida qilib nuhufta dardin,
Forig' bo'lub erdi xobu xo'rdin.

Tun-kun ichida aning xayoli,
Jonig'a murod aning visoli.

Ul kecha bu choqqa tegru qayg'u
Qo'ymaydur edi ko'ziga uyqu.

Har dam urar erdi zulfdek pech,
Og'zi kibi sabri yo'q edi hech.

Tiyra qilibon kunin qaro tun
Kim, nogah eshitti bir hazin un.

Ul undin ichiga tob tushti,
Ko'ngliga ham iztirob tushti.

Qo'pti dog'i qo'ydi ul sari gom,
Ko'nglidin itib qaroru orom.

Majmui qabila uyqu masti,
Illo buki ishq poybasti.

Beishq ulusqa kom uyqu,
Ishq ahlig'adur harom uyqu.

Voqif edi doya holatidin,
Ishq ofatiyu malolatidin.

Ham Qaysg'a erdi mehribon ul,
Shavqidin etib fidoi jon ul.

Maktab aro zoli mehrpesha,
Ko'nglini so'rub aning hamesha.

Ham bu yasab o'zni doya monand,
Ham ul munga aylab o'zni farzand.

Ul oy chu yugurdi, chiqti doya,
Bordi so'ngg'icha nechukki soya.

Oyni chekar erdi ishqi bebok,
Ul yerga deginki Qaysi g'amnok.

Bir-birini ko'rgach ikki dilxoh,
Chektilar aningdek otashin oh

Kim, o'tlaridin jahon yorushti,
Xirmanlarig'a bu shu'la tushti.

Emdiki kul o'ldi xirmani hush,
Behush yiqildi ikki madhush.

Doyaki bu ishqi pok ko'rdi,
Ul shu'lai so'znok ko'rdi.

Bu nav' iki ishq o'tig'a tafson,
Og'izlari noladin sadafson.

Bo'lg'onda bu vasl oshkoro,
Nutq urg'ali yo'q biriga yoro.

Ne bu anga dardu rozin aytib,
Ne ul g'ami jongudozin aytib.

Xurshed uyoqti bo'lmayin layl,
Devor yiqildi yetmayin sel.

Ko'p g'am yedi so'gvor yig'lab,
Ikkisiga zor-zor yig'lab.

Vahm ettiki kimsa bilsa nogoh,
Bo'lg'uncha ul ikki o'zdin ogoh.

Bo'lg'ay ikisiga xavfi jon ham,
Bo'lg'ay talaf ikki notavon ham.

Egniga qo'yub birini holi,
Andoqki quyoshni charx zoli,

Ul hamlda xam qilib qadin ham,
Ul nav'ki zoli charxi qadxam.

Kelturdiyu bistarig'a soldi,
Yotquzdiyu yondi po'ya oldi,

Ul yerga deginki Qaysi bedil
Tufrog' uza yotmish erdi g'ofil.

Kuyub onadek g'amida joni,
Gah sudradi, gah ko'tardi oni.

To chekti qabiladin yiroqroq,
El vahmu gumonidin qiroqroq.

Kim ko'rsa bu holi badpisandi,
Jonig'a tegurmagay gazandi.

Devonani chun yiroq chiqordi,
Yondiyu pari qoshig'a bordi.

Yetkurdiyu yotti doyagona,
To tongla ne o'ynag'ay zamona.

Ey zoli zamona, dodu faryod!
Atfolinga necha zulmu bedod!

Bu xaylnikim, halok etarsen,
O'z bag'ring erurki chok etarsen!

**XV**

*Qaysning g'oyib bo'lg'onig'a qabila ahli hozir bo'lub, yeldek tog' va vodig'a yetib, aning bir qum ichinda bexud yotqonin nazora etib, yel xoshokni eltgandek uyga eltganlari va aning ul pari ishqida xirad tariqin unutqoni va Majnunluqqa shuhrat tutqoni*

Mehnat tunidin fasonaovar,
Bu qissag'a buyla toqti zevar

Kim, ul kecha Qaysi zori bedil
Kim, bo'ldi qabila sori moyil.

Layli hashamig'a chun yovushti,
Tushti anga har ne ishki tushti.

Kunduz ko'rub uyda oni g'oyib,
Tushti eliga yana masoyib.

Ham qildi atosi yig'lamoq soz,
Ham etti anosi navha og'oz.

Har yon kishilar qilib ravona,
Andin tilamak uchun nishona.

Jam'iki izin topib saranjom,
Layli hashami sari urub gom.

Ul pay chu yetib muhoziyi hay,
Haydin chiqibon yana iki pay.

Bo'lg'och uchov ikkisi uzolib,
Qum uzra aning nishoni qolib.

Andoq topibon bu xayli chovush
Kim, bo'lg'on ekin ul ikki behush

Kim, qum uza qolibon nishona,
Yonmoqlari vaz'i bexudona.

Bir yotg'oni sudralib shitobon,
Devona kibi tutub biyobon.

Bir yotg'on o'lub nihon paridek,
Yoxud kecha mehri xovaridek,

Bir iz yonibon qabila sori,
Kelgan sari-o'q tushub guzori

Ul jam' bilibki, bo'yla holat,
Ne ishlarga qilur dalolat.

Sudralgan xat bila tutub yo'l
Kim, qum uza yo'l yasab edi ul.

Topib ani qum arosida gum,
Yel esibu jismini yopib qum.

Tufroq aro g'arq poy to farq,
Oning bila yo'q o'luk aro farq.

Qum ichra nuhufta zor jismi,
Jonsiz kibi xoksor jismi.

Ul xayl etibon yaqolarin chok,
Yig'lab boshi uzra zoru g'amnok.

Andoq sog'inibki, go'yi oni,
Ko'mmishlar o'lturub nihoni.

Tortib ani tufrog'ini ochib,
Tufrog'ni boshlarig'a sochib.

Anglab bir asiri dardu ohi,
Og'ziga nafas kelurni gohi.

Shukr aylabon o'ldilar yana shod,
Vayrona ko'ngulni aylab obod.

Tongib birov ustiga ani rust,
Azm ayladilar qabilag'a chust.

Holin ko'rubon bu nav' atosi,
Yig'lodiyu g'olib o'ldi yosi.

Aylab anosi dag'i fig'onlar,
Ko'zdin to'kubon yuzig'a qonlar.

To qo'pti kelib dimog'ig'a hush,
Boshi quyi erdi, og'zi xomush.

O'z holida ko'rmayin salomat,
El har saridin qilib malomat.

Ul debki: «Sanga bu ne havasdur»,
Bu deb: «Havas o'lsa muncha basdur».

Har yondin o'lub nasihatangez,
Har pand anga bir sinoni xunrez.

Qattig' so'z ilaki pand etib fosh,
Devona boshig'a yog'durub tosh.

Bu toshki zohir o'lmay otib,
Tan yo'qki, so'ngaklarin ushotib.

Bu dedi: «Kerak qulog'ig'a pand»,
Ul dedi: «Kerak ayog'ig'a band».

Ul kun dag'i bo'ldi so'z bila kech,
Oshufta yigitga yo'q xabar hech.

Ne zajr mizoji ichra noxush,
Ne lutf tabiati aro xush.

To dahr yoshurdi kun charog'in,
Savdozada qildi tun dimog'in.

El aylabon uyqu sori ohang,
Savdo qilib oni uyda diltang.

Sekrib chiqibon qabiladin tez,
Dilbar hashami sori solib xez.

Tongla yana zoru notavonlar,
Har yon yugurub qilib fig'onlar.

Topib yana oni zoru mahzun,
Dard ichra burung'idin ham afzun.

Har tun bu sifat aning firori,
Har kun bu bo'lub alar shiori.

Chun oshti qiyosdin balosi,
Islohdin o'tti mojarosi.

Devonag'a hush ahlidin pand,
Majnun so'zidur dog'i xiradmand.

Har lahza oshib aning balosi,
Har kun tilabon aning davosi.

Tadbirida el fusuni oshib,
Dam birla o'ti batar tutoshib.

Ojiz bo'lubon ato-anosi,
Balkim bori xaylu aqrabosi.

Nosihlari dam-badam zabunroq,
Savdosi zamon-zamon fuzunroq.

El yetmog'ida chu bo'ldilar sust.
Ul dog'i jununin ayladi rust.

Savdo qilib oni muxtalifhol,
Tinmay yugurub so'ngicha atfol.

«Majnun» bila aylabon xitobin,
Kim har ne desa berib javobin.

El deb chu yetishsa ul jigarxun:
«Keldi Majnunu, keldi Majnun».

Ul bo'lub otin biluridin yot,
Mundin dog'ikim, ne nimadur ot.

O'z otiyu qavmu xayli oti,
Yo'q yodida g'ayri Layli oti.

«Layli, Layli» debon chekib un,
El deb: «Majnundur, ushbu Majnun».

Bu surat ila har sabohu har shom,
Layli hashami sori urub gom.

Atrofiga evrulub necha davr,
O'z ko'ksiga toshdin qilib javr.

Har gomki ko'ksiga urub tosh,
Avval qadam o'rnig'a qo'yub bosh.

Har davrda deb: «To'kulsa qonim
Kim, sadqa qabilasig'a jonim».

Andin so'ng ashkidin to'kub sel,
Sahro sori chun qilur edi mayl.

Manzuri qabilai dilorom,
Sayr ichra keyin-keyin urub gom.

Ul damki arog'a kirsa hoyil,
Bo'lur edi dasht sori moyil.

Ey dashtni aylagan vatangoh,
Yo'l ozmisham, o'l zamone ogoh.

Qoldim o'ronishda, tut qo'lumni,
Ko'rguz karam aylabon yo'lumni.

## XVI

*Majnunni bexabar oshiqlig'idin Layli atosi xabardor bo'lub, Majnun atosig'a til sinoni, balki sinon lisoni bila zaxmzabonlar yiborgoni va ul bu halohil zahrin no'sh etib, singurub, Majnunni salosil va ag'lol bila muqayyad qilg'oni*

Bu safhani aylagan nigorish,
Afsona bu nav' etar guzorish:

Kim, qildi chu gardishi zamona,
Majnun so'zin el aro fasona.

Har kim tiliga bu erdi mazkur,
To barcha Arabda bo'ldi mashhur.

Layli atosig'a ham nihoni,
Arz etti bir-ikki mehriboni

Kim: «Omir elida Qaysi badro'z,
Bu haydaki erdi donishomo'z.

Topib ilmu xiradg'a payvand,
Ham olim ediyu, ham xiradmand.

Bo'lmish boridin farog'i go'yo,
Xabt etmish aning dimog'i go'yo.

Dasht uzra fig'on qilib hamesha,
Kezmak anga bo'lmish emdi pesha.

Oshuftalig'ig'a yo'q nihoyat,
Devonalig'ig'a haddu g'oyat.

Lekin el aro budur iborat
Kim, aqlu havosig'a bu g'orat –

Bir ishq g'amu balosidindur,
Bir hursifat havosidindur».

Somi' chu eshitti bo'ldi g'amgin,
Tishlab iligin dediki: «Miskin!

Ta'rifida ko'p o'tar edi so'z,
Go'yoki anga tegurdilar ko'z.

Bas qobil ediyu dilpisand ul,
Ozodavashu niyozmand ul.

Aqli komilu kalomi ma'qul,
Bor erdi manga ham asru maqbul.

Ne erkin aning atosi holi,
Bechora anosining maloli?

Ne o‘tdin ekin bu tobi oyo,
Ko‘ngli aro iztirobi oyo?

Qay guldin ekin bu xorxori,
Qay sarvdin ashki jo‘ybori?

Bu holig‘a kim vasila erkin
Qiblagahi ne qabila erkin?»

Noqil dedi: «Ey xujasta surat!
Chun so‘rdung erur demak zarurat;

Bu ishq gar o‘lsa zisht yo xo‘b,
Aylarlar ulus bu hayg‘a mansub.

Go‘yoki ulus gumoni jupdur
Kim, bu ishiga dalil ko‘pdur.

Bu dashtda ko‘pdurur qaboyil
Kim, ko‘ngli emas biriga moyil.

Lekin anga har sabohu har shom,
Yetmay bu qabilag‘a yo‘q orom.

Ham qiblai joni bu qabila,
Ham jonu jahoni bu qabila.

Bu hajla erur harimi iffat,
Esmay anga juz nasimi iffat.

Atrofida pardalar namudi,
Ismat bila zuhd toru pudi.

Lek ohi yeli yetishsa bebok,
Ko‘k pardasi bo‘lsa ham qilur chok.

Afg‘onida barcha bexabarliq,
Alfozida barcha pardadarliq.

Tab’i xushu nazmi ham ravondur,
Andoqki sanga dog‘i ayondur.

Nazmida bori bir ism mazkur
Kim, ermas zikri bizga maqdur.

Biz oynuq emdi sen bilursen,
Bu ishta ne fikrkim qilursen».

Eshitguchi bildikim nedur hol,
To‘lg‘ondi o‘ziga o‘ylakim nol.

Boshin tutub o'ldi bir zamon gech,
So'z demadi yaxshi, yo yomon hech.

Chun yaxshi taammul etti laxte,
Til chekti nechukki sho'rbaxte.

Noqilg'a dediki: «Tez urub gom,
Qil sayyidi omiriyg'a e'lom:

«Kim, bo'yla hadisi nomunosib,
Ne bizgavu, ne sanga munosib.

Bor ermish ulus tilida jori,
Sendin bu ajab ko'rundi bori.

Kim, mundoq ish anglab oshkoro,
Bu choqqacha aylading madoro.

Kim, topsa ishi junung'a payvand,
Majnung'a iloj band erur, band.

Bilmangmu shukuhu savlatimni,
A'rob aro molu shavkatimni?

Ham o'g'lunga, ham sanga bilurmen
Kim, har ne qilay desam qilurmen.

Lekin sanga bu tag'oful o'lmish,
G'aflat yuzidin tajohul o'lmish.

Qil zabtin aning chu bo'lding ogoh,
Mundin norikim, nauzu billoh!..

Bo'lsa yana bo'yla amr zohir,
Avval ani aylagumdur oxir.

So'ngra sanga dog'i qahr surgum,
Xaylingni bu dashtdin iturgum!»

Bu qahr o'qidin chekib zabona,
So'z homilin ayladi ravona.

Qosid kelibon aning payomin,
Aytur kishiga dedi tamomin.

Somi' chu eshitti so'z hisobin,
So'z topmadi degali javobin.

Ko'nglini ul ish malul qildi,
Chora yo'q edi — qabul qildi.

Qosid qo'pubon chu bo'ldi rahko'b,
Tushti bu qabila ichra oshub.

To'sh-to'shqa chiqib bori qabila,
Majnung'a topib yig'or vasila.

Topib ani bir qum ichra nolon,
Qilg'on kishidek qaroqchi tolon.

Dasht uzra anga qaror bermay,
Kelturdilar ixtiyor bermay.

Soldilar ani uy ichra bexud,
Zanjir ila aylabon muqayyad.

Andomi salosil ichra mahkam,
Har silsila pech-pechu, xam-xam.

Ey silsilai junun aro band,
Bo'lg'il bu salosil ichra xursand.

Bu qayd ila kimki shod bo'ldi,
Mustavjibi yuz kushod bo'ldi.

## XVII

*Majnunning firoq chohida tanur ichidagi o'tdek tobi va hajr bandida tuzoqqa tushgan qushdek iztirobi va hakim fusunidin jununining tug'yoni va tabib parhezidin isitmasining g'alayoni va o'z zahr komlig'ig'a to'kkan talx-talx sho'robasi va bu sho'robadin komida achchig'-achchig' xunobasi va ko'ngli o'tidin temur bandi suv bo'lg'oni va suvdek sahro azmi qilib ashki suyidin vodilar to'lg'oni*

Bu halqa aro asiri qullob,
So'z rishtasidin bu nav' ochar tob:

Kim, telba chu bo'ldi band asiri,
Ul band aro yuz gazand asiri.

Bir necha kun uyda erdi pobast,
Faryod anga goh balandu goh past.

Yo'q kunduzi kecha xo'rdu xobi,
Dom ichida qushdek iztirobi.

Uyqu ko'zidin tutub kanora,
Har kirpiki uyqug'a katora.

Ul ko'zda ne nav' turg'ay uyqu
Kim, bir nafas anda turmag'ay suv.

Ko'ngli aro hushdin xabar yo'q,
Ne hushki ko'nglidin asar yo'q.

Qolmay chu solib balo o‘ti jo‘sh,
Tanda ko‘ngulu ko‘ngul aro hush.

Savdo o‘tidin yonib charog‘i,
Dudig‘a maqar bo‘lub dimog‘i.

Bu dud chu ul uy ichra ortib,
Taqvoyu xirad yuzin qarortib.

Emdiki bu ikki toshibon raxt,
Anda urubon junun shahi taxt

Ul dud bo‘lub sipohi savdo,
Har dam solib ul sipoh g‘avg‘o.

Bu nav' dimog‘i ichra osho‘b,
Ko‘nglini junun etib lagadko‘b.

G‘am xarjari birla yora ko‘ngli,
Ne yoraki, pora-pora ko‘ngli.

Oning bu sifat g‘amu balosi,
Bu turfaki notavon atosi

Boshi uzra kelturub hakime
Kim, bergay anga umedu biyme.

Ul ishq balosidin xabarsiz,
Ko‘ngli bu zabonadin shararsiz.

Anglab chu tabib iztirobi,
Har lahza anga qilib azobi,

Gah nukta surub nasihatomez,
O‘tin bu nafasdin aylabon tez.

Sharbat icharin iroda aylab,
Qon yutmog‘ini ziyoda aylab.

Berganda g‘izo olur uchun bahr,
Og‘zig‘a navolalar kelib zahr.

Chun man' etib ashki xunfishonin,
Afzun qilib oh ila fig‘onin.

Chun debki: «Fig‘onni aylagil kam».
Qon yoshi bo‘lub fuzun damodam.

Gohiki yog‘och olib, urub rust,
Kulgu qilibon ramidani sust.

Chun kulgusidin topib xijolat,
Yig‘lamog‘i yetkurub malolat.

Har lahza anga qilib jafoye,
Ko'rmak ani xastag'a baloye.

Fahm aylamayin hakimi bedard
Kim, o'rtar ani ne so'zu, ne dard.

Paykondin etay debon tanin pok,
Jismin qilur erdi har taraf chok.

Bu chok tikarga mehribonlar,
Igna chekibon demay, sinonlar.

Paykon uchun ul tanini yorib,
Tikmakka bu xayl o'q chiqorib.

Javrida bularg'a bu takupo',
Paykon xud o'lub g'am o'tidin suv.

Ul suvlar oqib bori ko'zidin,
Bechora sudek borib o'zidin.

Gah o'zida, gah yo'q o'zida,
Gah suv, gah qon aning ko'zida.

Bu nav' edi necha vaqt holi,
Lahza-lahza oshib maloli.

Bir tunki sipehri zulmatandud
Kun safhasin etti anbarolud.

Vah, tun demakim qaro baloye,
Kun ganjini ko'mgan ajdahoye.

G'am do'zaxining buxori udi,
Otashkadai firoq dudi.

Dudidin o'lub malak siyahbol,
Tulidin o'lub falak kuhansol.

Tong bulbuli tumshug'in tutub rust,
Xuffosh qanotlarin qilib sust.

Bir uchi unutib ibtidoni,
Bir uchi sog'inmay intihoni.

Tun yo'qki, qorong'u mehnatobod,
Oshiqlaru xastalarg'a jallod.

Har telbaki notavoni savdo,
Ul kecha anga jahoni savdo.

Bedardni masti xob qilg'on,
Dard ahli ishin xarob qilg'on.

Bu kechada dardmandi mahzun,
Hijron tunining asiri Majnun.

O'z holig'a chun taammul etti,
G'am barqi vujudini kul etti.

O'z holig'a qildi navha og'oz,
Har dardig'a bo'ldi navhapardoz

Kim, «Bo'lmasa netkay erdi budum
Yo bo'lsa edi adam vujudum?

Men xastani aylamakta mavjud,
Ne erdi ekin qazog'a maqsud?

Jismimg'a qadarki ruh berdi,
Bermasa edi ne bo'lg'ay erdi?

Chun jismima ruh bo'ldi yo'ldosh,
Tuqqon nafas o'lsam erdi, ey kosh.

Ma'lum etibon chu o'lganimni,
It ollig'a solibon tanimni.

Jonimni xalos etib anodin,
Qutqorsalar erdi ming balodin.

Jismimni talashsa erdi itlar,
Qonimni yalashsa erdi itlar.

Qut aylasa qonu raglarimni,
Chaynab, ushotib so'ngaklarimni.

Ul tu'maning ustida ulushub,
Qut aylasalar edi urushub.

Bal it dag'i hayf bu g'izog'a,
Solmoq nedur itni ham balog'a.

It jismimakim tish urg'ay erdi,
Urg'on nafas-o'q quturg'ay erdi.

Telba bo'lub o't jahong'a solib,
Yuz xastai notavong'a solib.

Tor aylab o'kush nafas charog'i,
O'lturgay edilar oni dog'i.

Avlo bu ediki shayn boshlab,
Kuydursalar erdi o'tqa toshlab.

Ul o't aro pechu tob birla,
Kuysa edi iztirob birla.

Qolg‘och kuli o‘t aro nishoni,
Sovursalar erdi ko‘kka oni.

Ul ko‘kka dag‘i yetib kasofat,
Bo‘lg‘ay edi shoyad abri ofat.

Emdiki ne bu va ne ul o‘ldi,
Jismimg‘a baqo sori yo‘l o‘ldi.

Yetmasdin burno ishqdin zo‘r,
Kosh o‘lg‘ay edi iki ko‘zum ko‘r.

Izhor etibon bu benavoliq,
Qilsam edi qut uchun gadoliq.

Muhtoj bo‘lub ilik-ilikka,
Sayr etsam edi eshik-eshikka.

Bir luqmag‘a men bo‘lub balokash,
Bir luqmaxo‘r ollima asokash.

Bu hodisai halok ichinda,
Onsiz yiqilib mag‘ok ichinda.

Tortib bu mashaqqatu baloni,
Ko‘rmagay edim bu ibtiloni.

Ko‘zdin bu anog‘a uchramishmen,
Yuz dardu balog‘a uchramishmen.

Bo‘lmasa ul ikki motamangez,
Boshimg‘a iki baloyi xunrez,

Bo‘lg‘aymu edim nazarda ma’zur,
Qilg‘aymu edim kishini manzur?

Mash’uf bo‘lub nazar ishiga
Bergaymu edim ko‘ngul kishiga?

Xossa, ne kishiki, jon balosi,
Ne jonki bari jahon balosi.

Ulkim yel agar ochib niqobin,
Ko‘rguzsa jamoli oftobin.

Bir lam’adin o‘t jahong‘a tushgay,
Balkim to‘quz osmong‘a tushgay.

Ul o‘t ichida quyosh fatiri,
Oyni ne deyinki, qurs qiyri.

Men dahrda bir zaif xasmen
Kim, jismda xascha ham emasmen.

Ko'z ko'rmak ila yig'ib havasni,
Ul o'tg'a g'anim etar bu xasni.

Netkay necha bo'lsa ishq bebok,
Ming barqning o'trusuda xoshok.

Chun zo'r qilib bu mubtalog'a,
Solg'ay bu azim ibtilog'a.

Qo'ymag'ay ul o'tqa xos bo'lmoq,
O'rtanmak ila xalos bo'lmoq.

Hijron o'ti o'lg'ay anga ro'zi,
Kim bo'lg'ay ming bu o'tcha so'zi.

Hajr o'tida ham junung'a solg'ay,
Ham mehnati guna-gung'a solg'ay.

Bo'lmay bu baliya birla xursand,
Zindong'a solib ham aylagay band.

Chun hush ila aqlini iturgay,
Boshig'a hakim ham keturgay.

Yuz mehnatu biym dardi bir yon,
Bedard hakim dardi bir yon.

Jon yora qilurg'a ul qo'yub yuz,
Pand ahli sepib yarosig'a tuz.

Yuz muncha g'am o'lsa umr farsoy,
Bo'lsam edi ko'hu dashtpaymoy.

Gah tog' uza nola ursam erdi,
Gah bodiyada yugursam erdi.

Filjumla bor erdi ehtimoli,
Qilmoq nafase ko'ngulni xoli.

Bir uy qachon o'lsa o'tqa maskan,
Bog'lansa eshik, tutulsa ravzan.

Chok o'lmoqdin maof bo'lg'ay,
Bal har tarafi shikof bo'lg'ay.

O't har tarafin shikof qilmoq,
Bo'lg'ay anga mujibi yiqilmoq.

Ko'nglum uyin etti qayg'u zindon,
Jism uyi yana qarong'u zindon.

Zindonki tanimdur anda mahbus,
Ham tungluki, ham eshiki madrus.

Ichkarrak uy ichra g'ussa tobi,
Bal furqat o'tining iltihobi.

Uylar ne ajab yorilmoq oxir,
Bir-biri uza yiqilmoq oxir.

Bu ikki-uch uy chidorg'a ne had,
Bal yetti-sekiz rafi' gunbad.

Ul o't tafidin ayon qilib larz,
Ochilg'ali har biriga yuz darz.

Ovaxki, bu o'tdin o'ldi tobim,
Yo'q-yo'qki, ichinda iztirobim.

Kulbamdavu maskanimda bu o't,
Jonimda bu o't, tanimda bu o't.

O't ichra birovnikim solurlar,
Bandini ayog'idin olurlar.

O't band ila bo'ldi jilvagohim,
Mundoqmu azim emish gunohim?

O't oncha emaski, bu qaro dud,
Yo'q dudki, shomi dudaandud.

Jonimda oning qaro balosi,
Ko'nglumda ham oning ibtilosi.

Tun yo'qki meni qaro bosibdur.
Yo ko'hi g'amu balo bosibdur.

Gar bosmadi jismim ul og'ir yuk,
Mundoq nega bo'ldi betaharruk.

Yo jon qushi uchti jismi xasdin,
Azmi vatan ayladi qafasdin?»

Tang'a ne taharruk ixtiyori,
O'lgan harakatdin o'ldi ori.

Jismini qilib mazanna sokin,
Tolpinmoq edi ishi va lekin.

Chun jismi edi nahif asru,
Oyog', iligi zaif asru.

Solg'onda oyog'-ilik urub tob,
Jon rishtalarig'a kelturub tob.

Ham sing'on emish yig'ochg'a payvand,
Ham chiqmish ayog'idin temur band.

Chun topti bu iztirobi taskin,
Chekkach oyog' ul g'aribi miskin.

Ko'rdiki xalos erur ayog'i,
Ikki qo'li, balki bo'yni dog'i.

Yuz shukr ila yerga qo'ydi boshin,
Ko'zdin oqizib niyoz yoshin.

Ohista qo'pub eshikni ochti,
Borg'oncha zaif oyog'i qochti.

Bir dashtqa ketti ul makondin
Kim, qat'i yiroq edi gumondin.

Ey qaydi zamona birla xursand,
Bo'lg'on senga o'zlukung og'ir band.

O'zlukdin o'zungni ayla ozod,
To dashti fanog'a kirgasen shod.

## XVIII

*Laylining sarvi xiromoni gulshandin uyga xirom qilg'onda Ibn Salom ko'ngli qushi ul sarv sori havo qilg'oni va ul havoda bahor nasimi shukufa yafrog'in to'kkondek diramposhliq qilib, umed gulbunidin murodi guli ochilg'oni va ul nasim taharrukidin sarvi gulrux soyadek takassur tufrog'iga yiqilg'oni*

Mundoq dedi so'z guharfishoni,
Ayturda bu nuktadin nishoni.

Kim, uyga sumanbari gulandom,
Chun bog'din etti azm ul shom.

Olam aro chehradin gul ochib,
Xay birla gulob yerga sochib,

Zohir qilib ul gulu gulobi,
Ishq o'tidin o'zga obu tobi.

Har bir mongishida yuz latofat,
Yo'q-yo'qki, sochib jahong'a ofat.

Gul bargiga sarv uzra manzil,
Ham sarvi ravoni gulga homil.

Ta'rif qilurcha yuz jamoli,
Vasf etgucha yuz ming e'tidoli.

Lekin g'ami ishqdin mushavvash,
Uyga borur erdi ul parivash.

Yo'lda oni ko'rdi navjuvone
Xayli arab ichra komrone.

Solim anga barcha aybdin zot,
Baxt Ibni Salom deb anga ot.

Ham otig'a yo'q shumora paydo,
Ham qo'yig'a yo'q kanora paydo.

Sahroni tutub tevasi yakband,
Haykal aro barcha ko'hmonand.

Chun molig'a kimsa bilmayin son,
Har mushkil o'lub qoshida oson.

Mehnat tunida yo'l aylagan gum,
G'am yo'q chu ko'rar diramdin anjum.

Chun Ibni Salom ko'rdi oni,
Shavq o'tig'a tushti xasta joni.

Ul chora ishiga bo'lmadi sust,
Payvand xayolin ayladi chust.

Azm etti qabilasig'a filhol.
Yig'di neki mumkin erdi amvol.

Yuz nav' hadiyai kiromi,
Yuz tuhfai naqd barcha nomi.

Hodi qilibon necha xiradmand,
Afsona guzoru shayx monand.

Sharh aylab alarg'a orzuni,
Ul bobda barcha guftugo'ni.

Maqsudg'a so'zni band aylab,
El barcha so'zin pisand aylab.

Yuklab bori tuhfavu xizona,
Maqsad sari bo'ldilar ravona.

Layli otasi bo'lub xabardor,
Ul mujdadin o'ldi bahra bardor.

Chun Ibni Salomni burunroq
Tonir edi barchadin fuzunroq.

Kim yor anga hush ila xiraddur,
Moliyu jihoti beadaddur.

Ham xayli Bani Asadg'a voli,
Yuz xayli Bani Asadcha moli.

Topib chu bu nav' komronliq,
Yuz mehr ila qildi mizbonliq.

Mehmonlar ani chu ko'rdilar garm,
Fosh ayladilar shafoatu sharm.

Tortib neki tuhfai kiromand,
Andin so'ng o'lub fasona payvand.

Izhor etibon viqoru tamkin,
Yuz nukta surub balog'at oyin.

Ta'riflar o'ylakim sazodur,
Mazkur etib ulcha muddaodur.

Maqsudlarin chu aylabon fosh,
Posux tilayu quyi solib bosh.

Some' chu qilib g'arazni tahqiq
Dediki: «Xudoy bersa tavfiq,

Ul qilsa o'g'ullug'um havosi,
Bo'lg'aymenu men dag'i atosi.

Durrum anga zebi torak o'lg'ay,
Inshoolloh muborak o'lg'ay.

Lekin anga sabr ham kerakdur
Kim, shoxi gulum shikastarakdur.

Ham navras erur bu naxli ummed,
Ya'niki hilol erur bu xurshed.

Ham tab'ida qolmasun maloli.
Ham sarvig'a yetsun e'tidoli.

Andin so'ng bu xujasta farzand,
Ne komki bo'lmish orzumand.

Kelsun dog'i jomi vasl etib no'sh,
Sarv o'lsunu gul bila hamog'o'sh».

Ummid ila barcha shodmona,
Uylar sari bo'ldilar ravona.

Ul vaqtkim ul buti diloro,
Gulshan sari bo'ldi mahfiloro.

Bog' ichra kezarda har taraf tez,
Gullar anga ochti ishqi xunrez

Kim, rozi ochildi har biridin,
Bal qon isi keldi har biridin.

Ya'niki sug'urdi tig'i bebok,
Ko'ngli aro soldi chok uza chok.

Chun g'unchani pora-pora qildi,
Ishq ichra anga bu gul ochildi.

Yo'qkim chamanida g'unchai dard.
Chok o'lg'ach ochildi otashin vard.

Chun ishq bu otashin gul ochti,
Gulbarg kibi sharora sochti.

Bu o't bila kuydi joni dog'i,
Balkim tani notavoni dog'i.

Bas yo'q edi ishq o'ti gudozi,
Yetti g'ami hajr turktozi.

Ul ravzadin ul nishonai hur,
Ham oshiqu ham zaifu mahjur.

Hosil xo'ru xobi ketmish erdi,
Ul sori azimat etmish erdi.

Har dam bo'lur erdi notavonroq,
Ahvoli nafas-nafas yomonroq.

Lekin bu so'z erdi qiylu qoli
Kim, sayrda avd etib maloli.

Bo'lmish tanig'a isitma ozim,
Za'f o'lmish aning bila mulozim.

Degan anga o'zni yoru yovar,
Bu so'zni qilurlar erdi bovar.

Lekin bilur erdi ba'zi oni
Kim, o'zga balodurur nihoni.

Doya bila necha mahrami roz,
Bor erdilar anga g'ussapardoz.

Ranjida g'amin erurlar erdi,
Dardida ko'ngul berurlar erdi.

Anglab edi doyai jigarso'z,
Ham ul necha mahrami g'amando'z

Kim, Ibni Salom ishini ul hur
Fahm etgach o'lur mizoji ranjur,

Ham jismi zabunroq o'lg'usidur,
Ham dardi fuzunroq o'lg'usidur.

Andin yoshururlar erdi behad
Kim, bilmagay oni sarvi gulxad.

Ul ishq o'tidin mushavvash erdi,
Bu shu'la ichinda sarkash erdi.

Bir kun necha xaylu oshnosi,
Nisbat ara xeshu aqrabosi

Kelmishlar edi iyodatig'a,
Bal mehnatining ziyodatig'a.

Bir zoli ramidahushi fartut,
Tadbiri xatovu aqli mabhut.

Bedilni dame qilurg'a xushdil,
Til chekti, ne tilki tig'i qotil.

Zohir qilib ul g'ami nihoni,
Soldi arog'a bu mojaroni –

Kim: «G'am ema, ey guli sumanbar,
Zulfung sepib ul yuz uzra anbar.

Tonglaki yetib zamoni sihhat,
Topsa badaning nishoni sihhat,

Baxt ichra ayon bo'lub kushoding,
Hosil bo'lg'ay bori muroding.

Ul nav'ki yo'q sanga nazire,
Yoring dag'i tushti dilpazire.

Mahvashlar aro bu guftugo'dur,
Iqboling alarg'a orzudur.

Lekin bu talab natija bermas,
Davlat ishi sa'y birla ermas.

Baxting mayi to'ldi shukrililloh,
Bas turfa ish o'ldi shukrililloh».

Ul kimsaki dostonin aytib,
Ham otinu ham nishonin aytib,

Bu so'zlar eshitgach ul diloro,
Bildi ne ish o'lmish oshkoro.

Ko'nglin buzub ul sifat masoyib,
Za'f etti o'zidin oni g'oyib.

Ey maxfiy o'lub, valek zohir,
Ko'zga g'oyib, ko'ngulga hozir.

Chun yorutqung ko'ngul charog'i,
Qil jilva ayon ko'zumga dog'i.

## XIX

*Ul g'azoli mushkin saydig'a Bani Asad ahli qasdi ma'lum bo'lib, quyosh zarrin g'azolasi mag'rib xilvatgohida sorg'orib titrab, shafaq xunobin to'kkandek xilvat uyda tufrog' va qon aro iztirob ko'rgo'zgoni va falak zolidek anosi ul ishdin voqif bo'lub aning holig'a navha tuzgoni*

So'z chashmasin ulki qildi kovish,
Bu nav' su ayladi tarovish:

Kim. za'f ila sarvi sidrapoya
Kim, yotmish edi nechukki soya.

Chun hushig'a keldi ayladi yod,
Ul so'zniki andin erdi noshod.

Ortar edi dam-badam maloli,
Ko'nglin qila olmas erdi xoli.

Ko'rdiki halok bo'lg'udekdur,
Umri to'ni chok bo'lg'udekdur.

Doyasig'a ko'p tazallum etti,
Yuz ajz bila takallum etti:

«K-ey holima aylagan madoro,
Sirrim nazaringda oshkoro.

Sendin ishim o'lmag'an nihoni,
Har mehnatim o'lsa bilgan oni.

Bir so'z eshitib durur qulog'im
Kim, shu'lasidin kuyar dimog'im.

Go'yo oni sen dag'i bilursen,
Lekin mendin nihon qilursen.

Gar daf' eta olsang erdi oni,
Qilg'ung edi anda sa'yi joni.

Sen daf' etmak emas chu maqdur,
Tong yo'q seni tutsam anda ma'zur.

Lekin erur ushbu iltimosim,
Bir dam tutsang eshikda posim

Kim, ko'nglum erur xalul asru,
G'avg'odin erur malul asru.

El kirmasa xilvatimg'a bir dam,
Qo'ysa meni mehnatimg'a bir dam».

Doya ko'ziga qo'yub ilikni,
Chiqti dag'i bog'ladi eshikni.

«Turmang — dedi — uyga yoqin ul bu
Kim, kirmish ul oy ko'ziga uyqu».

Layli ko'rub eldin uyni xoli,
Chok etti urub yaqoni holi.

Gah baxti ko'ziga urdi tufroq,
Gah boshi uza sovurdi tufroq.

Ko'ksinki urub figor qildi,
Tirnog'i bila shiyor qildi.

Ekti sochibon sirishki anbuh,
Tan mazrai ichra tuxmi anduh.

Rangin yoshidinki to'kti xunob,
Yuz safhasi ichra chekti abvob.

Har bobida yozilib hisobi,
G'am darsida bir balo kitobi.

Hasrat ovuchin qoqib, chekib oh
Kim, tortar edi fig'oni jonkoh.

Ul unlar ila topib damodam,
Iqbolu nishot qushlari ram.

Egar edi koj urub qamarni,
Kun chashmasi ichra nilufarni.

Ul yuzga bo'lurga g'ayr mahram,
Kiydurur edi libosi motam.

Debkim: «Nedur, ey sipehri zolim,
Solmoq bu shikastalikka holim.

Naxlimg'aki erdi zerdasting,
Ne erdi shikast uza shikasting?

Naxliki ushotting oni oson,
Tufroq ila qaddi bo'ldi yakson.

Tortib yana teshai jafoni,
Yuz pora ne erdi qilmoq oni?

Emdiki qilib jafo pisandin,
Bedoding ayirdi band-bandin.

Nedur yana juzv-juzvin olmoq,
Otashkadai balog‘a solmoq?

Men bor edim ul niholi navras,
Yo‘q shoxima xoru tegrama xas.

Shoxi tarabim bu dam qilib gul,
Boshim uza tongla ochilib gul.

Ne naxlima mevadin nishoni,
Ne bargima ofati xazoni

Kim, bag‘rig‘a xor tiktim erkin,
Ne ko‘kka boshimni chektim erkin

Kim, ishq yeliga qotting oni,
U sarsar ila ushotting oni.

Ishq oni ushotkach oshkora,
Hijron qo‘lig‘a berib katora.

Boshtin-ayog‘ini yora qilding,
Ajzosini pora-pora qilding.

Chun ayladıng oni necha parkand,
Qilmay munga ham o‘zungni xursand.

Kuydurgali juzv-juzvin olding,
G‘am do‘zaxi ichra dog‘i solding.

Do‘zax manga emdi bu xabardur
Kim, jonima o‘tidin shrarardur.

Yo‘q-yo‘q, ne shrarki, barqi ofat,
Andin bori dahr g‘arqi ofat.

Ofat o‘ti dahr aro tutoshsa
Kim, dudi oning falakdin oshsa.

Andin manga tushsa bir sharora,
Kul bo‘lmoqdin yo‘q o‘zga chora.

Xossa, tutoshib bu notavong‘a,
Andin sharare tushub jahong‘a.

Ham dahrni qilg‘ay otasholud,
Ham ko‘kka yetishgay o‘tidin dud.

Ul o‘t aro bu zaifi g‘amnok,
Qaysi g‘amnok, balki xoshok.

Xoshok dema, shikasta mo're,
Joni yukidin tanig'a zo're.

Ul mo'rg'a tushsa bo'yla do'zax,
Ovax, nechuk etgusidur, ovax.

Ul mo'r meni shikastapomen
Kim, bu tomug' ichra mubtalomen.

Bir mo'r ne qilmish o'lg'ay, ey charx,
Qilmoqni ne bilmish o'lg'ay, ey charx

Kim, qasdig'a tez o'lub xiroming,
Ming barq ila bo'lg'ay intiqoming.

Men xud bu sifat balo asiri,
Yuz mehnatu ibtilo asiri.

Ul zori zaifi noguzirim
Kim, bordurur mening asirim.

Oyo ne ekin g'amimda holi,
Chirmonmoq ila tani chu noli?

Ishqum o'tida yodarmu erkin,
Hajrim g'amida chidarmu erkin?

Shavqum chiqorurmu erkin ohin,
Ohi uchururmu jismi kohin?

Savdoki sochim g'amida tortar,
Har lahza nechuk jununi ortar?

Chun qaddim uchun tuzar navoni,
Ne nav' biyik bo'lur fig'oni?

Chehram tilab o'lsa navhaangez,
Aylarmu ekin sirishki gulrez?

Zulfum shikanida qilsa atnob,
Jismig'a nechuk tushar ekin tob?

G'amzam sari bo'lsa fikratandesh,
Sonchilur ekinmu bag'rig'a nesh?

La'limki suv oqizur ko'zidin,
Borurmu ekin sudek o'zidin?

Og'zim so'zin aylagach takallum,
Bo'lurmu ekin adam aro gum?

Belim sori chun tushar xayoli,
Qolurmu vujudi ehtimoli?

Qoshim xamidin chu tortqach voy,
Qaddi xam o'lurmu o'ylakim yoy?

Fikriki mijamdin aylar erkin,
Yuz xor aro ko'ngli naylar erkin?

Ko'zum sari sursa mojaroni,
Ko'rmas ekin oq ila qaroni.

Ernim g'ami ashkin etsa Jayhun,
Borurmi ekin ul ashki maygun?

Xolim g'ami yeb to'yarmu erkin,
Ko'z mardumini o'yarmu erkin?

Yod etsa tazarvdek xiromim,
Bo'lurmu ekin asiri domim?

Istarmu ekin yuzumni har kun,
Yo'qlarmu ekin sochimni har tun?

Dardimdin o'zi yodob ekinmu,
Hajrimdin ishi xarob ekinmu?

Bas yo'q anga muncha mehnatu g'am
Kim, bilgusidur bu qissani ham.

Bu ishki emas xujastafoli,
Xud bo'lmog'ining ne ehtimoli.

Olam eli bir yon o'lsa yaksar,
Mumkin emas o'lmog'i muyassar!

Sog'ing'ay ul emgak oshnosi,
Mendin bo'lmoq bu ish rizosi.

Gar har g'am aro o'zumni solmon,
Bu g'amg'a netayki tuza olmon.

Faryodki, o'lgudek g'amim bor,
Tong yo'q gar o'zumga motamim bor».

Xilvatda anga bu navhalar ish,
Ongdib anosi kaminda ermish.

Anglab oni bo'yla munqalibhol,
Ko'p bo'ldi bu g'amda muztaribhol.

Tun-kun ishi mohpora fikri,
Bu dardu g'amig'a chora fikri.

Ey choranamo, ilik yig'ishtur
Kim, dardima chora sa'b ishtur.

Chora tilamakdin et kanora,
Bechoraliq angla bizga chora.

## XX

*Majnunning atosi ani ishq bodiyasidin kelturub, Ka'ba tavofig'a olib borg'oni va ul munojot bahonasi bila ko'nglidagi chirni yozg'oni va duo qilmoq taronasi bila xotiridag'i maxfiy maqosidin tilidin chiqorg'oni va Arafot ahlidin arasot qo'porg'oni*

Mundoq dedi noqili maoniy,
Qilg'och bu badi' so'z bayoni.

Kim, qochti chu ul ramidapayvand,
Ul tun evidin ramida monand.

Kunduz eli uyda topmay oni,
Boshlab yana navhayu azoni.

Har yon chiqibon yayog'u otliq,
Qaytib bori topmayin uyotliq.

Lol etti yana atosini g'am,
Beholu hazin anosini ham.

O'lturdilar ikki zori bexud,
Ko'p fikr etib ettilar yana rad.

Ko'p so'z yuzin ul ochib, bu yopti,
Oxir munga so'z qaror topti

Kim, har saridin uzub tavaqqu'
Tengriga-o'q aylabon tazarru'.

Haqdin ikov oni istagaylar,
Paydovu nihoni istagaylar.

Xushvaqt qilib niyoz ahlin,
Osudazamir roz ahlin.

Har go'shanishinu benavoye,
Qilg'aylar aning uchun duoye.

Haq rahm etib ikki benavog'a,
Bergay oni ul ato-anog'a.

Haj mavsimi erdi ittifoqi,
Aylab bori Ka'baning yaroqi.

Borib necha kun tilab o'zu yot,
Majnunni topib keturdilar bot.

Qildilar ani ul ishdin ogoh,
Ul ish anga ham bor erdi dilxoh.

O‘lturtub ani amori ichra,
O‘tni manqali hisori ichra.

Fursatni bori bilib g‘animat,
Ka’ba sori qildilar azimat.

Chun bo‘ldilar ul haramg‘a mahram,
Yo‘q-yo‘q, ne haramki, Arshi A’zam.

Yer uzra sipehrdin nishone,
Tufroq uza balki osmone.

Yer maqdamidin falakka monand,
Ul bu falak uzra Arshpayvand.

Har rukni kelib sukung‘a maqrun,
Arkon anga misli rub’i maskun.

Yo so‘fiyi mazhari jamoli,
Juz haqdin o‘lub zamiri xoli.

Yer nat’ida o‘lturub murabba’
So‘fi kibi egnida muraqqa’.

O‘rnida nechukki qutbi sobit,
Atrofi ushoq toshi savobit.

Ne qutbki tegrasida aqtob,
Mujgon bila xokro‘bi abvob.

Mehnat xasin anda topmayin el,
Azbaski malak qanotidin yel.

Avjida maloik uchmog‘i fosh,
Har kecha nechukki xayli xuffosh.

So‘zdek topibon asosi mahkam,
Ko‘zdek kiyibon libosi motam.

Tavfidin ulusqa zilli shohi,
Atrofi sipehr sajdagohi.

Majnung‘a ko‘rungach ul salobat.
Ko‘ngli sari yuzlanib mahobat.

Ishq etti dimog‘ini mushavvash,
Ko‘ngli aro shavq yoqti otash.

Yog‘durdi ko‘zi yoshin yog‘indek,
Oh urdiyu sekridi choqindek.

Davrida haramning o‘ldi doyir,
Yer girdida misli charxi soyir.

Yuz birla qilib toshini zarkor,
Ashkin oqizib nechukki pargor.

Ruxsori supurgach ul eshikni,
Halqasig'a urdi chust ilikni.

Har bormog'ig'aki rust o'lub tob,
Bir halqag'a tushti necha qullob.

Ul tavqi murod ichiga darham,
Qullobi muhabbat o'ldi mahkam.

Qullobi chu bo'ldi halqag'a band,
Zanjiri tazallum o'ldi payvand.

Bir nav' tazallum ohi chekti,
Ul dud ila g'am sipohi chekti

Kim, charx libosin etti ul dam,
Ka'ba to'nidek libosi motam.

Aylab ani bo'yla motami zor,
Faryod ko'tardi motamivor.

Dediki: «Ayo hakimi dono,
Har hukmda hokimu tavono!

Ey ishq o'tin aylagan jahonso'z,
Andin meni notavonni jonso'z.

Ey urg'on ul o'tni xirmanimg'a,
Xirman neki, jon bila tanimg'a!

Ey ishq angakim, mulozim etgan,
Hijron o'tin anga lozim etgan!

Ey kimgaki ishqdin solib band,
Talx aylab anga nasihatu pand!

Ey ishq ila onikim qilib fosh,
Atfoldin anga yog'durub tosh!

Ey kimniki aylagan parichehr,
Devonasi sori bermagan mehr!

Ey jon aro solib ozari ishq,
Ko'ngul sadafida gavhari ishq.

Ishq ichra bukun meni shikasta
Kelmish men asiru poybasta.

Har ragi tanim ichra ishq bandi,
Jon rishtasi ishqning kamandi.

Tori badanim aro bo'g'unlar,
Ham ishq tanobidin tugunlar.

Jismim aro dog'i bekarona,
Ishq o'tlaridin kelib nishona,

Mamlu aning o'ti birla jonim,
Jonim neki, mag'zi ustuxonim.

Bu ishq o'tikim bayon qilurmen,
Muhlik g'amini ayon qilurmen.

Demonki, meni tarabg'a xos et,
Yoxud g'ami ishqdin xalos et!

Dermenki, manga bu o'tni har dam,
Afzun qilu, qilma zarraye kam!

Chek, aynima ishq to'tiyosin,
Ur qalbima ishq kimiyosin!

Ko'nglumga fazo harimi ishq et,
Jonimg'a g'izo nasimi ishq et!

Ishq isidin et damimni mushkin,
Ishq o'tidin et yuzumni rangin!

Bo'ynum uza, «ayn»in aylagil tavq,
«Shin»in qil ichimga shu'lai shavq.

«Qof»ni manga ayla ko'hi anduh,
Ko'nglumga g'amini ko'h to ko'h,

Uch nuqtasini sharora ayla,
Ikkisini ikki xora ayla.

Ul shu'lag'a ham kerak sharora,
Bu qofg'a dog'i xora pora.

Jonimg'a sol ul sharorani ham,
Boshimg'a ur ushbu xorani ham.

Yuz munchag'a elni moni' etma,
Ming munchag'a meni qoni' etma!

Ko'nglum g'am ila to'q ayla, yo Rab!
Ishq ichra meni yo'q ayla, yo Rab!

Derlar manga: «Ishqni unutg'il,
Layli g'amidin kanora tutg'il».

Alloh-Alloh, bu ne so'z o'lg'ay,
Ul qavmg'a Tengri uzr qo'lg'ay.

Yo Rabki, bu xushguvor boda,
Jomi talabimg'a quy ziyoda!

Ul bodadin o'yla tut manga qo'sh
Kim, yodima hargiz o'tmasun hush!

Layli ishqin tanimda jon qil,
Layli shavqin ragimda qon qil.

Dardimni najotim et, Ilohi,
Yodini hayotim et, Ilohi!

Har damki emas aning xayoli,
Ko'nglum uyin andin ayla xoli!

Har o'tki, yo'q anda ishq so'zi,
Men xastag'a qilma oni ro'zi!

Huyiki emas aning g'amidin,
Fosh etma bu telbaning damidin.

Dardimg'a xayolini tabib et!
Jonimg'a visolini nasib et!

G'ayrin nazarimda foni ayla,
Mehrin manga jovidoni ayla!

To bo'lsa hayotdin nishonim,
Savdosini qil tan ichra jonim!

Jon chiqsa bu jismi notavondin,
Yodi bila-o'q chiqor jahondin.

Tanlar tirilurga qo'ysalar yuz,
Ko'yi yelidin tanimni tirguz!

Do'zax manga yetsa jovidoni,
Ishqi o'tidin qizitqil oni.

Jannat sari cheksa sarnavishtim,
Vasli haramini qil bihishtim.

Onsiz meni bir dam etma mavjud,
Budumni qil onsiz o'lsa nobud!»

Garm aylabon oni bu munojot,
Atrofida lol ahli hojot.

Ul qoyilu yuz asiri g'amgin,
Borining o'lub hadisi «omin».

Bexud qolibon faqir atosi,
Hayron bori xeshu aqrabosi.

Bu navhavu ashku nolishidin,
Bori yudilar ilik ishidin.

Ul ham chu tugatti navhai dard
Bo'ldi yana aqlu hushidin fard.

Oxir ko'tarib necha dilafgor,
Manzillarin o'ldilar talabgor.

Ishq o'ti ko'ngulni kuydurur chog',
Man'ig'a su quysalar bo'lur yog'.

Haj tavfida ishqini iroda,
Kam aylabu ul bo'lub ziyoda.

Ey, zoyiri Ka'bai saodat,
Lutfungdin etarmen istifodat

Kim, bizni dag'i duoda yod et,
Bu ishq o'ti shu'lasin ziyod et!

## XXI

*Majnunning vahshatlig' eldin ulfat rishtasin uzgoni va biyobon vahshiylari bila uns navosin tuzgoni va kiyiklar bila Navfal ovi aro qolg'oni va Navfal visol va'dasi kamandin aning bo'ynig'a solg'oni va kiyiklarni ozod qilib, oni sayd qilg'oni va ko'nglin ovlag'oni*

Qilg'on bu fasona kov-kovi,
Bu qissag'a bo'yla bo'ldi rovi

Kim, yondi chu haj tavofidin xayl,
Har kim vatanig'a ayladi mayl.

Majnun atosig'a ranji jovid,
O'g'lidin o'lub tamom navmid.

Zabtini bilibki mumkin ermas,
Befoyda ish natija bermas.

Avd etti tutub jahonni yoshi,
Ma'yus bori uruq-qayoshi

Devona dag'i yonib shitobon,
Qat' aylab tog' ila biyobon.

Har kun yana bir taraf xiromi,
Har tun yana bir daman maqomi.

Ne turg'onida qarori oning,
Ne azmida ixtiyori oning.

Yo‘q hech so‘z aytmoqqa mayli,
Aytur so‘zi bu qadarki: «Layli».

Ham Layli o‘lub tilida zikri,
Ham Layli o‘lub ichida fikri.

Har yon nazar etsa oshkoro,
Layli nazarida jilvaoro.

Tasvir etib yuzi xayolin,
Ko‘zga keturub qadi misolin.

Ikkisiga chun qilib taammul,
Sarv uzra gul aylabon taxayyul.

Ham sarvning ollida qo‘yub bosh,
Ham ul gul uchun ravon qilib yosh.

Layli g‘amidin qilib tafakkur,
Yuz baytu g‘azal deb o‘ylakim dur.

Ham qofiyasi aning sifoti,
Ham barcha radifi oning oti.

Eshitgach ani g‘aminu dilshod,
Yuz zavqu nishot ila tutub yod.

Abyotig‘a ma’ni otasholud,
Nazmi chiqorib dimog‘din dud.

Har lafzida shavq harfi mubham,
Har harfida ishq sirri mudg‘am.

Ul nazm ilakim tuzub navoyi,
Solib ulus ichra hoy-hoyi.

Pajmurdag‘a jon mulosiq aylab,
Afsurdani zoru oshiq aylab.

To hush dimog‘ig‘a solib tob,
Ab’yot deb o‘ylakim duri nob.

Chun monii hush o‘lub jununi,
Yova so‘z o‘lub aning fununi.

El har ne takallum etsa bilmay,
O‘z so‘zini dog‘i fahm qilmay.

O‘rtab ko‘nglin junun g‘am ichra,
Har dam solib o‘zga olam ichra.

Kelmay nafase o‘ziga hushi,
Sahro vuhushi kibi xurushi.

Ne yig'larig'a g'azab muayyan,
Ne kulmagiga sabab muayyan.

Ruxsori taponcha birla majruh,
A'zosida yo'q nishonai ruh.

Bu holatidin gahi qilib havl,
O'z holig'a aylar erdi lohavl.

Ul naqshni yona ishqi bebok,
Filhol yur erdi ko'nglidin pok.

Tog' ichra uni tushub sabodek,
Qum uzra tani quruq giyodek.

Yoshlardek etib yig'iyu faryod.
Qilmay ato-anosin, vale yod.

Yor aylabu oshno baloni,
Sog'inmay yoru oshnoni.

Anduh yeb, etib jafo mayi no'sh,
Ichmak-yemagi bo'lub faromush.

Ko'z yoshidek o'lmay oramida,
Jayran kibi xalqdin ramida.

Nafs itligidin kechib tamomi,
Dasht uzra kiyik muteu romi.

Har qumg'aki maqdami yetishib,
Bir dasht kiyik oni erishib.

Girdida kiyik to'la yaboni,
Ul o'rtada o'ylakim shuboni.

Gohi o'pubon munung jabinin,
Gohi silabon aning surinin.

Har yon bo'ri posbon itidek,
Yo'q-yo'q, ne dedim, shubon itidek.

Bu dashtqakim tushub guzori
Kim, ko'kka yetib fig'onu zori.

Navfalki Arabda erdi nodir,
Tig'ig'a qadar, o'qig'a qodir.

Yaxshilik ila Arabda mavsum,
Oromgahi bu marz ila bum.

Ul kun qilibon havoi naxchir,
Ov amrig'a qilimish erdi tadbir.

Har xayldin el qilib murattab,
Sahro sori surmish erdi markab.

Charga aro qolmish erdi Majnun,
Davrida kiyik adaddin afzun.

Har saydki, ul sipahni ko‘rdi,
To‘sh-to‘shdin aning sori yugurdi.

Borisig‘a ish anga yalinmoq,
To mumkin aning sori sig‘inmoq.

Navfal ko‘rub ul xilofi odat,
Hayrat anga ajz etib ziyodat.

So‘rdi elidinki: «Bu g‘arobat
Kim, ko‘nglum aro solur mahobat.

Siz ham ko‘rasizmu, yo‘qsa yo‘qmu,
Yo keldi mening ko‘zumga-o‘qmu?»

Ul xaylda ba’zi erdi hamroh,
Majnun ishidin sarosar ogoh.

Navfal qoshida surub hikoyat,
Ul qissani qildilar rivoyat.

Navfal dag‘i ishq ko‘rgan erdi,
G‘am dashti aro yugurgan erdi.

Bu ishniki bildi yig‘ladi zor,
Ul sayd qilurdan o‘ldi bezor.

Dediki: «Ne kimiyo erur ishq,
Ne boriqai ziyo erur ishq

Kim, har kishiniki qildi g‘amnok,
G‘ashdin qilur o‘yla qalbini pok

Kim, vahshki bo‘lmas el bila rom,
Sahro aro tutmas onsiz orom.

Ishq o‘yla vujudin oritibdur,
Andoq bashariyati itibdir

Kim, vahshg‘a yo‘q qoshida dahshat,
Chun ketti basharliq, itti vahshat».

Tark ayladi saydg‘a jafoni,
Elga dedi: «Tashlang o‘qu yoni,

Ham itligingizni tashlangiz chust,
Ham itlaringizni bog‘langiz rust!»

Chun xaylig'a qildi bo'yla ahkom,
Tushti, dag'i qo'ydi ul taraf gom.

Majnun ko'rub oni oshnovash,
Kelmakligi keldi ko'ngliga xush.

Garchi dadu dom qildilar ram,
Majnuni ramida turdi bir dam.

Yetgach, Navfal salom qildi,
Majnun anga ihtirom qildi.

Dedikim: «Ayo xujasta diydor,
Chehrangda xujastaliq padidor.

Ham mehri safo yuzungda tole',
Ham nuri vafo engingda lome'.

Yuz kom sanga nasib keldi,
Sendin ko'zuma g'arib keldi

Kim, g'ofil ulus kibi chekib o'q,
Vahsh etidan o'zni istamak to'q.

Chun yo'q bu g'izog'a ehtiyojing.
Ozor nedin tilar mizojing

Kim, nafs nishotig'a chekib xayl,
Qon to'kkali ko'nglung aylagay mayl.

Bu zulm ila ul g'izomu bo'lg'ay,
Sendin bu sifat ravomu bo'lg'ay?

Gar ursa tikan ayog'inga nesh,
Ko'nglung ayog'ing uchun bo'lur resh.

Ne mazlima yoyin o'ldi qurmoq,
O'q chekmaku jonvarni urmoq?

Haq berdi bularg'a dog'i joni,
Oyini hayotdin nishoni.

Bu necha ramida jonidin kech,
Bejurm guruh qonidin kech!»

Navfal ko'rub ul kalomi durposh,
Yer o'ptiyu qo'ydi ollida bosh.

Dedikim: «Ayo farishta payvand,
Kelmay sifating basharga monand!

Bu so'zki muroding erdi bildim,
Har neki deding qabul qildim.

Jonimg'a ravo ko'ray qilich, o'q,
Lekin bu suruk ramidag'a yo'q,

Chun sen qilding hikoyat izhor,
Emdi manga ham hikoyate bor».

Majnun anga berdi buyla posux
Kim: «Aytqil, ey jamoli farrux».

Navfal dedi: «Ulki qilding irshod
Kim, qilma ramidalarg'a bedod.

Bildim nafasing halovatini,
Qo'ydum borining adovatini.

Senkim, eldin qilib judoliq,
Qilmishsen alarg'a oshnoliq.

Yo'q el bila ulfating ziyodat,
Bu ish ham erur xilofi odat.

Insonki erur charog'i binish,
Bal chashmu charog'i ofarinish.

Andin o'zin aylamak ramida,
Hayvon bila bo'lmoq oramida.

Aql ollida besabab ko'rundi,
Sendin manga bas ajab ko'rundi.

Andoq dedilarki: Guluzore,
Solmish yuragingga xorxore.

Gar andoq ish o'lg'on ersa hodis,
Bo'lg'on esa mundoq ishga bois.

Bo'lg'il bu ramidalardin ozod,
Kezgil necha kun mening bila shod.

Ul yerdaki zoru mubtalosen,
G'am domida bastai balosen.

Imkoni borincha aylayin jahd,
Tokim qilay oni sanga hammahd.

Yer tutmasa naqdu molu darxost,
Har sori sipoh ishin qilay rost.

Yo tuhfau moli xost birla,
Ul bo'lmasa zarbi rost birla.

Gar davri falak muovin o'lg'ay,
Har nav' bilaki mumkin o'lg'ay.

Bu uqdadin istabon kushoding,
Koming bila yetkuray muroding.

Gar bo'lmasa ul g'araz muyassar,
Bordur xud anga evaz muyassar.

Farzand qilay seni o'zumga,
Minnatni qo'yay yoruq ko'zumga.

Lekin dadu domdin chekib gom,
Tutqil bu ramida birla orom.

Odam bila vahsh keldi kam jins,
Odamg'a ham odam o'ldi hamjins.

Gar yor visoli o'lsa koming,
Bu ishda kerakdur ehtimoming».

Chun vasl so'zin eshitti Majnun,
Shavq o'ldi burung'idin ham afzun.

Xushholliq etti oni behol,
Beholliq etti nutqini lol.

Yuz sa'y bila qilib takallum,
Ko'zida suv, og'zida tabassum.

Dedi: «Nekim aylading xitobim,
Borisig'a bor edi javobim.

Chun vasl so'zin deding unuttum,
Ul barchasidin kanora tuttum.

Bu va'daki qilding oshkoro,
Bo'lmasa vafosig'a madoro.

Yuzumduru — ashhabing tuvog'i,
Boshimduru — markabing ayog'i».

Ikki sori mundoq o'lg'och ozarm,
Bir-birlarini so'rushtilar garm,

Ul poyada ixtilot bo'ldi,
Kim mujibi yuz nishot bo'ldi.

Chun vasl ila berdi mujdagoni,
Navfal olib uyga bordi oni.

Ey hajrda jismi notavoning,
Chun mujdai vasl topti joning.

Gar vasl ishi maholvashdur,
Filhol bu mujda bori xushdur.

## XXII

*Navfalning Layli gavharin Majnun iqdi silkiga tortar uchun gavhardek so'zlar nazm silkiga tortib Layli atosig'a yiborgoni va aning so'z gavharin ushotib, payvand rishtasin uzgoni va Navfal sipoh chekib, ul dog'i adovat yasolin tuzgoni va kin arsasig'a ot surub dov tilashgonlari va falak mansubalaridin bir-biridin qoyim ayrilishqonlari va berk yerlar hisor qilib tushgonlari*

Bu dasht tay aylagan musofir,
Bu nav' etti fasona zohir

Kim, yor o'lub ul iki yagona,
Chun bo'ldilar uy sori ravona.

Navfal tiladi necha suxanvar,
Har mushkil ish ichra royi anvar,

Sharh aylab alarg'a surati hol,
Layli hashamig'a qildi irsol.

Aylab atosig'a bo'yla payg'om:
«K-ey tavsani baxtu toleing rom!

Qays ulki Arabda bebadaldur,
Har fazlda el aro masaldur.

Layli sari ishqi pokpayvand,
Qilg'on emish oni orzumand.

Ifroti hayovu infioli,
Qo'ymay qilurig'a sharhi holi.

Qavmu xaylin unutqon ermish,
Ul ishq ila dasht tutqon ermish.

Savdo aro bo'lmish o'yla maftun
Kim, el der emishlar oni «Majnun».

Xayling aro kasbi ilm qilmish,
Olamda ne ilm bori bilmish.

Sen dog'i ishin bilur emishsen,
Doyim sifatin qilur emishsen.

Bo'lg'onda bu ishq mubtalosi,
Ne fikrni aylamish atosi.

Gar xud sanga ermas erdi farzand,
Farzandinga xud bor erdi monand.

Sen dog'i ilik chekib ishidin,
Ahvolini anglamay kishidin,

Qo‘ymishsen oni asiri anduh
Kim, tutmish gah dasht, gahi ko‘h.

Mundoqmu bo‘lur muruvvat oxir?
Mardumlig‘ ila futuvvat oxir?

O‘tkandin shikva etsa bo‘lmas,
Har negaki o‘tti, yetsa bo‘lmas.

Men dasht aro tilab nishoni,
Uyga keturubmen emdi oni.

Etibmen o‘zumga yoru farzand,
Bo‘lmish yana voqifu xiradmand.

Emdi budur iltimosu darxost
Kim, qilsoq ikov nikoh ishin rost.

Ko‘z ustida ulcha rasmu oyin,
Jon o‘rtada ulcha aqdu kobin.

Dur toj uza aybdin yiroqdur,
La'l o‘lsa yonida yaxshiroqdur.

Gar to‘lg‘ar esang bo‘yun bu ishdin,
Vahm aylagasen ko‘ngul qolishdin.

Bu so‘z bila ko‘p berib tabarruk,
Aylab alar ul sori taharruk.

Layli atosi ham o‘lg‘och ogoh,
Majlis yasabon nechukki dilxoh.

Payg‘om ahlini aylab ikrom,
Ikromini aylab ahli payg‘om.

Somi‘g‘a qatig‘ kelib bag‘oyat,
To‘lg‘ondi o‘ziga benihoyat.

Bevaqt o‘lub etti bo‘yla taqrir:
«Kim, mundoq emish azalda taqdir

Kim, ul buti Chinu mohi Farxor,
Bu bog‘da gar gul o‘lsa, gar xor.

Bir o‘zga muhib habibi bo‘lg‘ay,
O‘zga kishining nasibi bo‘lg‘ay.

Alqissa qazoyi osmoni,
Yetkurdi yana birovga oni.

Gar bo‘lmasa erdi ham bu surat
Yo‘q erdi manga base zarurat,

Navfal so‘ziga itoat etmak,
Har ishgaki amr qildi yetmak.

Xossaki qilib so‘zini taqsim,
Bir qismin umed etib, birin bim.

Ummed ila ko‘nglum aylagay xush,
Biymi bila xotirim mushavvash.

Ul oyki asiri beadaddur,
Bu lahza birovga nomzaddur.

Gar topsa bu so‘zidin nadomat,
Ul noriyu biz beri salomat.

Bu so‘z bila topmas o‘lsa taskin,
Gar lutf ayon qiluru va gar kin.

Lutf aylasa forig‘ o‘lturubbiz,
Kin ko‘rguzur o‘lsa ham turubbiz.

Andoq dag‘i bo‘lmasun anga fahm
Kim, kinidin etgumizdurur vahm.

Razm aylasa azm qilg‘umizdur,
Azm aylasa razm qilg‘umizdur».

So‘zni chu bu yerga xatm berdi,
Dedi: «Boringizki so‘z bu erdi!»

Qo‘ptilar ul el topib xijolat,
Navfalg‘a keturdilar malolat.

Navfalg‘a chu bo‘ldi qissa ma’lum,
Bo‘ldi u xabardin asru mag‘mum.

Ul nav’ki va’da qilmish erdi,
Bu ish bo‘lurini bilmish erdi.

Jam’ ayladi har qabiladin xayl,
Filhol urushqa ayladi mayl.

Majnunni qilib yonida yovar,
O‘t ostida el kibi takovar.

Ham to‘nig‘a yetkurub shamoma,
Ham boshig‘a chirmatib amoma.

Ul har ne qilurdin o‘lmay ogoh,
Gah nola qilib, gahi chekib oh.

Ot qay sarikim borur dam urmay,
Tursa dag‘i yo‘l yururga surmay.

Tayyor qilib sipohi jarror,
Jarrorliq ichra barcha tayyor.

Majnun ishi sa'yu hiylasig'a.
Surdi Layli qabilasig'a.

Ogah bo'lg'och alar dog'i bot,
Oyini jalodat aylab isbot.

Har yon kishi chopturub yig'ib yel
Kin, amrida mahkam aylabon bel.

O'tru chiqibon aduvg'a holi,
Ko'shish bila tuzdilar yasoli

Kim, fahm etib o'yla qahru kinlar,
Charx ayladi har dam ofarinlar.

Navfal cheriki dog'i chekib saf,
Usruk tevalar kibi sochib kaf.

Bu nav' iki sipohi xunrez,
Qon to'kkali barcha vahshatangez.

Bir-birga yetishtilar g'azabnok,
Qatl etgali barcha tundu bebok,

Markab yeli arsani supurdi,
Ozarm giyahlarin sovurdi.

Andoqki yog'in yog'ar bahoron,
Maydong'a suv urdi tiyrboron.

Dasht uzra egarguchi hayunlar,
Oshubda o'ylakim quyunlar,

Pech urmoq ishida har sinoni,
Boshin kishi yanchg'on yilone.

Dol o'ldi sinoni shed yanglig',
Hay'at bila bargi bed yanglig'.

Itik qilich istab el haloki,
Bosh qirqar uchun nechukki poki.

Poki kibi tezlik qilib fosh,
Qirqib, lekin soch o'rnig'a bosh.

O'q toyirikim uchub havog'a,
Yo'l hay'ati ko'rguzub balog'a.

Chun uchqali ochilib qanoti,
A'do tanidin o'chub hayoti.



Paykonlar o'lub havog'a moyil,
Yuz kavkabi nahs barcha qotil.

Har tang'aki marg o'tini yoqib,
Umr axtari turmayin uyoqib.

Har sori shihobvor harba,
Chun mayl qilib tamom zarba.

Bo'lsa zirih andoq o'tub ondin
Kim, igna hariru parniyondin.

Xanjar qilib o'zni muttasil til,
Qon to'kmak etib oni qizil til.

Ul zaxmi zabon ila hamesha,
El bag'rini yormoq anga pesha.

Gurz aylab o'zin ulusg'a sarko'b,
El mag'zida har dam andin osho'b.

Nogahki zuhur etib xilofi,
Bosh kosalari bo'lub g'ilofi.

Na'ra bila kirdi abri g'arron,
Ul abrg'a barq tig'i burron.

Ul abri balo, bu barqi ofat,
Andin bori dahr g'arqi ofat.

Ostida hayuni vahshatangez,
Yel o'ylaki, abrni qilur tez.

Parranda xajangi javzi hurdum,
Sayr amrida raj'at ichra anjum.

Sur'at aro barqdin daraxshi,
Raj'at aro barqgom raxshi.

Rokib anga qatldin urub dam,
Parxosh kuni nechukki Rustam.

Har bir arabi taassuboyin,
Ravshan qilib oncha shu'lai kin

Kim, ko'kka bo'lub sharori payvast,
Daryo suyi aylay olmayin past.

Bu nav' iki sipohi qotil,
Bir-birga chu bo'ldilar muqobil.

Navfal sipahi qalinroq erdi,
Qahrining o'ti yalinroq erdi.

A'dosi bu shu'lani ko'rub garm,
Farz o'ldi tariqi hazmu ozarm.

Chun bor edi elga bimi ofot,
Yer berkiga moyil o'ldilar bot.

Go'yo bo'lub erdi kun dog'i kech,
Bir sori shikast tushmadi hech.

Navfal dag'i yondi shodu xurram,
Yer topti sipah tusharga mahkam.

Chun ikki cherikka bo'ldi taskin,
Kin ahlig'a zohir o'ldi bas kin.

Zulmat sipahi chu soldi soya,
Anjum yurutub anga taloya.

Chin xusravi qildi tarki avrang,
Yer yuzini tutti xusravi Zang.

Ul ikki sipah qilib madoro,
Hazm o'ldi alarg'a oshkoro.

Har sori taloyalar ravona,
To tongla ne aylagay zamona.

Ey ishq elining silohsho'ri,
Keldi manga g'am sipohi zo'ri.

Tut mayki, dame farah topoyin,
Ul xaylg'a bosh yalang chopoyin.

## XXIII

*Layli atosi o'z xaylin Navfal sipohi qoshida zabun ko'rub, aduvg'a chekkan tig'ni o'z jigariga urmoq istagoni, ya'ni Layli qonin oqizay degoni va ul quyoshni Majnun tushta ko'rub, zavolini ravshan qilg'oni va motamzada tundek Navfal oldida axtari ashkin oqizg'oni va Navfalning razm o'ti tarkin tutub yonmog'i*

Roqimki uzotti til sinonin,
Bu nav' evurur qalam inonin

Kim, ul kun urush chu bo'ldi qoyim,
Qo'nmoqqa sipoh bo'ldi noyim.

Navfal chu urushqa erdi tolib,
Xasmi sori bo'ldi vahm g'olib.

Layli atosi ko'rub elin sust,
Chora sori bog'ladi belin rust.

Chorlatti ravon uruq-qayoshin,
Soldi orag'a ul ish kengoshin.

Ko'p guftu shunid arog'a tushti,
Ko'p tul bu mojarog'a tushti.

Oxir munga qildi so'zni ko'tah
Kim: «El qochibon nauzibillah.

Navfal sori o'lsa fath yovar,
Sursa hashami sori takovar,

Hukmin surubon amirlardek,
Laylini chekib asirlardek,

Xaylim aro solsa bo'yla afsus,
Tushsa qara yerga nangu nomus,

Ul lahza ajab balo bo'lur ish,
Yo o'lmaku yo jalo bo'lur ish.

Bo'lur qaro yer tubiga bormoq,
Bo'lmas arab ichra bosh chiqormoq.

Bo'lguncha bu nav' amri noxush,
Bir fikr kelur base manga xush

Kim, tongla ul oyni hozir aylay,
Bir damda ishini oxir aylay.

O'q ignasidin tikay libosin,
Xanjar suyidin ezay hinosin.

Tufroqqa solay qadi niholin,
Yerga kiyuray qoshi hilolin.

Har necha ko'zum charog'i uldur,
Jonim taru toza bog'i uldur.

Ofat yelidin o'chub charog'im,
Toroji xazong'a qolsa bog'im,

Xushroqki, aduvg'a kom bo'lg'ay,
Nomus manga harom bo'lg'ay».

Chun so'zni bu yerga ayladi band,
Tahsin etib o'ldi barcha xursand.

Navfal sori nusrat erdi hosil,
Xaylu sipahi edi qaviy dil.

Majnung'a g'arib holat erdi,
Gah zavqu gahi malolat erdi.

Chun yor visolin aylabon yod,
Ko'ngli bu umid ila bo'lub shod.

Lek o'lmog'i yor xayli mag'lub,
Ko'nglin aning aylar erdi mankub.

Oshiqlik ishi erur zabunluq,
Mehnat chahi ichra sarnigunluq.

Bedilni yengib edi bu qayg'u
Kim, baxt ko'ziga soldi uyqu.

Ko'rdiki kelur nigori zebo,
Boshtin-ayog'ig'a xazzu debo.

Yo'q-yo'q, ne nigor, sarvi gulchehr,
Ne sarvu, ne gulki, g'ayrati mehr.

Ko'z chashmasida zuloli beg'ash,
Jon gulshanida niholi sarkash.

Sahroi latofat ichra lola,
Ne lolaki, mushkbo' g'azola.

Daryoi malohat ichra gavhar,
Gavhar neki, aksi mehri xovar.

Ko'z mardumidek ko'ngulga yoqqan,
Ya'niki hamisha ashki oqqan.

Hajr uyida sham'i olamafro'z,
Ya'niki ishi gudoz ila so'z.

Ko'z yoshini subhdek yoshurg'on,
Ya'ni guli mehrdin dam urg'on.

Sabrini oqizg'on ashki seli,
Ya'ni mahu mehr rashki Layli.

Ham og'zida ohi ishtiyoqi,
Ham savtida navhai firoqi.

Yetgach alif qadin qilib dol,
Majnun ayog'ini o'pti filhol.

So'ngra quchushurg'a bo'ldi moyil,
Bo'ynig'a qo'lin qilib hamoyil.

Dedikim: «Ayo rafiqi joni,
Yo'q-yo'qki, anisi jovidoni,

Ishqingda otam yaroq qilmish,
El ham bori ittifoq qilmish

Kim, qatlima tongla aylab ohang,
Qonim bila yerni aylagay rang.

Mehrimg'a qarin zavol qilg'ay,
Qonimni shafaqmisol qilg'ay.

Mehrimni shafaqvash etsa qonim,
Yer ostini aylagay makonim.

Ishqingda manga bu erdi maqsud
Kim, ko'rsam o'zumni anda nobud.

Davron bu murodima yeturdi,
Ne istadim ollima keturdi.

Ishqingda ne orzuki ettim,
Ul nav'ki komim erdi yettim.

Tushti mening ollima ajab yo'l,
Sen yaxshi qol emdiyu tirik bo'l».

Bu so'z bila ko'zdin oqizib rud,
Devonasi birla qildi padrud.

Majnung'a degach bu so'zlar ul oy,
Seskandi aningdek aylabon: «Voy!»

Kim, o'chti ulus ko'zidin uyqu,
El hayrat etibki: «Ne edi bu?»

Motamzadalar kibi o'kurdi,
Navfal sori ashkidek yugurdi.

Yetgach yer o'pub so'z etti og'oz:
«K-ey xasmg'a g'olibu sarafroz!

Tengri uchun emdi chekmagil tig',
Qo'y, kinayu razm qilmog'il big'!

Kim, tig'ing etar ko'ngul shikofi,
Jon qasdi etar aning masofi.

Tongla yana razm tuzma oxir,
Payvandi hayotim uzma oxir!

Kin yoyin ilikdin aylagil yo'q
Kim, jonima tegmagay mening o'q».

Hayrat bila Navfal etti taftish
Kim, erdi xilofi odat ul ish.

Arz ayladi kayfiyatni Majnun,
Navfalki eshitti, bo'ldi mahzun.

Jazm ettiki: «Bu qaziya chindur,
Majnun tushi begumon yaqindur».

Anglab edi ko'nglining safosin,
Bal oyinai jahonnamosin

Kim, aylamas anda oshkoro,
Juz sidq jamoli jilvaoro.

Chun tun arabi musofirona,
Har sori tushurdi xaylxona.

Ko'k mazrai ichra betavahhum,
Oq uyini tikti turki anjum.

Ham bu xabar o'ldi elga tahqiq,
El barcha qilib so'ziga tasdiq.

Navfal hashamig'a qo'ydi yuz bot
Kim, yetmagay ul sanamg'a ofot.

Majnun dag'i qildi dasht azmi
Kim, fath qarini bo'ldi razmi.

Eykim, manga hamdamu qarinsen,
Mustavjibi yuz ming ofarinsen.

Bandangmen, agar qilib meni yod,
Boshingdin evurub etsang ozod.

### XXIV

*Majnunning Navfaldin ayrilg'oni va bodpoyin devboddek surub, bodiya azmi qilg'oni va Zaydg'a yo'luqub ahvolin ma'lum etgoni va anga yetgan bedoddin muning ham ko'ngliga alam yetgoni va aning istirzosi uchun harne borin anga berib, Layli hashami ko'chgan yerga ketgoni*

Bu safhani aylagan munaqqash,
So'zga bu sifat bo'lur raqamkash:

Kim, yondi chu Navfali vafokesh,
Layli eli bo'ldi fikratandesh

Kim, Navfal ishi ajab ko'rundi,
Yonmog'lig'i besabab ko'rundi.

Vahm ayladilarki: «Makre etgay,
G'ofilloy olor boshig'a yetgay».

Ul dashtdin ettilar ravon ko'ch,
Qilg'on kibi hajg'a korvon ko'ch.

Bog'landi chu buxti uzra mahmil,
Oromgah o'ldi o'zga manzil.

Ul tolii korsoz bo'lg'on,
A'dosig'a sarfaroz bo'lg'on.

Bosh tortg'on o'yla sham'i baxti
Kim, kuygan uyiyu barcha raxti.

Iqboli samandi sekrigan chust,
Tufroq uza oni tashlagan rust.

Baxti chamanida butgan ul vard
Kim, boshig'a atridin yetib dard.

Ya'ni Majnuni dilramida
Borur edi bo'lmay oramida.

Nogoh yo'luqti dardmande,
Yetgan anga dahrdin gazande.

Majnun ko'rub anda g'am nishoni,
G'amgin bo'ldiyu so'rdi oni —

Kim: «Charx ne ish boshingg'a soldi,
Kim bo'yla girih qoshingg'a soldi?

Mendek ne uchun malolating bor,
De, Tengri uchun ne holating bor?»

G'amgin chekib ohi dardparvard,
Bu nav' dediki: «Ey juvonmard!

Men, men arab ichra xoksore
Bemoyau tiyraro'zgore.

Ul poyada ajzu benavoliq,
Kim ro'zi uchun qilib gadoliq.

Layli hashami mening panohim,
Ul hay tufrog'i takyagohim.

Ul xayl otim xitob etib Zayd,
Bir xayli ayol etib meni qayd.

Bu vaqtki Navfali jafogar
Majnung'a bo'lub mutiu chokar.

Ozarmg'a saddi roh chekti,
Layli eliga sipoh chekti.

Hech ish bo'lmay aroda voqe',
Bo'ldi yana manzilig'a roje'.

Layli eli vahm etibki nogoh,
Ul vaqtki o'lmasa el ogoh.

G'ofil qilib elni emdi ketgay,
Yong'ay dag'i etgay ulcha etgay.

Bordi esa ixtiyor ilikdin,
Ochilmas ish ul zamon bilikdin.

Jur'atdin erur nishot qilmoq,
Lekin kerak ehtiyot qilmoq.

Mash'uf o'lubon bu nukta derga,
Chektilar ulusni berk yerga.

Chun qildi qabila ahli shabgir,
Tun olam aro sochar edi qir.

Chun ko'ch elidin nazarni yozdim,
Ochquncha yumub nazarni ozdim.

Manzilda bo'lub alar qarori,
Men tushgan emishmen o'zga sori.

Chun mehr sahar yo'lin yorutti,
Ikki tevalik yo'lumni tutti.

Navfal sipahini tarqatib jazm,
Qilg'on emish uyga ul ikov azm.

Tutmoq mutaazzir erdi go'sha,
Anbonchada harne erdi to'sha.

Oldilaru ikki, uch diram ham,
Bal har ne bor erdi beshu kam ham.

Bu oncha emas ediki yona,
Chektilar ikovla toziyona:

«Naqdingni netibsen, aytg'il!» deb,
«Ko'mgan yeri sori qaytg'il» deb.

Urmoq bila jismim aylabon resh,
Chun tortmadilar nima kamu besh.

Soldilaru qildilar azimat,
Men fursatni bilib g'animat,

Gom urg'ali bu taraf oshuqtum,
Tokim sanga bu zamon yo'luqtum.

Sen dog'i agar alardin o'lsang,
Sahroda kishi talardin o'lsang.

Yo‘q kisada naqddin nishonim,
Bordur kerak ersa naqdi jonim».

Majnun eshitib bu mojaroni,
Otdin solib o‘zni, quchti oni.

Yig‘lab dedi: «Ey rafiqi majruh!
Netgay sanga aylasam fido ruh?

Jonim badaning shifosi bo‘lsun,
Boshim qadaming fidosi bo‘lsun.

Navfal elidin ne bo‘lsa hodis,
Majnun anga o‘lg‘on o‘lsa bois.

Majnun meni tiyra ro‘zmen bil,
Tig‘ ol, neki xotiring tilar qil.

Jismim tilagancha ayla yora,
Ko‘nglumni xud ayla pora-pora.

Vahm etma bu ishda tangdilmen
Kim, olam olidadur bu ish nang.

Gar qatlima aylamassen ohang
Kim, olam eligadur bu ish nang.

Ham naqding uchun evazdur otim,
Ham o‘zga jihotingga jihotim»,

Deb harneki kiymish erdi so‘ydi,
Majmuin aning qoshida qo‘ydi.

Ham qoshig‘a chekti bodpoyin,
Qolqonu qilichu o‘qu yoyin.

Ko‘p bo‘yla qilib ramiddadilliq,
O‘pti ayog‘in tilab bihilliq.

Dediki: «Agar azimat etsang,
Layli hashamig‘a yona yetsang,

Ne til bila dey, yetur salomim,
Yo bo‘ylavu bo‘yla de payomim

Kim, oncha mening xijolatim bor,
Ul poyada sa‘b holatim bor

Kim, mumkin emas takallum etmak,
Xud bo‘lmas ani tavahhum etmak.

Bo‘ldung chu baloda rahshunosim,
Bordur sanga muncha iltimosim

Kim, yor qabilasin erishgil,
Qay soriki bordilar yetishgil.

Ham olma yuzungni ul makondin,
Boshingni dag'i ul ostondin.

Jisming ul eshikda xoksor et,
Shukronag'a jonni ham nisor et.

Jon bergali bermasa ko'ngul yor,
Menda dog'i jon bila ko'ngul bor.

Ikkisini sanga topshuromen,
Tufrog' aro tanni yoshuromen.

Jonim eshigida ayla pomol,
Ko'nglumni itining ollig'a sol».

Oni bu fasona aylabon tez,
Eshitguchi ko'ngli hayratangez.

Bilgach o'zin, anglabon kalomin
Yer o'ptiyu qildi ehtiromin.

Dedikim: «Ayo guzini ayyom,
Ishq oyati ichra harfi idg'om!

Ul hajr tuniga subhi ummed,
Ne subhi umed, mehri jovid.

Mehriga saodat avji matla',
Ismat hulali yuziga burqa'.

Ul nav' g'amingda notavondur
Kim, elga hadisi dostondur.

Ham og'zi aro sening maqoling.
Ham ko'ngli aro sening xayoling.

Gar qilsang ishoratiki, sursam,
Sendin xabari anga yetursam.

Bu mujdadur anga jondin ortuq,
Bal harneki dermen, ondin ortuq.

Nekim manga sen rioyat eting,
Muncha nimakim inoyat eting.

Sendin anga aytsam fasona,
Ul bergusi ikki muncha yona.

Har so'z desang anga yetkururmen,
Amr o'lsa javob kelturmajmen.

Ham kom topar iki dilorom,
O'rtada manga dag'i etar kom».

Majnun dedi: «Ey rafiqi hamdam!
Jonbaxsh daming yaramg'a marham,

Hijroni tilimni lol etibdur,
So'z derni manga mahol etibdur.

Lekin chu ishimni so'rdung oxir,
Holim bu dururki ko'rdung oxir

Kim, men meni dardmandi mahjur,
To bo'lg'ay otim qoshingda mazkur.

Sen chunki bu yorliq qilursen,
Harne der esang o'zung bilursen.

Oyini vafo shioring o'lsun,
Bor emdiki tengri yoring o'lsun».

Zayd o'ldi falakrav uzra rokib,
Surdi andoqki Najmi Soqib.

Ul tez qabila sori surdi,
Majnun dag'i yondi po'ya urdi.

Ul yerga degin yugurdi jondin
Kim, ko'chmish edi qabila ondin.

Ey yor manozili nasimi,
Jon atri berur daming shamimi.

Yetgach bu shamim bexud o'ldum,
Jonon xabarin de, yo'qsa o'ldum!

## XXV

*Quyosh chashmasi saraton makoni bo'lg'ondakim, harorat fartidin havo hubob sardobalarida pinhon va o't xoro musomotida nihon bo'lurda Majnunning o'tdek iztirob va havodek shitob bila Layli hashami o'rnig'a yetib, qo'tur itni nazora etgoni va it oshnog'a yaling'ondek ul oshnoro'y itga yaling'oni va eldin hayratangez xitob eshitib, vahshatomez javob bergoni va ul it qoshidin kiyiklar suhbatig'a yetgoni va Zayd aning mushkin g'azolidin raqami mushkbor yetkurgoni*

Bu arsada aylagan taku po'y,
So'z sohatida bu nav' urur go'y

Kim, yetti chu ul damang'a Majnun
Kim, sayr etib erdi mehri gardun.

Kun tush ediyu tamuz fasli,
Javzo bila mehrtob vasli.

Kun garm bo'lub haloki jong'a,
Layli kibi o't solib jahong'a.

Har yelki esib haroratomez,
Majnun damidek jarohatangez.

Tinmay yugurub quyun tagidin,
Qum uzra ayog'i kuymagidin.

Xurshed haroratidin anjum,
Yer soyasi ostida bo'lub gum.

Ko'k tab'ig'a chun harorat oshib,
Jismig'a shafaqdin o't tutoshib.

Tog'din kishikim tilab nishoni,
Bir to'da qiziq kul anglab oni.

Jismidag'i otashin guharlar,
Andoqki kul ichra o't ko'marlar.

Daryoga solib isig' havo tob,
To'lg'onmog'i o'z-o'ziga girdob.

O'rdak anga chun ayog' uzotib,
Suv jo'shin ayog'in elpirotib.

Ul suv tafidin tilab farog'in,
Parda aro chirmabon ayog'in.

Oqartib ekinni mehri purnur,
Ko'k xatni nechukki tab'i mahrur.

Bug'doy bori xo'shadin orilib,
Toba naxudi kibi yorilib.

Xirman yerida tazarvu durroj,
Yer tobasidin terib qovurmoch.

O'rgamchi shaboqqa parda solib,
Ul parda ichinda soya olib.

Itlar tili yerga tegurub bosh,
G'urra asad ichra aylabon fosh.

Qurteki harorat o'rtab oni,
Tarmeva aro kirib nihoni.

Ul mevani mehr parvarishta,
Aylab bori xom ekanda kishta.

Ko'llar yeri suvni jazb etib pok,
Suv hasratidin tanida yuz chok.

Ul ko'nglini hajr chok qilg'on,
G'am jonini dardnok qilg'on.

Ul yerga yetishti nogahondin
Kim, ko'chmish edi qabila ondin.

Evruldi hamul damanni bisyor,
Ne aql, vale anga ne his yor.

Ko'chmish edi bori xaylxona,
Yerda qolib o'rnidin nishona.

Har yerdaki ko'rdi uy makonin,
Yuz birla supurdi ostonin.

To sayr ila yetti ittifoqi,
Ul yergakim ul sanam visoqi.

Ko'ngliga tutoshti o'yla niyron
Kim, xilqati mulkin etti vayron.

Ham jismig'a pechu tob tushti,
Ham ko'ngliga iztirob tushti.

Bilxossa ishqi xonapardoz,
Ko'ngli aro soldi maxfi ul roz

Kim, yor maqomi bu damandur
Kim, tufrog'i joniga vatandur.

Ham dilbar isin topib dimog'i,
Bo'ldi yana toza ishq dog'i.

Ko'nglini g'am ayladi lagadko'b,
Joni aro tushti oncha osho'b

Kim, dahrni qo'zg'adi nihoni,
Ko'nglidagi ishq qo'zg'oloni.

Bir dam chu bu o'ti topti taskin,
Qo'pti yana ul g'arib miskin.

Manzilg'a yuz urdi gom-bargom.
Yuz qo'ydiyu sajda qildi har gom.

Jonon uyi o'rnini chu topti,
Jon pardasi birla oni yopti.

Kirpiklar ila yerin supurub,
Tufrog'ini ko'z aro yoshurub.

Ashki bila balchig' aylab oni,
Berkitgali ravzani baloni.

Bir lahza tanur ichinda itti,
O'tlug' damidin ani qizitti.

Kullarni ko'ziga surma tortib,
Ko'z uyini surmadek qarortib.

Oxur aro lahzaye qo'yub gom,
Kah bargidek anda tutti orom.

Har donani tomidinki chekti,
Ko'ngli aro mehr tuxmi ekti.

Kiz porasin ohi kuydurub chust
Boshi yarasig'a bog'ladi rust.

Har yon yugurur edi urub oh
Kim. bir qo'tur itni ko'rdi nogoh.

Eti teri zahmatidin orib,
A'zosi xaroshdin qizorib.

Ham suyi ravon og'iz-burundin,
Ham jismi judo bo'g'un-bo'g'undin.

Qon qo'ymay solcha raglariga,
Jildi yopishib so'ngaklariga.

A'zosida unda-munda bir tuk,
Ul ham bo'lub anga bir og'ir yuk.

Qilmay yurumakka mayl hargiz,
Quyrug'i yukin chekarga ojiz.

Erniki yopilmayin tishiga,
Ya'niki kulumsub o'z ishiga.

Ko'ziki o'zin chuqurg'a solib,
A'zosig'a boqqali uyolib.

Og'zi nafasi nasimi mehnat,
Quyrug' anga zayli mimi mehnat.

Yuz yo'l tanig'a yasab jarohat,
Mehnat kiribon chiqarg'a rohat.

Baskim tani ravzan uzra ravzan,
Ravzan-ravzan bo'lub anga tan.

Yaralari ichra qaynashib qurt,
Ham anda alarg'a tu'ma, ham yurt.

Qilg'och yarasini qurt darham,
Til birla yalamoq anga marham.

Balkim bu aduvg'a qahr surmak,
Har lahza alarg'a til tegurmak.

Qonlig' jasadida bir suruk zog',
Bir lolada o'ylakim necha dog'.

Uchub-qo'nub aylab anga qinlar,
Zaxm ustida o'ylakim chibinlar.

Yo'q anga chibin qo'rur majoli,
Qush qovg'ali xud ne ehtimoli?

Majnun ko'rgach bo'lub mushavvash
Ko'ngliga bu zulm keldi noxush.

Itga qo'yubon tani itoat,
Ul xaylg'a boshladi shafoat:

«K-ey tal'atu lavningiz muborak,
Bo'lg'on manga barcha toji torak.

Boshimdaki yuz yara nishoni,
Har bir-biringizning oshyoni.

Ko'nglumdaki yuz teshuk teshib oh,
Har bir-biringiz uchun vatangoh.

Aylang bu xarobani nishiman
Kim, javru jafo chekar kishiman.

Ko'zumni cho'qung, tanimni tishlang,
Oning ko'zinu tanin bag'ishlang.

Qasdingiz agar nahif itdur,
Bu xasta dog'i zaif itdur».

Ko'rdiki bu uzru lobau pech
Qushlarg'a tafovut aylamas hech.

Faryod ila vahshat etti og'oz,
Ram topib, alarg'a bo'ldi parvoz.

Keldiyu ul it tabonin o'pti,
Gah paykari notavonin o'pti.

Ko'p ko'rgach aning tanida yora,
O'z ko'nglagin etti pora-pora.

Oldiyu oritti yoradin qon,
Ul paykari pora-poradin qon.

Qonin tanidin chu ayladi kam,
Bog'ladi yarolarini mahkam.

O'z ko'nglagini anga jul etti,
Qon yoshidin oni gul-gul etti.

*Chun bo'ldi ani tongordin ozod,*
Yuz dard ila nudba qildi bunyod:

«K-ey mehru vafo bila sirishting,
Anduhu malol sarnavishting.

Ul damki taningda sihhat erdi,
Ko'nglungda shukuhu quvvat erdi.

Ta'bing topibon mizoji xuffosh,
Hazming beribon yazakka xashxosh.

Vahming qilibon bo'ri ko'zin to'rt,
Har tun tanig'a ko'zi solib o'rt.

Changingga palang ko'z solur chog',
Boshtin-ayog'i bu g'ussadin dog'.

Babr ollinga o'ylakim saqatlar,
Tirnog'ingdin tanida xatlar.

Bars otlamog'ing malolatidin,
Bog'lab ko'zini xijolatidin.

Nasrin debon el kafing makonin,
Parvin deb ulus izing nishonin.

Ilgingga hino yoqib muayyan,
Gah jayranu goh gavzi jayran.

Bo'ynung aro sho'xlar tanobi,
Boshing uza shohlar rikobi.

Gohiki g'azab bila irildab,
Gardun asadi sori xirildab.

Bu damki malol ila bo'lubsen,
Ya'niki bu hol ila bo'lubsen.

Sendin qilur ersa el tanaffur,
Bordur manga suhbating tafoxur.

Bir kun neki ko'yi ichra hurdung,
Itlar bila har taraf yugurdung.

Har tun neki tortibon fig'oni,
Bo'ldung eshigida posboni.

Bir vaqt nekim vafo yo'lidin,
*Boshingg'a so'ngak yeding qo'lidin.*

Bir chog' neki lutf etib aroda,
Solib edi bo'ynunga qiloda.

Jonim bo'lsun taning nisori,
Bag'rim bo'lsun tishing figori.

Yo Rab, falak aylabon g'aming raf',
Bo'lsun bori za'fu mehnating daf'.

Ham burnodin emdi chustroq bo'l,
Ham tozau tandurustroq bo'l.

Ul dam yana bo'lsa baxt hamdam,
Bo'lsang yana ul eshikka mahram.

Yotlig' sifatini tutmag'aysen,
Men xastani ham unutmag'aysen.

Jonim olib ul taraf guzor et,
Tufrog'ig'a ko'yining nisor et.

Itlar bila aylasang taku po'y.
Mendin borining qoshida yuz qo'y.

Ko'yida so'ngak g'izo qilur dam,
Yod et bu zaif jismini ham.

Gar toliu baxt yor topsang,
Jonon haramig'a bor topsang,

Bor ahli qovub ul ostondin,
Kimsa seni «chiq!» demasa ondin.

Tun bo'lsavu ul haram panohing,
Dahlezi ichinda takyagohing.

Yotib engaking ilikka qo'ysang,
Tumshug'ung o'shul eshikka qo'ysang.

Mendin ul eshikni o'p nihoni,
Yo'q o'ylaki kimsa bilgay oni».

Og'zig'a ko'zini surtubon ko'p.
Dediki: «Ayog'i tufrog'in o'p.

Ikkisini tirnog'ing bila o'y,
Bir yerdaki ul ayog' bosar qo'y».

Bu nuktalar ul qilib shumora,
O'tkunchilar aylabon nazora.

Har kim tanib oni zor yig'lab,
G'am ko'nglin etib figor yig'lab.

Tonimag'on aylabon tahayyur,
Ahvolig'a yo'l topib tag'ayyur.

Ko'ngli kuyub o'yla mojarodin,
Bir so'xta so'rdi ul arodin:

«K-ey ishq o'ti ichra axgar o'lg'on,
Ne axgarkim, samandar o'lg'on.

Bu o't bila paykaringga tarkib,
*Bu o't bila xilqatingga tartib.*

Zoting bo'lub o't bila sirishta,
Tong yo'q desalar seni farishta.

Ham keldi farishtavash sifoting,
Ham bo'ldi malak sifot zoting.

Munchaki topib sen itga ulfat,
It birla malak aro ne nisbat?

Har uydaki bo'lsa itga manzil,
Bo'lmas malak ul uy ichra nozil.

Nevchun arongizdadur masofot,
Chun bor ul ikov aro munofot?»

Majnun dedi yig'labon chekib oh:
«K-ey ishqdin o'lmog'on sen ogoh!

Yo'q, seni malak desam g'aribi
Kim, yo'q sanga ishqdin nasibi.

Mendekni erur malak demak rev
Kim, ko'rsa meni qiroq tutar dev.

Ishq o'rtadi ul sifat vujudum
Kim, bo'ldi nabud barcha budum.

Ul o't aro aylasang taammul
Topqung badanimni to'dai kul.

Ne tong agar it xirom qilsa,
To'da kul aro maqom qilsa?

Har itgaki yetsa bir jarohat,
Kuldin yetishur tanig'a rohat.

Bu itning erur jarohati ko'p,
Demak, bo'lmas kul ustidin qo'p.

Yo'q-yo'qki, emastur itlik onda,
Itlik manga xatm erur jahonda.

It men, men, ulusqa or men, men,
Boshdin-ayog'i figor men, men!

Ko'p zaxm tanimni urdi barham,
Ul keldi bu zaxmlarg'a marham

Kim, bo'lsa tanida ko'p figori,
Har zaxmdin o'lsa iztirori

Kim, marham ila davosi qilsa,
Jonin ne ajab fidosi qilsa?

Bo'lsa edi menda yuz tuman jon,
Bir topmag'ay erdi bu badan jon.

Borin anga zor qilg'ay erdim,
Yo'lig'a nisor qilg'ay erdim».

Bu erdi fasonavu fusuni
Kim, qildi yana g'ulu jununi.

Yodig'a chu kirdi vahshii dasht,
Qilmoq kiyiku qulon bila gasht.

Ul itning ayog'-iligin o'pti,
Naxjir azimatig'a qo'pti.

Bo'ldi yana soyiri biyobon,
Ma'nuslarin tilay shitobon.

Ul lahzaki Zayd bo'ldi qosid,
Layli sari topibon maqosid.

Hay ichida chun qaror topti,
Xilvatda ul oyg'a bor topti.

Ul pardalar ichra g'unchakirdor.
Bu tashqari bo'ldi anga sirdor.

Nekim bilib erdi yoridin so'z,
Devonai beqaroridin so'z.

Ko'rguzdi demakda ehtimomin,
Arz ayladi ollida tamomin.

Layli chu aning so'zin eshitti,
Ko'ngli temurin dami eritti.

Joni aro andog' o't tutoshti
Kim, dudi aning boshidin oshti.

Gisusimu yerdi anbarolud,
Yo chiqmish edi boshig'a ul dud?

Gisu kibi pechu tob topti,
Tob ichra o'zin xarob topti.

Yuz uzr ila Zayd sori boqib,
Hasrat suyi ko'zloridin oqib:

«K-ey tan aro jon berib kaloming,
Jismimg'a ravon berib payoming!

Jon dardig'a chorako'sh sen, sen,
Odam demayin, surush sen, sen».

Ko'p uzr qilib so'ziga payvand,
Naqdina base topib kiromand.

Tashqari yibordikim: «Muni ol,
Oz erdi qoshimda naqd filhol.

Uzrungni bu nav' qo'lmog'umdur,
Yuz munchag'a qoni o'lmog'umdur.

Bo'lg'aymuki lutf ila vafodin,
Bir ruq'a bu zori mubtalodin

Devonavashim sori yetursang,
Ham munda javobini keltursang?»

Zayd etmadi dilsitong'a minnat,
Dediki: «Erur bu jong'a minnat.

Bot bo'lki harif muntazirdur,
Bu amrda maks bas muzirdur».

Layli tilabon davotu xoma,
Filhol muharrar etti noma.

El anglaridin ichida yuz bim,
Qosidg'a nihoni etti taslim.

Qosid olib o'ldi dashtpaymo,
Ul yergakim, ul g'aribi shaydo.

Ish kayfiyatin solib arog'a,
Topshurdi bitikni benavog'a.

Ne erkanini chu bildi Majnun,
Za'f etganidin yiqildi Majnun.

Jismig'aki yerga past tushti,
Noma kibi yuz shikast tushti.

Ul nomag'a chun kushod berdi,
Mazmuni o'qur zamon bu erdi.

## XXVI

*Laylining «laylatul-badr»dek safha bayozida «laylatul-qadr»dek nomasi savodin Majnun o'qub, og'zi visol shahdidin shirin bo'lg'onda komig'a zanbur nishi sonchilg'oni va zanbur nishidek xoma no'gin tez etib javobida kog'az tabaqini shahdolud qilg'oni*

«Ul Tengri oti bila bu manshur
Kim, berdi ko'ngulga ishqdin nur.

Urg'och mayi ishqning salosi,
Odamg'a yetishti ibtilosi.

Bir jur'aki chekti ul jigarxun,
Mast o'ldi, ne mast, balki majnun.

Ul may bila kimgakim berib bahr,
Talx etti firoqdin qotib zahr.

Berganga muforaqat balosin,
Yetkurdi muvosalat shifosin.

Bulbulniki qildi zoru g'amnok,
Gul ko'nglagini ham ayladi chok.

Parvona gudozu so'zi andin,
O't sham'g'a dog'i ro'zi andin».

Chun bo'yla sochib base javohir,
Andin so'ng etib bu nukta zohir

Kim: «Ushbu raqamki naqshi Chindur,
Bir xastag'a bir shikastadindur.

Ya'ni meni zori mubtalodin,
Sangaki, qutulmading balodin.

Ey ishq o'tida xasim, nechuksen,
Ey bedilu bekasim, nechuksen?

Ey bo'lg'ali ishqim ichra madhush,
Bir jur'ai vasl qilmag'on no'sh!

Ey furqatim ichra gar yog'ib tosh,
Ming tosh yebon yashurmayin bosh!

Ey hajrim o'tida gar bo'lub kul,
Har shu'la ko'runubon anga gul!

Ey xori g'amimni jong'a urg'on,
Gulbongin aning jahong'a urg'on!

Ey silsilai junun elingda,
Dad quyrug'idin rasan belingda.

Holing nedurur firoqim ichra?
Fikring nedur ishtiyoqim ichra?

Sochingga yopushsa xoru xoshok,
Kim tortar ekin birin-birin pok?

Farqingki emish qush oshyoni,
Kim urkutur erkin andin oni?

Boshingki, sipehr ushotti darham,
Kim bog'lar erkin alarg'a marham?

O'ltursa yuzungga gardu xori,
Kim oritur erkin oni bori?

Jismingki qonasa g'am toshidin,
Kim yur ekin oni ko'z yoshidin?

Xoreki, kafingg'a borur erkin,
Kirpik bila kim chiqorur erkin?

Hajr o'ti taningni kuydurur chog',
Kim sochar ekin ul o'tqa tufrog'?

Qum uzra yiqilsa jismi zoring,
Kim bor ekin anda g'amgusoring?

Har yon yugururda zoru bekas,
Soyang sanga hamrah erkinu bas.

Tog' ichida issig' o'lsa ma'lum,
Soya qilur erkin ustunga bum.

Vayronada muhlik o'lsa anduh,
Chug'z aylar ekin boshing uza «uh».

Hijron tuni joning olsa bebok,
Subh aylar ekin sanga yaqo chok.

G'am za'fida dasht uzra yotsang,
Qum bistar ekin ayog' uzotsang.

Tun boshinga vahsh o'lur ekin jam',
Ollingda bo'ri ko'zi ekin sham'.

Qon yutqali istasang piyola,
Topilmas ekin magarki lola.

O'lturur ekin chibin qoshingg'a.
Evrulur ekin quyun boshingg'a.

Ey kosh sipehri tiyraanjum,
Bergay manga dog'i ul tana'um

Kim, tunu kun o'lg'amen rafiqing,
Yo'lsiz yugururda hamtariqing.

Sen bo'lsangu men jahonda mavjud,
Bo'lsa yana koinot nobud.

Gah sobitu gah jahonda sayyor,
Yo'q dahr diyori ichra dayyor.

Dilxoh ila ikkimiz maoshi,
Oyini visol betahoshi.

Ma'man badanimg'a qo'ynung o'lsa,
Maskan iligimga bo'ynung o'lsa.

Gah egnima takya qilsa boshing,
Tavqi zaqanimda bo'lsa qoshing.

Gah yuzuma tutsa yuzung orom,
Og'zingga yetursa lablarim kom.

Yetsa tanima tilarda voya,
Hamxobalig'ing nechukki soya.

Naylayki, sipehri harzanovard
Qildi bu muroddin meni fard.

Sening nechakim g'amingg'a yo'q mahl,
Chun er kishisen bu sahl erur, sahl.

Har sori uray desang takingni,
Tutquchi tikandur etagingni.

Etok dag'i poybanding ermas,
Davri zihi ham kamanding ermas.

Miskin meni zori poybasta,
Yo'q-yo'qki, zaifi poshikasta.

Ne mayli sukun, ne haddi haftor,
Yuz qaydi balo aro giriftor.

Bo'lmoq yuz alam uyida mahbus,
Bir yon, yana bir yon o'ldi nomus.

Er majlisi ichra roh erur zeb,
Xotun kishiga saloh erur zeb.

Bu mehnati ishq pech-darpech,
Nomus chu ketti barchasi hech.

Pardasini g'uncha aylasa chok,
Barbod etar oni charxi bebok.

Sensizki g'amim dame kam ermas,
Sendin gar emas ko'p, oz ham ermas.

Sen tortibon ohi otasholud,
Men o't yoqibon chiqormayin dud.

Har necha g'amimdin oh chekting,
Navfal bilakim sipoh chekting.

Xaylim yuziga balo urub koj,
Ahlu hashamimg'a biymi toroj.

Istab ato ham haloki jonim,
To'kmak tilabon yer uzra qonim.

Men muncha baliyat ichra xushdil
Kim, yorg'a kom bo'lsa hosil.

Gar voqea juz halok emasdur,
Yuz muncha ham o'lsa bok emasdur.

Mundog' dag'i dedilar fasona
Kim, Navfal ila bo'lub yagona.

Chun hajlasi sori ko'z solibsen,
Qo'lmoqqa qizini so'z solibsen.

Bo'lsun sanga baxt yoru yovar,
Billah, manga tushmadi bu bovar.

Bo'lsa dag'i chun sanga erur kom,
Ne kom sanga, manga erur kom.

Bog' ichra qo'yub qadamni bir kun
Ko'rmish edim ul sanamni bir kun.

Ham xo'bu ham elga mehribondur,
Necha desa yaxshig'ina jondur.

Yovar sanga haq taborak o'lsun,
Bu xayr ishing muborak o'lsun.

Bo'lsang necha oning ila xurram,
Yod ayla gahi bu xastani ham.

Insofg'a ham kanora tutma,
Bizni dag'i bir yo'li unutma».

Majnun o'qug'uncha bo'yla noma,
Za'f etti tani misoli xoma.

Zayd ollig'a har zamon qo'yub bosh,
Arz ayladi seldek to'kub yosh:

«K-ey chok yurakka choraandesh,
Marham aro yoshurub base nesh.

Bu nomaki jonni qildi betob,
Yozmoqqa javob yo'qtur asbob».

Zayd aylab edi borin murattab,
Kog'az dag'i xomavu murakkab.

Qo'ydi borisin qoshig'a bir-bir,
Ul qildi javobi noma tahrir.

Zayd oldiyu yo'lg'a xez soldi,
Har lahza qadamni tez soldi.

Po'yada sabaq berib sabog'a,
Topshurdi bitikni dilrabog'a.

Xilvatg'a kirib ochib sumanbar,
Ko'rdi suman uzra gardi anbar.

Chun soldi savodig'a nazar tez,
Bu nav' bo'lub edi guharrez.

**XXVII**

*Majnunning ko'z qarosi va kirpik xomasi bila jon safhasida yozg'on ko'ngli shurhalari sharhin Layli o'qub ishq ittihodi iqtizosi aning ko'ngli jarohatlaridin muning ham ko'nglin og'ritqoni va aning talxkom bo'lg'onidin munung dog'i komin ochitqoni*

«Ul Tengri oti bila bu noma
Kim, ishq elidin ko'tardi xoma.

Fardiki yo'q avval ibtidosi
Hayyiki yo'q oxir intihosi.

Tog' balchig'i uzra jola urg'on,
Qum tufrog'i uzra mola urg'on.

Har kimniki aylabon pariro'y,
Ta'n aylagan anga odatu xo'y.

Hajr emgokini qatig' yaratqon.
G'am sharbatini achig' yaratqon.

Ishq o'tig'a kimni kuydurub chum,
Ma'shuqig'a bermagan tarahhum.

Qilg'on necha oshiq o'lsa noshod,
Ma'shuqig'a iqtizosi bedod.

Oshiq ichi yuz ming o'lsa parkand,
Ma'shuqni qilmay anga xursand.

Ma'shuqqakim esib nasimi,
Oshiq ichiga solib jahimi!»

Chun bo'yla bo'lub fasonapardoz,
Andin so'ng etib bu nukta og'oz

Kim: «Ushbu g'amu alam bayoni,
Jon safhasida bog'ir nishoni.

Mendinki ichim g'amingda qondur,
Sangaki g'aming tanimda jondur.

Ya'ni, bu junun fasonasidin,
Rasvoliq o'ti zabonasidin.

Gulruxlar arosida parig'a,
Anjum aro mehri xovarig'a,

Ne haddim ila duo degaymen,
Yuz madh bila sano degaymen?

Madhing degali dag'i qoni til?
Bo'lsa de olurmu ham oni til?

Kun vasfini qilmoq oshkoro,
Xuffosh tiliga qayda yoro.

Har nechaki chekti tilni savsan,
Gul vasfida keldi lolu alkan.

Har necha bu nav'dur nazirim,
Yo'q bir necha nuktadin guzirim:

Ey kishvari husn podshohi,
Husn ahli bu kishvaring sipohi.

Ey nozu karashma bog'ida vard,
Ne vard, bahori nozparvard.

Ey lutf jahonining bahori,
Yuzung bu bahor lolazori.

Bo'lg'onda sahar yeli gulafshon,
Zulfingnimu aylamas parishon?

Mashshota qilurda vusmani pok,
Qoshingnimu aylamas girehnok?

Sarmast ko'zungki erdi bemor,
Sog' o'lmog'i bo'ldimu padidor?

Ruxsoring o'tida xoli hindu,
O'zidek ulusni kuydururmu?

Gulbarg uza sunbulung tushub hech,
Qil yanglig' ururmu o't uza pech.

Yuzung xayiyu soching tanobi,
Bormu ul ikovning obu tobi.

Og'zingki adamda bor edi gum,
Aylarmu ayon ani takallum.

Qadding qilibon havoyi raftor,
Aylarmu jahon elin giriftor?

Noz uyqusidin ocharmusen ko'z,
Yuz noz ila elga dermusen so'z?

Ko'yungdaki yo'q mening kibi xas,
Xasdin dag'i qadr ichinda vopas.

Bu ermish irodai Ilohi
Kim, sirrini bilmas el kamohi

Kim, ko'zki o'yulg'ay erdi, ey kosh,
Ne ko'zki, kesilgay erdi bu bosh.

Ul orazi dilrabog'a tushgay,
Jon birla ko'ngul balog'a tushgay.

Fikr etsam edi bu nav' o'zumni,
Ko'r etgay edim iki ko'zumni.

Men kim edimu bu dardi jovid,
Zarra boshida havoi xurshed.

Bexost yuzunga bir nigohim
Tushganga mening nedur gunohim

Kim, muncha kelib balo boshimg'a,
Yuz dardu balo qaro boshimg'a.

Devona bo'lub chiqib jahondin,
Ovora diyoru xonumondin.

Har kun vatanim bir o'zga vodi,
Har tun yana bir daman savodi.

Qum nat'i bo'lub mening sauirim,
Kun qursi bo'lub mening fatirim.

Ot manga jibol qullasidin,
To'n manga samum hullasidin.

Gah yoru musohibim dadu dom,
Gah tutmay alar bila ham orom.

Dasht uzra chu vahshatim topib tul,
Ram topib vahsh, bal qochib g'ul.

Hayratda vuhush vahshatimdin,
Mehnatda tuyur mehnatimdin.

Anduhu balo gumondin ortuq,
Za'f onchaki, bo'lmas ondin ortuq.

Bir tavri adam bo'lub manga jism
Kim, anga vujud beribon ism.

Bu za'f bila chu po'ya qilib,
O'rgamchi tanobidin yiqilib.

Ko'ksumniki tig'i hajr etib chok,
Kirib hasharot ichimga bebok.

Ko'ksum ichida chibin solib sho'r,
Ko'zum uyida vatan qilib mo'r.

Bu nav' qotig'lig'u iriklik,
Yodingdin o'lub manga tiriklik.

Bu damki guharnisor xomang
Tahrir etibon yetishti nomang.

Alfozin o'qurda ruh toptim,
Har harfida yuz futuh toptim.

Lekin iki so'z edi muharrar
Kim, jonima soldi o't muqarrar.

Avvalki nazarga bo'ldi ma'lum,
Navfal ishi bo'lmish erdi marqum

Kim: «Tortib ikov sipohi xunrez,
Xaylim sari tig' chektingiz tez».

Alloh-Alloh, bu ne balodur,
Kim rishtani derki ajdahodur.

Pashsha kimu pillik xayoli,
Yo mo'rg'a sherlik majoli.

Bu mundoq edikim: ul sipahbad,
Yetganda manga sipah edi dad.

Bilgach g'ami notavonlig'imni,
Ishqing aro xastajonlig'imni.

Bo'lmish nafase qoshimda sokin,
So'zlar dag'i demish ulcha mumkin.

Men bir dam o'zumdamen, dame yo'q,
Mundin ajab elga olame yo'q.

So'z ichra chu ko'rdum iztirobin,
Bilmon ne dedim aning javobin.

Ul oldi meniyu uyga ketti,
Ul yerga yetishti ishki yetti.

Chun kinavu qatlin angladim rost,
Qildim neki mumkin erdi darxost

Kim, qinig'a soldi xanjari kin,
Tutti yonibon uyida taskin.

Bo'lg'onda fusun qilurg'a hamdam,
Uylanmak ishin dedi ekin ham.

Ne angladim aylagan xitobin,
Ne oniki, ne dedim javobin.

Ko'nglumdin o'lub ham erdi barbod,
Nomang o'qug'ondin ayladim yod.

Qilmoq manga mundoq ishni mansub,
Tutg'aymu muruvvat ahli mahsub?

Men muncha balo chekib vafoda,
Sen bo'yla xayolu muddaoda.

Nekim bitiding nechuk qilay rad,
Ne qilsa qilur kim o'lsa bexud.

G'avg'oyi junung'a mubtalomen,
Boshtin-ayog'img'acha xatomen.

Nomangg'a fido ko'ngul, ko'zum ham,
Lekin sanga bor bir so'zum ham.

Navfal so'zikim qilib eding zabt,
Mendin emas erdi voqe' ul xabt.

Ul ishqu junundin o'ldi hodis,
Sen ishq bila junung'a bois.

Uylanmak ishiki nisbat etding,
*Bizga o'z ishingni tuhmat etding*

Kim, Ibni Salom etib xayoling,
Balkim tama' aylabon visoling.

Ko'nglini, atong qilib tarozi,
Bo'lmish ne ul istaganga rozi.

Sen rozi erur-emasni bilmon,
Bilmas nima tuhmatini qilmon.

Hay, hay, ne fasonalar bo'lur bu,
Xorij ne taronalar bo'lur bu?

Go'yo savdo yo'lumni urdi,
Hushumni junun yeli sovurdi.

Chun so'zda shuur emas shiorim,
Yo'q harza demakda ixtiyorim.

Devonamen, ey pari sifat hur,
Ma'zurdur ulki tutsa ma'zur.

Bo'ldum chu sening g'amingda nobud,
Nobudg'a nukta qayda mavjud?

Yo'qning neki so'z bo'lur xitobi,
Tutmoq kerak oni yo'q hisobi.

Yo'qluq manga gar urubturur yo'l,
Sen bor bo'lu bu yo'qqa yor o'l.

Iqbol ila baxt yoring o'lsun,
Jonlar naqdi nisoring o'lsun».

Maktub o'qug'uncha sho'xi marg'ub,
Ko'p topti shikan nechukki maktub.

Har bir so'zi ichra fikr etib kech,
Ko'p urdi o'ziga nomadek pech.

Insofg'a chunki daxl berdi,
O'z so'zlarining javobi erdi.

O'z nomasidin bo'lub mushavvash,
Bu noma zamirini qilib xush.

Ta'viz etib ul savodi mavzun,
Oning bitigin nechukki Majnun.

Ey qosidi nomabar xabar ne,
Degil sanga ravshan o'lsa harne.

Bir so'z ila dardima davo ber,
Nomang bor esa, chiqor mango ber!

## XXVIII

*Majnunning atosi devboddek dasht atrofig'a evrulub o'z devonanihodin sargashtalikda topmog'i va junun dashti qaroqchilari har dam aning hushi korvoni xaylin savdo sipohig'a asir etgondin g'arib holot mulohaza qilg'oni va nasoyih hush dorusi bila ani lahzaye o'ziga kelturgoni va o'zi bila uyiga yetkurgoni*

Bu nomani ulki qildi marqum,
Afsonani bo'yla etti ma'lum

Kim, telbai benavo atosi,
Yuz g'ussag'a mubtalo anosi.

Chun muddati o'g'lidin edi fard,
Ko'nglini jarohat aylabon dard.

G'olib bo'lub anga ishtiyoqi,
Sahro sori tushti ittifoqi

Kim, topsa fig'onu zor qilg'ay,
Shoyadki ichiga kor qilg'ay.

Afg'onig'a mulhaq aylabon pand,
Shoyad ani aylagay zabonband.

Yuz nuktaga tilni qoyil etgay,
Shoyad ani uyga moyil etgay.

Ruhin qilib ul umed toza,
Har sori surar edi jamoza.

Chun necha kun ul talabda chopti,
Oxir ani bir buzug'da topti.

Xushroq buzug' anga xonumondin,
Lekin o'zi ko'p buzug'roq ondin.

Oshuftalig'i gumondin ortug',
Ne kelsa gumong'a ondin ortug'.

Gahi tutub o'lturur edi mo'r,
Gah tufroq ila yasar edi go'r.

Gah shug'li kesak toshurga ta'jil,
Yasar edi ul kesak bila mil.

Gah sochar edi boshig'a tufrog',
Gah tish bila olur edi tirnog'.

Gah tomg'a qo'pub minar edi chust,
Har sori ayog'larin etib rust.

Chimdir edi englarini har dam,
Chaynar edi yenglarini har dam.

Gah chug'z bila navoda hamdard,
Gah bum yuzidin oritib gard.

Ham chug'z qo'nub qo'lig'a gustox,
Ham bum boshig'a surtubon shox.

Tom uzra ne xatki cheksa nogoh,
Ul xat kelib ixtiyorsiz «oh».

Boshig'aki urdi zaxm gardun,
Boshi tukidin adadda afzun.

Qonlig' ko'zida tikan bila cho'p,
Kirpiklaridin hisob aro ko'p.

Ko'rgach atosi bu nav' holot,
Hayrat ani qildi o'rnida mot.

Dediki: «Nedin, misol ekin bu,
Subhonalloh, ne hol ekin bu?

Kim ko'rdi bu nav' odamizod
Kim, bermagay o'yla odami yod».

Har nechaki sa'b edi bu surat,
Gom urdi aning sori zarurat.

Ko'rgach atosin kanora tutti,
Go'yo atolig' haqin unutti.

Yig'lab atosi yaqo qilib chok,
Bunyod etti hazinu g'amnok:

«K-ey yuz yaralig' bog'irg'a pora,
Mendin nega aylading kanora».

Majnun atosi ekanni bildi,
Oh urdiyu ollig'a yiqildi.

Boshin ko'tarib quchub atosi,
Jonin tilab aylamak fidosi.

Chirmashtilar o'yla chustu mahkam
Kim, jins iki harf o'lsa mudg'am.

Bir lahza yig'idin erdi oshub,
Hijron achig'idin erdi oshub.

Oshublari chu topti taskin,
Bunyod etib ul zaifi miskin.

Dedikim: «Ayo ramida farzand!
Payvand bag'irg'a, balki parkand.

Ko'ksim yarasini so'kma muncha,
Bag'rim qonini to'kma muncha.

Sening taning o'lsa yora g'amdin,
Mening jigarim bo'lur alamdin.

Bir dam jigarimg'a qilma kovish,
Ko'rgilki ne nav' etar tarovish.

Ul lahzaki yo'q edi nishoning,
Qonim aro muzmar erdi qoning.

Aylab tilaringni muddaolar,
Sadaqa beribu qilib duolar.

Och to'yg'urubon yalangni yopdim,
O'ldum deganimda seni topdim.

Uch-to'rt yoshingg'a tegru payvast,
G'am qolmadi bermagan manga dast.

Sen qatrai sutdin olg'ucha kom,
Yuz qatrai qon qilib men oshom.

Aylab toboningni chun tikan resh,
Mening jigarimga sanchilib nesh.

To ilmu adabni kom qilding,
Maktab tarafi xirom qilding.

G'ofil bo'lmay ishingda g'amdin,
Borur-kelurungda har qadamdin

Kim, fazlu kamol yoring o'lg'ay,
Ilmu hunar ixtiyoring o'lg'ay.

Qilg'onda tanim rahil yodin,
Yetsa manga charxi bevafodin.

Ul ishki ato-anomg'a yetti,
Bir-bir andoqki barcha ketti.

Sen bo'lg'asen ul zamon qoshimda,
Gahi oyog'imda, gah boshimda.

Ruh etgan ila tanimni mahjur,
Chun sham'i hayotim o'lsa benur.

Rishta kibi pechu tobing o'lg'ay,
Parvonadek iztirobing o'lg'ay.

Sen umrg'a bo'lg'asen vasilam,
Sendin yorug'ay yana qabilam.

Gar nuridan o'lsa sham' mahjur,
Mash'al solg'ay qabilag'a nur.

Gum bo'lmag'ay el ichindin otim,
Begonag'a qolmag'ay jihotim.

Yiqqon neki maxzani hisori,
Bo'lg'ay naqdim qo'lida bori.

Yel hajlama solmag'ay guzar tez,
Kimsa hashamim sori nazar tez.

Ruhum bo'lubon xalaf bila shod,
Qolg'ay bori qavmu xaylim obod.

Emdiki bu ish qoshimg'a keldi,
Har neki dedim boshimg'a keldi.

Subhimg'a yetishti shomi mehnat,
Shomimg'a yuz urdi subhi rihlat.

Tush-tushdin ichimga qo'ydi yuz g'am,
Bu bir g'amu sendin o'ldi yuz g'am.

Sham'img'aki zulmat o'ldi hodis,
Ohing bo'lub o'chmagiga — bois.

Jon qushi tilab ucharni har dam,
Faryoding anga yana berib ram.

Ishq ichra tusharga joni zoring,
Bildukki yo'q erdi ixtiyoring.

Har amrki bo'lsa g'oyati bor,
Har mahlakaning nihoyati bor.

Ishq ahli jahonda ko'rmadukmu?
Bu vodi aro yugurmadukmu?

Bo'lmoq bu sifat bir ishda mag'lub.
Ahli xirad ollida emas xo'b.

O't ichraki tushti benavoye,
Chiqti agar urdi dastu poye.

Tolpinsa chiqar g'ariq yumkin,
Tolpinmasa o'lmayin ne mumkin.

Sen ham bu baloda qolma mundoq,
Bir yo'li o'zungni solma mundoq.

Tushsa qadahi bulur aro mo'r,
Tadbir kerak chiqorg'a, yo'q zo'r.

Har dardki Haq kishiga berdi,
Ham Haqdin aning davosi erdi.

Haqkim, sanga soldi bu baloni,
Ojiz emas etgali davoni.

Bu dag'dag'adin kanora ista,
Har fikr ila o'lsa chora ista.

Bir yo'li agar gumon emastur,
Tadrij ila ham yomon emastur.

Tadrij ila tifl o'lur xiradmand,
Sokinlik ila qamish bo'lur qand.

Yuz yil kishi umr agar tilar bil
Kim, sabr kerakdur anga yuz yil

Kim, etsa manora uchi voya,
Birdur chiqaru tusharda poya.

Chiqmoqlig'ida agar kerak mahl,
Lekin tushari base erur sahl.

Sen dog'i bu yergakim yetibsen,
Tadrij ila yo'lni qat' etibsen.

Yonmoqqa ham o'ldung ersa moyil,
Kelganchadurur yo'lungda manzil.

Yon emdiki raxna basta ermas,
Mundoq safaring xujasta ermas.

Men bo'yla hazinu zor sensiz.
Anong dag'i beqaror sensiz.

Oqshomdin tongg'a joni mahzun,
Tongdin oqshomg'a ashki gulgun.

«O'g'lum» deru ul sifat chekar voy
Kim, charx o'qining qadin qilur yoy.

«Bo'tam» debon aylar ul sifat pech
Kim, qolmas ruhidin asar hech.

Yig'lab urar o'yla tosh uza bosh
Kim, qolur alamda boshidin tosh.

Bu o't chu dimog'in etti mahrur,
Oq sochi sochar yuziga kofur.

Bilmish chekaringni ko'hi anduh,
Anduhi bo'lubdur o'ylakim ko'h.

Tufroqqa yiqilmog'ing chu bilmish,
Tufroq uza ul dag'i yiqilmish.

Sensiz yerur o'yla dardu g'amlik
Kim, qolmishdur bir-ikki damliq.

Men bo'ylavu ul zaif bo'yla,
Kel ikkalamizga chora o'yla!

Ummedi hayotimiz ketibdur,
Ohangi rahilimiz yetibdur.

Begonani uy sori yovutma,
O'mungki qiziqdurur sovutma.

Biz ikki sening g'amingdin o'lsak,
Sen o'lmayu motamingdin o'lsak.

Bu ishta Haq aylasa xitobing,
Fikr etki, ne bo'lg'usi javobing?»

Surdi chu atosi bo'yla afsun,
Yig'lab oyog'iga tushti Majnun.

Kirpik bilan chun yo'lin supurdi,
Posuxda bu nav' nukta surdi.

«K-ey xayling eshigi qiblagohim,
Darding o'tini yorutqay ohim.

Har choraki sen qilib taxayyul,
Ko'nglum o'ti xirmanin qilib kul,

Har sabrki sen topib nihoni,
Ashkim seli oqizib oni.

Bu necha takallumiki surdung,
Kuygan ko'ngul o'tig'a su urdung.

Yo'q-yo'qki, qo'yarg'a dog' uza dog',
O't yoqdingu quyding ustiga yog'.

Nutqung neki ayladi raqamzad,
Ayturg'a javob yo'q manga had.

Hukmung manga orzuyi jondur,
Boshimg'a bu hukm ham ravondur.

Ollingda ne so'z de olg'amen cho'q,
Gar bo'lsa javobim ul dag'i yo'q.

Lekin sanga bu emas nihoni
Kim, bo'yla qazoyi osmoni

Kim, tori o'lub bu notavong'a,
Rasvo qildi bori jahong'a.

Bu nav' balo bo'lurg'a jori,
Bo'lmas kishining o'z ixtiyori.

Ishq o'tiki bir sharora ondin,
To'fon qo'porur bori jahondin.

Yuz shu'lani maskanimg'a urdi,
Ming barqni xirmanimg'a urdi.

Xirman sari tushsa bir sharora,
Kuymakdin emastur anga chora.

Ming barq tushursa ishqi bebok,
Netgay aning o'trusida xoshok.

Ne buyrug'ung o'lsa so'z demasmen,
Majnun men, lek Qays emasmen.

Sarveki, sen aylading taammul,
Xas bo'ldi-yu, xas bu dam erur kul.

Bu kulga magarki girdbodi,
Bergay yana sarvdek savodi.

Yetgandaki aylading nazora,
Ko'rdungki meni siyahsitora.

Yo'q mayli sukunu azmi raftor,
Ne mehnat aro edim giriftor.

Qochmoqlig'im erdi tonimasdin,
Balkim toniringg'a arzimasdin.

Dad har sori ketsa ketmak o'lmas,
Nasnosni odam etmak o'lmas.

Bo'lmog'lig' iting erur murodim,
Yo'q itcha o'zumga e'timodim.

It kimsaga bevafolig' etmas,
Boshin olib o'zga sori ketmas.

Men iyasiga uzr qo'lg'on itmen,
Bu dashtda telba bo'lg'on itmen.

Mumkin esa telba it oyilmoq,
Yoxud anga e'timod qilmoq.

Sen dog'i meni xiradnihod et,
Har ishtaki qilsam e'timod et.

Uzrumni qoshingda qo'ldum oxir,
Har ishta maof bo'ldum oxir».

Chun etti uzrining tamomin,
Tez urdi jamoza sori gomin.

Yeshti rasani jihozidin chust,
O'z bo'ynig'a bog'ladi ani rust.

Topshurdi rasan boshin atog'a,
Dedi: «Ne desang bu mubtalog'a,

Itmen iligingda bo'yni bog'liq»,
Deb qildi o'zini to'rt ayog'liq.

Yeshti ato bo'ynidin rasanni,
Azm etti havo qilib vatanni.

To tutti junun yo'lin Navoiy
Kim bo'ldi vatang'a rahnamoyi?!

Majnundek atosi dog'i yo'qtur,
Maskang'a havosi dog'i yo'qtur.

## XXIX

*Navfalning Majnun qabilasi mehmonlig'idin uyiga borg'och, Majnun atosig'a mizbonliq qilg'oni va payvand rishtasi oralarida mahkam bo'lub, mehmon uyiga kelguncha Majnun biyobong'a azm qilib, Layli shubonig'a yo'luqqoni va shubon itidek loba qilib, shubon ani qo'ylar arosida yashurg'oni va Laylini ko'rgach qurbon qo'yi bila Xo'tan jayranining yiqilmog'i va har qaysini bir vasila bila o'z qabilalarig'a eltmoqlari*

So'z noqasining rahilko'shi
Bu nav' chekar hudi xurushi

Kim, chun hashamig'a keldi Majnun
Shod o'ldi alarki erdi mahzun.

Ham qo'ydi atosi notavonliq,
Ham bo'ldi anosi toza jonliq.

Kiydurdilar anga xazzu debo,
Xil'atlari barcha chustu zebo.

Har sori yetishti bu hikoyat
Kim, «Hush anga aylamish siroyat».

El ko'nglida bu xayol pishti,
Navfalg'a dag'i xabar yetishti.

Ul xud yeb aning g'amin hamesha,
Zikrin qilib erdi virdu pesha.

Ko'ngliga xayolidin tafakkur,
Jonig'a visolidin tahayyur.

Bu so'zni eshitgach o'ldi xushdil,
Borib ko'rariga bo'ldi moyil.

Otlandiyu surdi ul taraf ot,
Majnun eli ham xabar topib bot.

Soz aylab asosi mehmoni,
Xushdilliq ila tushurub oni.

Majnun bila ul sipahbadi chust,
Yuz mehr bila quchushtilar rust.

Oqshomg'acha komronlig' aylab,
Bu xayl anga mizbonlig' aylab.

Ul xud bo'lubon bu ishga xushhol,
Majnun o'z ishiga qolibon lol.

Chun Navfali mehr yuz yoshurdi,
Majnuni falak yoshin oshurdi.

Rahto'sha kulicha yoydi kavkab,
Navfal dag'i yo'lg'a soldi markab.

Borur edi barcha yo'l aro shod,
Majnun qolibon uy ichra noshod.

Lekin atosig'a yuzlanib kom
Kim, Navfal aning sori qo'yub gom.

Ham ayladi shodu xurram oni,
Ham xayl ichida mukarram oni.

Ko'ngliga tushub bu so'zki Navfal,
Majnunni chu ko'rmish erdi avval.

Layli eli birla harb etib big'
Kim, chekti aning ishi uchun tig'.

Majnun g'amini chu yer ekandur,
Payvand so'zin dag'i degandur.

Shak yo'qki, erur bu ishga moyil
Kim, qildi bizing hashamni manzil.

Yo‘qsa Majnung‘a yo‘qtur ul yo‘l
Kim, kelgay ani ko‘rar uchun ul.

Emdi budurur adab manga ham
Kim, hay yelini qilib faroham.

Oning sari xizmat etgabiz fosh
Kim, bo‘lg‘ay aning ishiga podosh.

Topsaq yana lutf ila madoro,
Ul so‘zni ham etsak oshkoro.

Rozi esa baxtdin quvonsoq,
Yo‘q desa qabila sori yonsoq.

Istatti hasham ulug‘larin bot,
Arz etti alarg‘a bu maqolot.

Borisig‘a dilpazir tushti,
Qilmoqlig‘i noguzir tushti.

Majnun ishi chunki erdi matlub,
Oning boruri ko‘runmadi xo‘b.

Har neki kerak qilib muhayyo,
Yorim kecha o‘ylakim Surayyo.

Jam’ o‘lubon aylabon bu tadbir,
Qildilar o‘shul guruhi shabgir.

Bu gom aro yuz fasona boshlab,
Har birki tugandi yona boshlab.

Borur edilar debon bu so‘zni,
Bu so‘z bila xushdil aylab o‘zni.

To dashtni oncha qildilar tay
Kim, Navfal uyig‘a qo‘ydilar pay.

Ul ham qilib ulcha sharti ikrom,
Manzilda berib alarg‘a orom.

Qildi tarabu nishot oncha,
Ul xayl ila inbisot oncha.

Kim bori ko‘rub mahalni qobil,
Bo‘ldilar o‘shul g‘arazg‘a qoyil.

Navfalga g‘araz chu bo‘ldi masmu’,
Ko‘ngliga bu nukta keldi matbu’.

Dediki: «Bu so‘z deyilmish erdi,
Majnung‘a bu g‘am yeyilmish erdi.

Qildim chu qabul anga raqamzad,
Emdi dag'i qilmog'umdurur rad.

Siz emdi qo'yung hasham sori gom,
Men sur ishini qilay saranjom.

Sizga dag'i ulcha dastrasdur,
Ortuq manga orzu emasdur.

Soz aylab eting buyon azimat
Kim, fursat erur base g'animat.

To o'ylaki bo'lsa shart payvand,
Majnunni qilay o'zumga farzand».

Miodi nikoh topti ta'yin,
Ul xaylg'a yonmoq o'ldi oyin.

Shod uy sari bo'ldilar ravona,
Bilmayki ne fe'l etib zamona.

Ul tunki alarg'a qolmay orom,
Navfal sari urmish erdilar gom.

Majnunki uy ichra qoldi diltang,
Ko'zdin to'kar erdi ashki gulrang.

Chun qo'ymadi hajr o'ti qarorin,
Ishq ilgidin oldi ixtiyorin.

Shavq o'ti chekib zabona chiqti,
Uydin yana bexudona chiqti.

Dasht uzra yugurdi besaru poy,
Gah tortib huyu, gah chekib voy.

Yoy erdi qaddi-yu, novak ohi,
Gardunni qilib nishonagohi.

Bu yoyig'a chun qurar edi o'q,
Gardun ko'ziga urar edi o'q.

Oyini havolanib taku dav,
Ul nav'ki mehri osmonrav.

Eltur edi yor mehri oni,
Bosh urg'ucha mehri osmoni.

Chun Jadyin sog'di charx zoli,
Sut qatralarin oritti holi.

Ul sut bila san'at aylabon zol,
Ko'rguzdi panir qursi filhol.

Ollig‘a yetishti bir suruk qo‘y,
Cho‘poni ko‘rundi oshnoro‘y.

Majnunni dag‘i shubon chu ko‘rdi,
Ahvolini lutf birla so‘rdi.

Majnun dedi: «Ey yuzi humoyun,
Qayda seni ko‘rmish erdi Majnun

Kim, tal’ating oshno ko‘rundi,
Dardig‘a so‘zung davo ko‘rundi.

Sen ham anga aylading navozish,
Ul dog‘i navozishingg‘a nozish».

Cho‘pon qo‘yubon ayog‘ig‘a bosh,
Bu nav’ takallum ayladi fosh.

Kim, «Menkim ishim erur shubonliq,
Qo‘y birla qo‘zig‘a mehribonliq.

Tilsiz gala hamzabonidurmen,
Layli qo‘yining shubonidurmen.

Seni ko‘rub erdim ul hashamda,
Maktabda sabaq o‘qur alamda.

Ishqing alamin dag‘i bilurmen,
Har chora qilay desam qilurmen».

Majnun tobonig‘a qo‘ydi boshin,
Na’l etti o‘tuklarig‘a qoshin.

Dediki: «Ayo daming ravonbaxsh,
Nutqung o‘lgan tanimg‘a jonbaxsh.

Isodek o‘lukni tirguzursen,
Xush mo‘jizadurki ko‘rguzursen.

Yo‘q-yo‘qki, shubonlik ichra Muso,
Ilgingda aso ham ajdaroso.

Muso neki, Xizri rohim o‘ldung,
G‘am zulmatida panohim o‘ldung.

Yetkur manga obi zindagoniy,
Ya’niki, ko‘ray yiroqdin oni

Kim, hajrida xastajonmen asru,
Rahm aylaki notavonmen asru».

Cho‘pon dedi: «Ey xujasta sohib,
Oqshomg‘acha bo‘l manga musohib.

Chora tarafi nazora aylay,
Birnav' ishingga chora aylay».

Majnun chekibon duosig'a til,
Bo'ldi anga ul kun o'ylakim yil.

Mag'rib sari mehr aylagach ro'y,
Surdi cho'pon hasham sari qo'y.

Bir qo'y terisin chiqordi filhol,
Majnung'a dediki: «Egninga sol.

Qo'ydek bu terini xil'at ayla,
Boshdin-ayog'ingg'a kisvat ayla.

Qaddingni g'anam ichinda xam qil.
Oshiq esang oni mug'tanam bil

Kim, kelgusidur buti parichehr,
Andoqki Hamal fazosig'a mehr.

Qizlar bila o'ynayu talosho,
Qo'y sog'mog'in etgali tamosho.

Yetganda boshingg'a sen bilursen,
Ne nav' nazorakim qilursen».

Majnun yopinib terini mahkam,
Qo'ylar aro aylabon qadin xam.

Borur edi to'rt ayog'lanib tez,
To qildi zamona fitnaangez.

Qo'ylar chu qabilag'a yovushti,
Qizlarg'a xirom jo'shi tushti.

Anjum kibi chiqtilar shitobon,
Layli ul aroda mohi tobon.

Chun ishq aro ko'p bo'lub maloli,
Oshuftavu tiyra zulfu xoli.

Hijron o'tidin uzorida tob,
Gulbargi sirishk birla serob.

Gisuki bo'lub yo'lig'a jorub,
Olamg'a sochib g'uboru oshub.

Fitnaki ko'ziga surma tortib,
Jon naqdin olurg'a ko'z qarortib.

Mujgoniki qatl aylab ohang,
Yuz shu'lasi dudidin tutub zang.

O'tlug' yuzikim bo'lub dilafro'z.
Majnunkushu balki nuktadonso'z.

Bu nav' jamol ila yetishti,
Yuz g'anju dalol ila yetishti.

Majnung'a ko'rungach ul parizod,
Oyini hayoti bo'ldi barbod.

Bir ohi falakshikof chekti
Kim, ko'kni anga g'ilof chekti.

Qo'y ichra yiqildi zoru bedil,
Qo'ydekki qilurlar oni bismil.

Ul nolaki chekti bemadoro,
Qo'ylarg'a ram o'ldi oshkoro.

Butrashti chu har birisi bir yon,
Qoldi orada g'arib giryon.

Layli ichin o'rtab o'tlug' ohi,
Keldi bilayin debon kamohi.

Boqsa yotur erdi yer uza po'st,
Ul po'st aro nihon bo'lub do'st.

Baskim g'am o'ti tanin qarortib,
Ul mushk o'ziga nofa tortib.

Mushkin ko'runib tani nizori,
Layli sochining nechukki tori.

Gulruxg'a chu bo'ldi qissa ma'lum,
Oh urdiyu hushi bo'ldi ma'dum.

Yor uzra yiqildi sarvqad hur,
Tufroq uza tushti go'iyo nur.

Ishq ichra tani nizor birla,
Hamxobalig' etti yor birla.

Oshiqki erur ishida sodiq,
Ma'shuq bo'lur boshida oshiq.

Qizlar bo'lubon ul ishdin ogoh
Kim, bo'yla yiqildi ikki dilxoh.

Gulruxni ko'tardilar hamul dam,
Vasl o'lmay alarg'a hushsiz ham.

Azm aylab o'kush fasona birla,
Ul amrda yuz bahona birla.

Sahroda qolib g'aribu bexesh,
Hayratda shuboni choraandesh.

Kim topsa xabar qabila ahli,
Bir dam yo'q anga hayot mahli.

Mundoqda iki jamozaliq tez,
Yettilar etib jamozalar xez.

Bu holat ichinda topqoch oni,
Bir noqa cho'kurdilar ravoni.

Noqa uza oni qo'ydilar chust,
Ilgin, ayog'ini tongdilar rust.

Voqif bo'lmay qabilada el,
Azm o'ldi alarg'a o'ylakim yel.

Mundoq dedi roviyi fasona
Kim, kelgach atosi uyga yona.

Bildiki ketibdur ul hamul shom,
Ko'p yig'ladi uyda tutmay orom.

Yig'lay-yig'lay izin irishti,
Ul yerda yetishtikim yetishti.

Bog'lab teva uzra chunki topib,
Kelturdi uyiga tegru chopib,

Yetkurguncha hashamg'a oni,
Yuz qatla labig'a yetti joni.

Chun yetti qabilag'a yobondin,
Yod etmadi qo'y bila shubondin.

Ey vodiyi Ayman ichra qo'ychi,
Itmen sanga o'z qoshingda qo'ychi!

Shug'lung bila boshladim yo'lumni,
Tut lutf ila sen dag'i qo'lumni.

## XXX

*Majnun atosi o'g'lini ko'p nasihatlar bila Navfal hashamig'a olib borg'oni va Navfal sur asbobini surur bila chiqarg'oni va tazvij rishtasi aqdi tuzulgoni va ul girih mahkam bo'lmasdan burun uzulgoni va bir oshiq ma'shuqi vaslidin kom topqoni va yana bir oshiq ma'shuqi vaslin tilay gom urg'oni*

Mashshotaki so'z durini terdi,
Bu bikrg'a bo'yla jilva berdi

Kim, uyga chu keldi zori shaydo,
Mag'zi aro bo'ldi hush paydo.

Yig'lab atosi qilib shikoyat,
Etib yana pandi benihoyat.

Ul so'z demayin malolatidin,
Boqmay atog'a xijolatidin.

Fahm o'lg'och atosining maloli,
Tufrog' etib ani infioli.

Yuz yerga qo'yub tutub qulog'in,
Ko'p o'pti atosining ayog'in.

Dediki: «Kechur gunohim oxir
Kim, lutfung erur panohim oxir».

Ko'rgach ato ajz e'tirofi,
Dedi: «Bu ishinggadur talofi.

Qilg'on boridin ruju' qilsang,
Ne ishga desam shuru' qilsang.

Mendin tilasang rizo qabul et.
Ne shar' etar iqtizo qabul et».

Majnunki futuvvat ahli erdi,
Ihsonu muruvvat ahli erdi.

Hush o'lsa dimog'i ichra sokin,
Tarki adab ermas erdi mumkin.

Odobi hidoyat ahli yanglig',
Oyini valoyat ahli yanglig'.

Andoqki tilab Xudo rizosin,
Andin so'ng ato-ano rizosin.

Dedi: «Sanga har nekim rizodur,
Qilmog'lig' ani manga sazodur.

Hukm etki ne nav' etay shiorim,
Etmakda ani ne ixtiyorim?»

Bo'ldi atosi bu nuktadin shod,
Navfal ishidin so'z etti bunyod

Kim, Navfalkim Arabdadur toq,
Yo'q-yo'q, ne Arabki, toqi ofoq.

Ko'p bo'ldi sening uchun alamsanj,
Ko'ngliga ishingda yetti ko'p ranj.

Chunkim yo'q edi azalda taqdir,
Topmadi ishing butarga tadbir.

Emgaklari bo'ynunga erur qarz,
Uzrin qo'lmoq sanga erur farz.

Emdi budurur aning rizosi,
Ham xasta atongning iltimosi

Kim zohir etib tariqi payvand,
Qilsoq anga dog'i seni farzand.

Bir yotlig'i bor emish parivash,
Boshtin-ayog'i latifu dilkash.

Iffat haramida ul jamila,
Savdosida zor yuz qabila.

Vaslin tilar elga xud adad yo'q,
Ayturg'a anga valek had yo'q.

Bu ish biladur manga mubohot,
Ta'xirda keldi biymi ofot.

Mendin tilasang rizo, rizo ber,
Bu qissa rizosini mango ber!»

Majnun tilin andoq ayladi band
Kim, bo'ldi rizosi birla xursand.

Xushvaqt o'lubon qo'pub tarabnok,
Indatti qabila ahlini pok.

Har neki kerak ul ish yarog'i,
Omoda qilib ziyoda dog'i.

Majnunni yasab libos birla,
Tun-kun kibi kishu os birla.

Hech ish bila favt qilmay avqot,
Navfal sori azm qildilar bot.

Ul ham chu eshitti mojaroni.
Jam' ayladi xeshu aqraboni.

Jashn anjumanin azim qurdi,
Ul xaylni bazm aro tushurdi.

Oyini tarabg'a qo'ydilar yuz,
Ichku edi necha kecha-kunduz.

Chun bo'ldi tarab ishiga anjom,
Bir dam ko'tarildi bazmdin jom.

Ko'p ziynatu zeb etib ikovni,
Gulchehra kelin bila kuyovni.

Qizni asrab hijob ichinda,
Oydek to'quz niqob ichinda.

Bazm ichra kuyovga qo'ydurub gom,
Berdilar el o'rtasida orom.

O'lturdi xatibi Iso e'joz,
Haq hamdu sanosin aylab og'oz.

Oy birla quyoshni bog'ladi aqd,
Boshi uza sochtilar base naqd.

Chun mehr kelin kibi yoshundi,
Tun yerga kuyov kibi yukundi.

Gardun ko'rubon bu ish muvofiq,
Kelturdi to'quz tabaqda sochiq.

Ul uygaki urmish erdilar taxt,
Taxt ustida solmish erdilar raxt,

Boshladilar ul ikkovni xandon,
Yo'q kulgu vale alarg'a chandon.

Majnunni qarin qilib parig'a,
Topshurdilar oyni Mushtarig'a.

Uy girdidin elni surdi Navfal
Kim, qolmadi anda elga madxal.

Ul tegrada jam' yo jarida,
Alqissa, yo'q erdi ofarida.

Bir pos chu tundin o'tti ul xayl,
Tushluq-tushi qildi uyqug'a mayl.

Navfal yiroq o'lturub ichib mul,
Har dam qilur erdi bir taxayyul.

Savdosi bu yo'lg'a tutti oni
Kim, uy yonig'a kelib nihoni.

Sokin qilib uy kizini pora,
Ul furjadin ayladi nazora.

Ko'rdi yeridin qizinki qo'pti,
Majnun qoshig'a kelib yer o'pti.

Bunyod ettiki: «Ey yagona,
Ishq ichra yagonai zamona.

Ham mehri safo yuzungda toli',
Ham nuri vafo engingda lomi'.

Bu nukta erur qoshimda ravshan,
El ollida ham erur muayyan

Kim, Layli ishida notavonsen,
Ishqida jahong'a dostonsen.

Ko'nglungdur aning g'amida mahkam
Kim, ishqi erur sanga musallam.

Ko'nglung o'tidin sovutmog'ungdur,
Ul borida yor tutmog'ungdur.

Ikkimiz atosining rizosi,
Solmish sanga bu ish ibtilosi.

Chun kishvari ishqning shahisen,
Ishq ahli o'tining ogahisen.

Bordur manga dog'i dardmande,
Ishqim rasanig'a poybande.

Dardim o'ti ichra tobi oning,
Men dog'i kelib xarobi oning.

Lekin ikimiz o'ti nihoni,
Ne meni ulus bilib, ne oni.

Fikr aylaki, ul asiri mahjur,
Fahm etsa sening bila manga sur.

Bu kecha aning ne holi bo'lg'ay?
Umri kunining zavoli bo'lg'ay!

Sirrimni sanga chu ayladim fosh.
Sendin manga budur emdi podosh

Kim, rozi bo'lub g'aromatimg'a,
Bo'ynungni qo'yub malomatimg'a.

Qilmay meni el aro fazihat,
Qo'psang dag'i aylasang azimat.

Har kimgaki bu fasona yetsa,
Ul xayl seni malomat etsa,

Men bo'lmasam el aro muotab,
Qilsang sen o'zungni-o'q muxotab.

Bu nav' muruvvat o'lsa sendin,
Izhori futuvvat o'lsa sendin.

Ummedim erurki qodiri pok,
Layliniki keldi nodiri pok.

O'z hifzi aro zimonda tutg'ay,
Har mahlakadin amonda tutg'ay.

Ham hajrida o'lmog'oy shikibing,
Ham vaslini aylagay nasibing».

Majnung'a yetib bu so'zdin ozor,
Ul xasta ishiga yig'ladi zor.

Dedikim: «Ayo ramidapayvand!
Bo'l ishqu muhabbatingg'a xursand.

Yoringg'a vafo shioring o'lsun
Kim, Tengri hamisha yoring o'lsun.

Men xud tushubon ichimga anduh
Qilg'um edi azmi vodiyu ko'h.

Ko'nglungni qilur uchun rioyat,
Oshuftazamir edim bag'oyat.

Bu lutfki sendin o'ldi zohir,
Uzrungni nechuk qo'lay men oxir?

Ketmakkaki jazm niyatim bor,
Ketsam sanga xud ne minnatim bor.

Men xud ketar erdim ushbu soat
Berding safarimg'a istitoat.

Minnat sanga yo'q, o'zumga qo'ydum,
Jon birla iki ko'zumga qo'ydum», —

Deb qo'pti anga duolar aylab,
Mundoq karamu atolar aylab.

Soz etti og'olig'u singillik,
Ko'p istadi singlidin bihillik.

Chiqti dag'i azmi po'ya etti.
G'am bodiyasig'a kirdi ketti.

Navfal ko'rubon bu turfa holat,
Qiz birla kuyov aro maqolat.

Qo'pti dog'i uyga tebradi dang,
May ichra kishi yegan kibi bang.

Ko'rgoniniki yod etib uyolib,
Ne asray olib, ne ayta olib.

Uyning yana sori qahru kinda,
Qiz oshiqi bor emish kaminda.

Ilgi aro dashnaye tutub tez
Kim, bo'lsa ul ikki ishratangez.

Ul ikkini ham halok qilg'ay,
O'z ko'ksini dog'i chok qilg'ay.

Pok erdi chu ishqi ichra ul zor,
Ishq ayladi anga o'tni gulzor.

Majnung'a tutub o'zini taslim,
Ko'p topti tariqi ishq ta'lim.

Tufrog'ig'a surtubon jabinlar,
Tavrig'a dedi ko'p ofarinlar.

Ham dilbaridin topib nishona,
Oyini vafoda g'oyibona.

Bexud qilibon bu holat oni,
Ul mehru muhabbati nihoni.

Chun shavqida toqati bo'lub toq,
Uy ichra kirib harifi mushtoq.

Yer ustida ayladi tanin past,
Tufroqqa jonni qildi hamdast.

Ma'shuq chu ko'rdi notavonin.
Yuz sa'y ila asradi fig'onin.

Mehr ila boshig'a soya soldi,
Boshini ko'tardi ko'nglin oldi.

Yillarki bu ishq aroda erdi,
Kundin-kunga ziyoda erdi.

Bermaydur edi ikovga payvast,
Bu tungicha vasl davlati dast.

Bir-biriga mehr etib padidor
Bo'ldilar ikovla masti didor.

Juz nafs murodikim yo'q erdi,
O'zga bori kom dast berdi.

Tong otg'ucha gungu lol edilar,
Sarmasti mayi visol edilar.

Chun tong qushi nola yod qildi
Oshiq dag'i xayrbod qildi.

Bosh oldiyu ketti vasldin shod,
Ma'shuqasi qoldi g'amdin ozod.

Chun subh arusining yuzida,
Ko'rguzdi sapidadam sapida.

Mashshotai charx tutti o'tru,
Kun chashmasidin yuziga ko'zgu.

Sur eli yuz urdi bomdodon,
Qiz birla kuyov qoshig'a shodon.

Ul uyda biri edi, ikov yo'q,
Qiz yolg'uz edi, vale kuyov yo'q.

To'ldi yana g'amdin ul arozi,
Majnun eli xud o'lumga rozi.

Navfal bilibonki nedur ahvol,
Ayturg'a vale tili bo'lub lol.

Majnun eliga base qo'lub uzr,
Aytur so'zi sarbasar bo'lub uzr

Kim: «Tengridin erdi bo'yla taqdir,
Nekim taqdir erur, ne tadbir!

Ne sizdin edi bu ish, ne bizdin,
Balkim ne o'g'uldinu ne qizdin.

Taqdirdin erdi bo'yla holat,
Shukr aylangu raf' eting malolat».

Bu uzr ila barchani uzotti,
Yondi o'ziyu uzoldi yotti.

Ul nav' nuhufta ranju temor,
Bistar uza jismin etti bemor.

Bemormen, ey tabibi hoziq,
Tashxising emas vale muvofiq.

Jonimni olur g'ami nihonim,
Daf' aylavu yo bag'ishla jonim.

## XXXI

*Falak zoli musha'bidlig'ining buqalamunlug'i Majnunni Navfal qizi visolig'a yetkurmasdin burun ayirg'ondek, Laylini dog'i Ibn Salom malolatidin salomat ayirib, hajr qaro tunida ikki nomurodni murodg'a*

*yetkurgoni va badansiz ruhni ruhsiz badang'a kivurgani va ruh bila badan vasli muyassar bo'lg'och tig'i firoq surgoni va ul suv bila bu visol o'tin o'churgoni*

Kilkiki bu safha qildi xorish,
Afsona bu nav' etar nigorish:

Kim, ul necha kunki charxi purfan
Kim, ko'proq anga fireb erur fan.

Hazl etti ne hazl, behayoliq,
Majnung'a buyurdi kadxudoliq.

Ham Ibni Salom ittifoqi,
Soz ayladi uylanur yaroqi.

Har neki kerak qilib murattab,
Layli hashamig'a surdi markab.

Chiqtilar alar dag'i topib kom,
Berdilar anga uy ichra orom.

Xaylini dag'i tushurdilar bot,
Bazm ichra qadah keturdilar bot.

Ul nav'ki rasm erur ziyofat,
Aylab anga dag'i ko'p izofat.

Aysh ayladilar necha tunu kun
Kim, ne kuni maysiz erdi, ne tun.

Chun bo'ldi mahalki, aqdi tazvij
Bergay bu nishot ishiga tarvij.

Bo'lmish edi soat ixtiyori,
Jam' o'ldi qabila ahli bori.

Til chekti xatibi harzapayvand
Aqd ichra kuyovni ayladi band.

Chun topti nikoh ishi saranjom,
Layli haramig'a urdilar gom

Kim, mayl etibon tuman jafog'a,
Bergaylar ul oyni ajdahog'a.

Yor ilgi chu ilgiga yovushti,
Misking'a g'arib qissa tushti.

Tab'i xafaqondin erdi ma'lul,
Ko'p bo'lsa edi qadahqa mashg'ul,

Andoq solur erdi jismig'a pech
Kim, kelmas edi anga nafas hech.

Ichti necha kun chu bemadoro,
Ul zahmati bo'ldi oshkoro.

Ul nav'ki tarki hush qildi,
O'lgan kishilar kibi yiqildi.

Ul bo'ldi hayotidan chu mahjur,
Motamg'a mubaddal o'ldi ul sur.

O'lgan sog'inib xaloyiq oni,
Bir uyga keturdilar ravoni.

G'avg'o bo'ldi kuyov boshig'a
Kim, kelmadi el kelin qoshig'a.

Bechora kelinni lol etib fikr,
Tovusi shikastabol etib fikr.

Ko'ngli aro erdi yuz tafakkur,
Ul bordiyu keldi ming tahayyur.

O'z qatlini aylamish edi tig',
Pinhon qilib erdi zahrliq tig'

Kim, xasm topar nafas anga kom,
O'lturgay o'zini komu nokom.

Ag'yordin o'zni ori etgay,
O'z yori vafosi birla ketgay.

Tig' o'ziga ixtiyor qildi,
Xasmi badanig'a kor qildi.

Ko'rguzdi bu tun falak nifoqi,
Ko'p amri g'arib ittifoqi.

Bu erdi biriki, ul iki fard
Kim, jonlari erdi dardparvard.

Bahri falak urdi ul sifat mavj
Kim, ayladi ikki fardni zavj.

Har birni yana birov bila juft,
Yetkurmadi hech dur aro suft.

Bir buki bu nav' iki kudurat.
Bir kecha ichinda tutti surat.

Ham ul kecha ayrilishtilar bot,
O'z bo'lmayin o'ldilar yana yot,

Go'yoki munajjimi nazarbin,
Bir erdiki soat etti ta'yin.

Bu ishda munajjim ar zabundur,
Ya'ni «kazabal-munajjimun»dur.

Alqissa kuyov chu bo'ldi behol,
Za'f ayladi paykarini pomol.

Majmu' el onda erdi ul tun,
Kadbonuvu zolu bikru xotun.

Layli bo'lub ul balodin ozod,
Topti g'amgin zamirini shod.

Ko'rdiki qoshida kimsa yo'qdur,
El barcha kuyov qoshida-o'qdur.

Ko'ngli to'la erdi, hujra xoli,
Uy yonida bir qum erdi oli.

Uydin tashqari qo'ydi gomin,
Ul qum uza ko'rguzub xiromin.

Tutmas edi lahza-lahza orom,
Sokin-sokin urar edi gom.

Har lahza der erdi shukri bori,
Borurda yo'q erdi ixtiyori.

To oncha masofat ayladi tay
Kim, qilsa nazar ko'runmagay hay.

Majnun dag'ikim tutub biyobon,
Bu sori kelur edi shitobon.

Ul munga, bu anga chun yovushti,
Ikkisiga iztirob tushti.

Layli tanibon aning navosin,
Navha aro nazmi jonfizosin.

Majnung'a yetib aning nasimi,
Qolmay ichida firoq biymi.

To bir-biriga yetishtilar bot,
Kim ko'rdi visol bo'yla, hayhot?

Chun bir-birisin tanishtilar jazm,
Ruh etti badan harimig'a azm.

Ya'ni badan o'ldi zoru majruh,
Ma'shuqi o'shul badan aro ruh.

Ruhi qudsiy nuzul qildi,
Xoki tan aro hulul qildi.

Ikki guhar o'rni bo'ldi bir durj,
Ikki quyosh avji bo'ldi bir burj.

Bir sog'ar aro tushub iki mul,
Bir g'uncha aro butub iki gul.

Bir jismda ikki ruh o'lub gum,
Bir ko'z arosida ikki mardum.

Vasl ayladi ikkilikni boqiy,
Vahdat qadahini tutti soqiy.

Bu boda birini mast qildi,
Ul birini mayparast qildi.

Yo'q-yo'qki, ikisi mast bo'ldi,
Ham ikkisi mayparast bo'ldi.

Bu turfaki, gar iki edi ot,
Topilmas edi bag'ayri bir zot.

Ikki qadahi obi zindagoniy
Qo'shulsa, kim ayru anglar oni?

Bu qand edi, ul zulol monand,
Jazb ayladi ul zulolni qand.

Bu suv edi ul hubob hosil,
Bir oh ila o'ldi anga vosil.

Bir lahza sipehr o'lub muloyim,
Fitna ko'zin etti kecha noyim.

Aflok vafog'a bo'ldi bois,
Aflok uyidin chiqib havodis.

Amn ila zamonai musha'bad,
Atrofig'a dahrning chekib sad.

Yor erdi sipehru davr yovar,
Aql aylamayin bu ishni bovar.

Har neki hisobi ofarinish
Aylab ul ikovga vasl xohish.

O'rgamchi shaboqqa julni tirmab,
Tumshug'ini rishta birla chirmab.

Xuffoshki sayri davr topib,
Olamg'a qanoti parda yopib.

Yuziga tushub bo‘ri qulog‘i,
Andin yopilib ko‘zi charog‘i.

Nogah uku chekmagay debon un,
Tumshug‘i etib ko‘zini chobun.

Qo‘ychi itin uyqu devi bosib,
Qo‘ylar yungi rishtasidin osib.

Makr ila savodi anbarolud
Do‘ltu to‘shugiga solibon dud.

Osuda charandavu paranda,
Uyquda gazandavu daranda.

Imdod ayon qilib taboyi’,
Bo‘lmasqa bu nav’ vasl zoyi’.

Ne gard qo‘pub, ne yel ravona,
Suv sokinu chekmay o‘t zabona.

Yopmoqqa havo mizoji moyil,
O‘tning kurasi yuziga hoyil.

Ham parda tiroz o‘t hariri,
Inmasga sipohi zamhariri.

Ul dog‘i falak yuzin tutub pok,
Bir-bir yuzini to‘qquz aflok.

Nahsiyatidin kechib savobit,
Sayyor saodat ichra sobit.

Oy qursida yo‘q ziyo nishoni,
Yer anga quyosh ko‘mochdoni.

Tong otqucha yummayin ko‘zin Tir,
Aylar edi «in yakodu» tahrir.

Zuhra ne o‘qub, ne cholibon chang,
Parda aro kirmak aylab ohang.

Kun sham’iki yer tubiga borib,
Xilvat kecha sham’ni chiqorib.

Bahrom chekib sinon, solib sho‘r.
Kim boqsa yomon ko‘z aylagay ko‘r.

Birjis qo‘l ochubon duog‘a,
Fursat tilab ikki dilrabog‘a.

Nahsiyatidin Zuhal yumub chang,
Tunga berur erdi yuzidin rang.

Tun qirg‘a bulg‘abon qo‘lini,
Berk aylar edi sahar yo‘lini.

Sovuq nafasini urmayin subh.
Tun kullarini sovurmayin subh.

Sodiqqa nafas urar havas yo‘q,
Kozibga xud ul kecha nafas yo‘q.

Tun dudi tutub falak xamini,
Tutmish edi subhlar damini.

Yo‘q elga yorug‘ charog‘i binish,
Uyqu aro qolib ofarinish.

Ul ikki nechukki baxti bedor,
Bo‘lub biri-birga masti diydor.

Yillar bo‘lg‘ay falak xilofi,
Bir kechada topibon talofi.

Chirmashtilar o‘ylakim tanu jon,
Yo sarvi sihiyu ishqpechon.

Gohi bu o‘pub aning ayoqin,
Goh ul islab munung saqoqin.

Bu goh qilib qo‘lini qullob,
Ul tang‘a sochi kibi urub tob.

Ul goh tutub munung qo‘lin tuz,
Gah surtubon anga ko‘z, gahi yuz.

Bu goh ochar edi qulochin,
Chirmar edi qo‘lg‘a yor sochin.

Ya’ni anga ganjkim havasdur,
Chirmashsa yilon ajab emasdur.

Ul goh munga ayon qilib dard,
Jo‘lida sochidin oritib gard.

Ya’ni bu savodi g‘am g‘ubori,
Behkim manga nofai totori.

Majnun sog‘inib o‘zini Layli,
Aylar edi nozu ishva mayli.

Layli o‘zini sog‘indi Majnun,
Shukr ettiki, yori erdi maqrun.

Ul bu bo‘ldiyu lek bu ul,
Topmadi aroda ikkilik yo‘l.

Har ishki o'tub haloklikdin,
Ayru emas erdi poklikdin.

Ishq ahli bu nav' bo'lsalar pok,
Gar vasl muabbad o'lsa ne bok?

Oshiqki murodi kom bo'lg'ay,
Oshiqlik anga harom bo'lg'ay.

Alqissa ul ikki yori dilband,
Chun bo'ldilar o'yla vasl payvand.

Payvandi sipehrning uzuldi,
Ohangi jafo yana tuzuldi.

Yolg'on kulariga bo'ldi rog'ib
Kim, qildi tulu' subhi kozib.

Chun subh sharori tog'din oshti,
Majnun yuragiga o't tutoshti.

Laylidin o'lub tarab gurezon,
Tong sham'idek o'ldi ashkrezon.

Bildilar ikovki charxi bemehr
O'z mehriga zohir etgusi chehr.

Yuz uzr ila qo'pti sarvi navxez,
Nargislarin aylab arg'uvonrez.

Sharh ettiki fitnai havodis,
Oqshom ne ish etmish erdi hodis.

Ya'ni: «Turarimg'a yuz jihatdur,
Borsam dag'i ayni maslahatdur».

Bag'ri yarasin bu dog'i so'kti,
Ba'zi kecha o'tkan ishni to'kti.

Bir-birlarining o'pub ayog'in,
Toza qilibon firoq dog'in.

Devonag'a qoldi g'am tuni dard,
O'z burjig'a chiqti mohi shabgard.

Xush davlat erur visol shomi,
Ochilmasa subhi hajr domi.

Ul shom yuz ilcha gar havasdur,
Chun subh dam urdi bir nafasdur.

## XXXII

*Majnunning firoq toshi ko'ksiga urar uchun Najd tog'ini oromgoh qilg'oni va ul tog'da ko'zidin to'kkan bag'ir xunobasi bila lolazor ochilg'oni va g'azoli mushkbo'yi yodidan mushkin g'azoli bila takallum tuzgoni va nasimi mushkafshon bila navo ko'rguzgoni*

Afsonasaroyi dardparvad
Mundoq dedi bu fasonai dard:

Kim, ul kechakim iki dilorom
Bir-birining vaslidin olib kom,

Dasht uzra birisi qoldi yolg'uz,
Qo'ydi birisi qabilag'a yuz.

Xoli qolib erdi xirgahi moh,
Soldi o'zin anda mohi xirgoh.

El bo'lmadi holidin xabardor,
Kim vaslidin o'ldi bahrabardor.

Ul zumrai nomurod g'ofil
Kim, bo'ldi anga murod hosil.

Chun subh kuyovdek aylab oro,
Jilva bila bo'ldi oshkoro.

Tangi nafas etti oni asfar,
Ul rang ilakim guli muasfar.

Sohib xafaqon kuyov ko'z ochti,
Boshidag'i el sari so'z ochti.

Dediki, keturdilar amori,
Azm ayladi o'z visoqi sori

Kim, za'fi qachonki bo'lsa zoyil,
Bo'lg'ay yana aylar ishga moyil.

Layliki uy ichra tutti taskin,
Hajr anduhindin ko'p o'ldi g'amgin.

Yor isi topib edi dimog'i,
Onsiz bo'la olmadi farog'i.

Ham dardida bor edi qatig'liq,
Ham ayshida bor edi achig'liq.

Majnung'aki yetti davlati vasl,
Fahm etmagan erdi lazzati vasl.

Kuyub g'am o'tig'a o'ylakim xas,
Vasl oti eshitur erdiyu bas.

Chun vacl ila toza bo'ldi joni,
No'sh etti yuz obi zindagoniy.

To'kti bu hayot no'shin ayyom.
Tutti yana zahr to'la yuz jom.

Hajriki anga murattab o'ldi,
Avvalg'idin emdi as'ab o'ldi.

Ko'ngli aro yuz baloyi hoyil,
Bo'ldi yana Najd sori moyil.

Ul qullaki Najd derlar oni,
Yer uzra kelib sipehri soni.

Avjiki yetib falak simoin,
Qoplondin olib qamar nizoin.

Ham qoplonidin Asadg'a emgak,
Ham takkasi Jady birla hamtak.

Gulgunau vusmadin yuzi fard,
Ya'niki yo'q anda sabzau vard.

Qolqonig'a oyning urub tig',
Bal mehr yuziga yetkurub tig'.

Tig'i uza pora-pora xora,
Andoqki qilichda sangpora.

Xoro edi jismi ko'h to ko'h,
Oshiqqa nechukki ko'hi anduh.

Oshiqqa jafo qilur uchun fosh,
Qo'yniyu etaklari to'la tosh.

Har xor anga hajr neshidek tez,
Har xora firoqdek g'amangez.

Majnung'a bu tog' avji maskan,
Ul avjda xoraro'bu xaskan.

Ya'ni buki tutqoch anda manzil,
Manzuri edi bori qaboil.

Layli hashamin qilib nishoni,
Ko'zidin iturmas erdi oni.

Bu nav' qilib g'amig'a chora,
Ul hayni qilur edi nazora.

Chiqsa edi ul qabiladin dud,
Aylar edi ko'zni surmaandud.

Gard o'lsa falak sori alamkash,
Bor erdi ko'ziga to'tiyovash.

Urdi yana ul taraf qadamni,
Tortib yana ohi dam-badamni.

Ul tog' uza chiqti otashangez,
Andoqki biyikka o't chiqar tez.

Tikti yana ul qabilag'a ko'z,
Dey boshladi o'z-o'zi bila so'z.

Davrida vuhush bo'ldi paydo,
Hush ichra alar, vale bu—shaydo.

Girdida tuyur bo'ldilar jam',
Parvona alar, valek bu—sham'.

Bu nav' bo'lub shiori oning,
Ul xayl ila ro'zgori oning.

Ul vahshki erdilar jalisi,
Bir jayran edi aning anisi.

Ham ko'ziyu bo'yni sho'xu nozuk,
Ham paykaru shaxsi chustu chobuk.

Surat anga lutf xomasidin,
Nofa anga jon shamomasidin.

Devonag'a yoru oshno ul,
Takya qilur o'lsa muttako ul.

Bo'ynin quchar erdi ko'rguzub mehr,
Surtar edi chehriga aning chehr.

Ashkin aritib qulog'i birla,
Jismini qashib tuvog'i birla

Vasfi aro soz etib tarona,
Der yerdi qulog'iga fasona:

«K-ey dilshudalarga oshnoxo'y,
Boshdin-oyog'ingg'a oshnoro'y.

Molidataning ipak kibi jum,
Ostingda ipak yeriga qoqum.

Ham toza kuful bila sarining,
Ham turfa uzor ila jabining.

Og‘zing aro loladin navola,
Tildin qolib anda bargi lola.

Tishlar sanga lola uzra mo‘ldur,
Mo‘ldur demayinki, rishtai dur.

Qilmoq bila lola bargidin qut,
Erning yopibon dur uzra yoqut.

Rang ichra iki ko‘zung qarosi
Pozahri ila qaro arosi.

Yuz no‘shdin elga yetkurub bahr,
Har ko‘z yumub ochqucha bu pozahr

Yo qatl qilurg‘a keldi xashming,
Pozahrdin o‘ldi zahrchashming?

Pozahr dema, qaro balo ul,
Jon birla ko‘ngul aro balo ul.

Layli ko‘zidek fusungaru shang,
Besurma valek surmai rang.

Nozuk qalaming nazarda mutlaq,
Yo‘ng‘on qalamidurur uchi shaq.

Tuynoq emas anglasam kamohi,
Yuqmish qalam uchig‘a siyohi.

Ra’no so‘ngaging so‘ngakka payvand,
Andoqki qalamda ham bo‘lur band.

Bu turfaki yozg‘ali raqamni,
Yo‘nmishsen bandliq qalamni.

Ushbu qalaming bila xirom et,
Layli hashami sari maqom et.

Chiqqanda bahor gashti sori,
Gar tushsa sening sori guzori.

Davr ayla burun, yugur qiroqdin,
Evrul boshig‘a, vale yiroqdin.

Chun davr ila aylasang taku po‘y.
Tufroqqa har o‘n qadamda yuz qo‘y.

Tut sayrda yo‘l valek mendin,
Xoki rahi bo‘l valek mendin.

Ham yuzni sening yuzungga surtay,
Ham ko‘zni sening ko‘zungga surtay.

Ul yonki xirom etar ravon bo'l,
Lola bila gul aro nihon bo'l.

Yetgach oyog'ig'a surt yuzni,
Xoki qadamig'a ikki ko'zni.

Bo'zlab g'amim ayla oshkoro,
Mungrab mungum ayt bemadoro».

Bu nav' kiyik bila niyozi,
Qushlar bila o'zga nav' rozi.

Har birga deb o'yla qissai g'am
Kim, qush tili yolborib damodam.

Jon safhasi uzra noma yozib,
Har lafz yozarda ko'ngli ozib.

Jon rishtasi birla nomani chust
Bog'labon alar qanotig'a rust.

Gah tayri havodin aylab e'lom,
Gah bodi sabodin aylab e'lom.

Ko'ngli havasi visol birla,
Lekin bu havas xayol birla.

Ul vaslki topmish aylabon yod,
Oning bila ko'nglin aylabon shod.

Yuz yil kishi hajr aro chekib dard,
Bo'lsa nafase visolparvard.

G'am yo'q yana bo'lsa hajr payvast,
Ul ham manga vahki, bermadi dast!

## XXXIII

*Majnunning ato-anosi aning muhlik firoqidin halok o'lub, ul alarning bu nav' voqialarini voqiada ko'rub, tufrog'larig'a yeldek yetib, ato go'ri boshida yatimlik dardi bila va ano qabri toshida asirlik mungi bila navha qilg'oni*

Bu bazmi g'am ichra dardparvard,
Bu nav' chekar surudi purdard:

Kim, Navfal uyidin ul jigarxun,
Ya'niki g'aribi xasta Majnun.

Chun bodiya sori azm qildi,
Tonglaki ato-anosi bildi.

Baskim kelibon ulus uyoti,
Qat' o'ldi ikisining hayoti.

Ozim bo'lib uyga zorlig'idin,
El ollida sharmisorlig'idin.

Yuzlandi atosig'a isitmoq,
Ter suyini jismidin ilitmoq.

Bistar uza yotti dard birla
Issig' teru ohi sard birla.

Ko'prak necha qildilar iloji,
Sihhatqa yuz urmadi mizoji.

Hikmat eli ko'rguzub mahorat,
Kam bo'lmadi tab'idin harorat,

Sharbat kibi ichsa erdi kofur,
Tab'i o'ti aylar erdi mahrur.

Chun naxli hayot bo'ldi bebarg,
Sharbat bo'lur elga sharbati marg.

Gar bersa tabib tuxmiyona,
Bil zahrgiyah butarga dona.

Ich qabz topar taranjabindin,
Safro ortar sikanjabindin.

Bo'lur ta'viz birla afsun,
Bois bori ranj o'lurg'a afzun.

Bas muhlik edi mariz ranji,
Bo'lmadi iloj chorasanji.

Chun yetti surushi osmoni,
Topshurdi vadiati nihoni.

Azm ayladi tayri sidramaskan,
O'z maskanin etgali nishiman

Yuzlandi qabilag'a azoyi,
So'g ahlig'a tushti hoy-hoyi.

Bu voqia ichra notavon zol,
Andinki degaylar o'ldi badhol.

Bir yondin o'g'ul g'amu shikanji,
Bir yondin abushqa dardu ranji,

Baskim o'zin etti pora-pora,
Yo'q erdi hayotidin shumora.

Oq sochin uzubki yelga berdi,
Bir tor zaif jismi erdi.

Oni dog‘i gunbazi jafoko‘sh,
O‘z juftig‘a ayladi hamog‘o‘sh.

Gar o‘g‘li firoqi birla ketti,
Ne bo‘lsa abushqasiga yetti.

Tuttilar aning dag‘i azosin,
Kiydilar aning dag‘i qarosin.

Go‘ristoniyi muayyan erdi
Kim, ul hay eliga madfan erdi,

Chun yetti ko‘z ochmas uyqu chog‘i,
Yondoshti ikovla anda dog‘i.

Mundinki ne fe'l qildi gardun,
Najd uzra xabarsiz erdi Majnun.

Bir kun oshibon ichiga qayg‘u,
Keldi nafase ko‘ziga uyqu.

Chun ko‘zlari bo‘ldi rohatomez,
Ko‘rguzdi xayoli suratangez

Kim, ikki kabutari yagona,
Bir uyda chiqordilar javona.

Chun chiqti javonag‘a paru bol.
Charx ayladi oni muztaribhol.

Oshufta bo‘lub dimog‘u royi,
Bo‘lmish edi muddate havoyi.

Ato-anodin tamom uzuldi,
Sahroyi xiyal aro qo‘shuldi.

Ul ikkisi kelturgra oni,
Parvoz ila tuttilar havoni.

Toptilaru rom bo‘lmadi hech,
Jo‘yoyi maqom bo‘lmadi hech.

Yondilar alar ikovla navmid
Kim, bo‘ldi ayon baloyi jovid:

Yuqoridin indi ikki burgut,
Qildilar iki hamomani qut.

Chun voqia ko‘rguchi ko‘z ochti,
Ko‘zdin qonlig‘ sirishk sochti.

Chun istadi ul tushiga ta'bir,
O'z holig'a dol topti bir-bir.

Bildiki ato-anosi o'lmish,
Xurshedi hayoti tiyra bo'lmish.

Tog'din qo'pub ayladi quyi mayl,
Har qo'lg'a to'kub sirishkidin sel.

Ul yergacha aylab ohu zori,
Gom urdiki xaylining mazori.

Qildi chu quburni nazora,
Bo'ldi iki qabr oshkora.

Tufrog'lar aro yangi yasalg'on,
G'am balchig'idin yuzi suvalg'on.

Ustiga yog'ib g'ubori mehnat,
Butgon ayog'ida xori mehnat.

Mehnat tikanidin ochilib vard,
Rayhoni mashaqqatu guli dard.

Lolasidakim, ko'runub anbuh,
Xunobi firoqu dog'i anduh.

Toshi ushotib nishot ayog'in,
Gardi yoshurub tarab charog'in

Vaz'i iki sham'kim yiqilg'on,
Anduh shamoli tiyra qilg'on.

Madfunlari iki g'amsirishta,
Ul nav'ki sham' ichinda rishta.

Dema iki sham'i munxasifdek,
Oshiq tanida iki alifdek.

Qilg'on ani jismi xoksori,
Joni bila ko'nglining mazori.

Chun ko'rdi ato-ano mazorin,
Go'yo choqin urdi jismi zorin,

Boshig'a sovurdi oncha tufroq,
Go'yoki yiqildi bu kuhan toq.

Tosh urmoq ila tani najandin,
Go'yoki oyirdi band-bandin.

Chekmak bila oh o'ti duxonin,
Tor ayladi dahr xonumonin.

Urdi atosi mazorig‘a bosh
Kim, kul-ko‘mak etti boshin ul tosh,

Chun chekti fig‘oni jongudozin
Mundoq to‘kti nuhufta rozin:

«K-ey bodiya ahli arjumandi!
Ko‘k toqig‘a himmating kamandi.

Ne bodiya, balki Makka to Shom,
Dasht ahlig‘a xoni rahmating om.

A’robi kiromi zerdasting,
Mendin yetibon bori shikasting.

Ham ko‘nglung o‘lub g‘amimda noshod,
Ham umrung o‘lub ishimda barbod.

Istab meni bo‘lg‘ali farog‘ing,
Mendin o‘chubon yoruq charog‘ing.

Topmoqda meni sochib diramlar,
Topmay mendin, bajuz alamlar.

Gavhar bila zeblig‘ tilab bosh,
Boshig‘a hamul guhar bo‘lub tosh.

Zaxmingg‘aki istabon fatila,
Dog‘ o‘rtagali bo‘lub vasila.

Tig‘iki tilab nechukki poki,
Ham andin o‘lub taningda choki.

Sham’ istabon uy qilurg‘a ravshan,
Andin kuyub uy demayki, xirman.

Ya’ni meni mubtaloni istab,
Ikki yuzi chum qaroni istab.

Olib bu qaro esing, qaroring,
Aylab qaroro‘z — ro‘zgoring.

Bu g‘amda netib tirik bo‘lay, voy?
Uzrungni ne til bila qo‘lay, voy?

Amring bila chunki tutmadim yo‘l,
Ruhungg‘a nechuk deyin bihil bo‘l?

Nogoh ar mendin o‘yla to‘ydung
Kim, g‘am tog‘in orqam uza qo‘ydung.

Bir-bir so‘ngagim ushotting oxir,
Tufroqg‘a tanimni qotting oxir.

Har nechaki bor esam badaxtar,
Qilg'on esa toleim rad axtar.

Afv ayla karam bila gunohim,
Ruhungni-o'q ayla uzrxohim».

Tosh uzra qilib tanini sarko'b,
Mijgonini aylabon zaminro'b.

Chun bo'ldi vatan anosi go'ri,
Tushti yana olam ichra sho'ri.

Ko'ksin yoqa o'rnig'a qilib chok,
Urdi yuragiga tig'i bebok.

Yerni tengiz etti ashkidin sel,
Bolig'din o'lub quburi bir xayl.

Qum ustida lek tobi ohi,
O'z jismini etti toba mohi.

Toba uza jismi so'znoki,
Bug'doy kibi ko'ksi uzra choki.

Andoq tani dardnok birla,
Yo'q-yo'qki, bu jismi chok birla,

Ko'p abri bahordek o'kurdi,
Kaf sel kibi yuziga urdi.

Qildi anosig'a mo'ya og'oz,
Yuz dard ila bo'ldi navhapardoz:

«K-ey jonima qibla, qiblama nur,
Mushkung bo'lub emgakimda kofur.

Jonim tarabi ko'zum charog'i,
Ko'nglum xushi xotirim farog'i.

Sen Ka'ba mangavu men tilab dayr,
Tavfung sori hech qilmayin sayr.

Solib sanga iztirob har dam,
Ka'bamni qilib xarob har dam.

Ka'bam bo'lmish mening xarobim,
Tengriga ne bo'lg'usi javobim?

Jisming sadafida charxi avbosh,
Solg'on emish inju sog'inib tosh.

Tuqqonda ne bo'lg'ay o'lsam erdi,
Tug'mogon ila teng o'lsam erdi.

O‘lmay meni mudbiri siyahro‘z,
Bo‘ldum sanga chun baloi jonso‘z.

Mehrimg‘a ko‘ngulni moyil etting,
Qo‘l mahdim uza hamoyil etting.

Har kun ichinga ishimda qayg‘u,
Har tun ko‘zunga harom uyqu.

Uyqungni harom etib fig‘onim,
Tinmay kecha zor yig‘lag‘onim.

Kunduz-kecha mehnatimda tinmay,
Ichmakni, yemakni ham sog‘inmay.

Gar luqmai nonki aylabon qut,
Andin g‘arazing bo‘lub manga sut.

Bu nav’ umed ilaki nogoh,
Bo‘lsa sanga zoli charx kinxoh.

Mehnat yukidin qading xam etsa,
Chin birla yuzungni darham etsa.

Jismingga zarurat o‘lsa bistar,
Boshing dog‘i bo‘lsa takya istar

Men xam qad ila turub qoshingg‘a,
Gardun kibi evrulub boshingg‘a.

Qul yanglig‘ o‘g‘ullug‘ungni qilsam,
O‘g‘ul kibi qullug‘ungni qilsam.

Har nav’ yetishsa charxdin band,
Mening bila ko‘nglung o‘lsa xursand.

Chun bo‘ldi bu ish ayon hamono,
Sen zoru zaifu men tavono.

Ham shaybg‘a qoldi xasta joning,
Ham jilvagar o‘ldi navjuvoning.

Mundoqda meni laimi mudbir,
Bo‘lmay nafase boshingda hozir.

Shafqat bila tutmayin qo‘lungni,
Ko‘z birla supurmayin yo‘lungni.

Ranjing tani notavong‘a qo‘ymay,
Ushbu minnatni jong‘a qo‘ymay.

Yo‘q kam xizmatlig‘ ayladim ko‘p,
Kofiri ne’matlig‘ ayladim ko‘p.

Sendin tunu kun judolig' ettim,
Bilmasligu bevafolig' ettim.

Solg'ondek o'zumni telbalikka,
Ko'nglung ola olmadim ilikka.

Dardingg'a xud etmadim davoye,
Bu turfaki har nafas baloye –

Mendin seni notavong'a yetti,
Ko'nglung alamimda jong'a yetti.

Go'yoki bu ranji bekarondin,
Chiqting g'amu dard ila jahondin

Men harzasaroi dashtpaymoy,
Yo'qkim Majnuni besaru poy.

Ruhungniki, ravzadur panohi,
Jannoti naim jilvagohi.

Mendin bilsamki shod emasdur,
O'zdin o'zuma bu zulm basdur.

Bechoramen o'zga naylagaymen,
Dardimg'a ne chora aylagaymen?»

Deb bo'yla surudi benavoliq,
Yo navhaki aylagay azoliq.

Mash'uf bu nav' so'zni derga,
Ko'p urdi sinuq boshini yerga.

To za'f qilib·yana dimog'i,
Past o'ldi yer uzra jismi dog'i.

O'zdin yana ul masoba ketti
Kim, ko'yi ato-anog'a yetti.

Ey do'st, boshimg'a bir nafas yet,
Motamzadaliqqa boqu rahm et

Kim, bo'ldi bu bekasu faqiring,
Hajr ichra yatimingu asiring.

## XXXIV

*Majnunning yor hajri o'tidin kuygan tanig'a ato-ano so'gi yana ikki muhlik dog' qo'yg'an jihatdin mehnati qattig' bo'lg'onin Layli eshitib ul so'xtani kuydirg'on o'tlar tobidin isitib dudidin ro'zgori hayoti qaro bo'lg'oni*

Bu safhani aylagan zarafshon
So'z bu sifat etti gavharafshon

Kim, telbaki bor edi navosiz,
Chun bo'ldi atosizu anosiz.

O'rtab edi oni yor dog'i,
Zam bo'ldi bu ikki zor dog'i.

Hijron berib erdi zahri qotil,
O'lguncha bu so'gi qildi bismil.

Furqat ushoturg'a toshin otti,
Sing'onni bu so'g ham ushotti,

Dard ustiga dardi chun uzoldi,
Ul go'riston ichida qoldi.

Bor erdi maqomi ul hazira,
Olam anga misli go'ri tiyra.

Har kun ishi shaynu nola qilmoq,
Yuz g'amg'a o'zin havola qilmoq.

O'z jonig'a aylamoq jafolar,
Tutmoq o'zi-o'ziga azolar.

Ato-ano furqati iki dog'
Hijron quyub ikki o't uza yog'.

Garchi iki dog' edi nihonso'z,
Hijron o'ti erdi barqi jonso'z.

Chun muncha g'amu balo yig'ildi,
Ul g'amkashi mubtalo yiqildi.

Za'f o'ldi tanig'a o'yla g'olib
Kim, yotti hamul damanda qolib.

Boshi uza domu dad solib sho'r,
Kiyiklar ediyu ul qolin go'r.

Bo'ldi anga ish chu bo'yla mushkil,
Bu nav' rivoyat etti noqil:

Kim, andaki gulruxi parizod
Bo'ldi Majnuni vaslidin shod.

Ul vaslni charxi bemuhassal,
Qildi yana hajr ila mubaddal.

Marham yarasig'a yoqqach-o'q bot,
O't yoqti taloshib oni hayhot.

O'rtar edi bu o't ul sanamni,
Do'zaxqa solib guli Eramni.

Mahzun edi joni zori asru,
Betob tani nizori asru.

Chun yorig'a yetti bo'yla motam
Kim, o'ldi anga ato-ano ham.

Bu dard g'amin fuzunroq etti,
Anduhi yo'lin uzunroq etti.

Ul voqealarki dast berdi,
Bilmish edikim sabab ul erdi.

Majnun aning erdi dardnoki,
Majnunning ato-ano haloki.

Bu ishgaki charx qildi hodis,
Bir vosita birla erdi bois.

Bu mehnat ani najand qildi,
Anduh o'tig'a sipand qildi.

Yig'lar edi bu fasonani deb,
Navha bila bu taronani deb

Kim: «Ey kajrav sipehri xudroy,
Zulmungdin voyu yuz tuman voy!

Jonimg'a necha sitam qilursen?
Ko'nglumga nasib alam qilursen?

Bir gulga necha taponcha urmoq,
Yaprog'larini uzub sovurmoq?

Har bargki bo'yla bo'ldi holi,
Qilmoq bori xalq poymoli.

Ul barg g'am elga bermas erdi,
Bir kavkabi nahsing ermas erdi.

Bir sarvg'a zarbi dast bermak,
Har shoxig'a yuz shikast bermak.

O‘rtab o‘tunini betaammul,
Shoxin o‘tu o‘tin aylamak kul.

Ul sarv emas erdi zuzanobing,
Nahsiyatidin jahon xarobing.

Bir la’lg‘a necha xora otmoq,
Ikki tosh arosida ushotmoq?

Ham bo‘lmayin iktifo bu poya,
Toshlar aro aylamak saloya.

Bahrominga ermas erdi hamsang,
Qoni bila tutmamish edi rang.

Chun ko‘rmak bir g‘azoli mushkin,
Chekmak qatlig‘a xanjari kin.

Bismildin ham kanora qilmoq,
Har uzvini boshqa pora qilmoq.

Bu bor edi bir g‘azoli xushbo‘,
Xud shum Asading emas edi bu.

Bir turfa tazarv uchun qo‘yub dom,
Tutqoch qatlida tutmay orom.

Yulmoqqa parin shitob qilmoq,
O‘t uzra ani kabob qilmoq.

Ne bo‘lsa bu erdi bu tazarv-o‘q
Sayd etguchi Nasri Toyiring yo‘q.

Laylii zaifu benavoni,
Yuz dardu balog‘a mubtaloni

O‘lturmak ila ham etmayin bas,
Hajr o‘tig‘a solmoq o‘ylakim xas.

Bu Layli edi nedur xayoling,
Ermas edi hiylapesha zoling?!

Sovrulg‘asiz, ey ravanda aflok!
Qo‘zg‘olg‘asiz, ey nujumi bebok!

Jismimni qatil qildingizlo!
Jonimni zalil qildingizlo!

Bug‘doy kibi necha qovruloyin,
Somon kibi necha sovruloyin?

Ham hujrai xilqatim buzuldi,
Har rishtai toqatim uzuldi.

Jismim gardin uchurdi ohim,
Ey charx, arimadimu gunohim?!

Buzdi ko'nglum uyin shikanjing,
Ey dahr, tuganmadimu ranjing?!

Bu dardu shikanj ham mangadur,
Yorimdag'i ranj ham mangadur.

Oningki ato-anosi o'lmish,
Go'yoki manga bu so'g bo'lmish.

Ul gar bo'lub ersa dardparvard.
Lekin manga ikki onchadur dard,

Anga ato-anoning g'amidur,
Ham bu manga, ham aning g'amidur.

Layliki baloi furqati bor,
Iki Majnuncha mehnati bor.

Umr anga g'alat havasdur oxir,
Jon tarki ajab emasdur oxir!»

Chun navhasi o'ti haddin oshti,
Jismig'a harorati tutoshti.

Ul o'tdin isitti mehri gulchehr,
Andoqki zavol chog'ida mehr.

Gulbargiki terdin o'ldi serob,
Ham topti isitma o'tidin tob.

Ter suyi bila araqnishin gul,
Hummo o'ti birla otashin gul.

Bor erdi ano ishidin ogah,
Chun qizni bu nav' ko'rdi nogah.

Ko'ngli ishi iztirob bo'ldi,
Go'yo jigari kabob bo'ldi.

Bag'ri kuyaridin ul jigarxor,
Qildi atosin dag'i xabardor.

Yuzlandi anga dag'i malolat
Kim, ko'rdi qizida sa'b holat.

Yig'lab ato-ano, bal ahibbo,
Boshig'a keturdilar atibbo.

Ko'p bo'ldi quyoshning iztirobi,
Yuzda sorig'i, tanida tobi.

Sihhatqa tabib xasta tolib,
Xasta badanida za'f g'olib.

Sa'y etti hakimi Isaviy dam,
Bo'lmodi quyosh harorati kam.

Yo'q erdi muolajatda behbud,
Chun yetti ajal iloj ne sud?

Har kun tani za'fi ortar erdi,
Anduhi uzoqqa tortar erdi.

Afzun edi dam-badam sudoi
Kim, tushti bu so'z ham istimoi –

Kim: «Darddin ul asiri motam,
O'lgudek o'lubturur damodam.

Go'riston ichra zoru mahjur,
O'lgon kishidek hayotdin dur.

Goh o'zida, goh yo'q o'zida,
Mayyit kibi nur yo'q ko'zida.

O'z motami birla jismi ranjon
Darding xud olur bu jismidin jon.

Bo'lmish anga yuz g'am uzra motam,
Sensiz ishi motam uzra motam.

Joni g'amu dard poymoli,
Haddin tosh erur xarob holi».

Mahvash chu eshitti bu fasona,
O'ti bir edi ming o'ldi yona.

Umri kemasi vahalg'a botdi,
Ko'nglini o'lumga qo'ydi, yotti.

Qilmon yana, ey tabib, parhez,
Dardim o'ti dam-badam bo'lur tez.

Sharbatdin erur ichimda tobi,
Bergil iligimga sharbat obi!

## XXXV

*Xazon yeli bog' zebolari hayoti sham'in o'churganda Layli hayoti bahorining gullarini ajal xazoni tundbodi ko'kka sovurub Majnunning dog'i bulbuli ruhi badan qafasin gulbun uzra tashlab, ul havolang'on gul bargi so'ngincha havo tutqoni*

Chun yetti xazon yelining ohi,
Bo'ston chiroyini qildi kohi.

Yofrog' yuzi bo'ldi barcha sorig',
Oyin magar o'ldi sorig' og'rig'.

Har bargki xastavor yotti,
Yer bistarida oyog' uzotti.

Go'yo tubida uzun sabog'i,
Bo'ldi uzun aylagan oyog'i.

Yel o'yla yetishti Mahrajondin
Kim, barg ko'tardi mehr jondin.

Titratmaga qo'ydi yuz shajar ham,
Uy kunjiga chekti yuk samar ham.

Sarsar solibon chamang'a toroj,
Bo'ston elin ayladi yalang'och.

Ul o'tki chinor ichiga tushti,
Gardung'a sharorasi yovushti.

Bo'ston tifli topib bu hiyla,
Ul o't bila kuydurub fatila.

Yel bargin uchursa bog' sori,
Gulrez to'kub bori chinori.

Gard ayladi bog'ni shabiston,
Yafrog' ani qildi kavkabiston.

Bu turfaki yuz tuman kavokib,
Tufroq sori bo'ldi barcha g'orib.

Bir ko'zgu har axtari xujasta,
Zohir qilibon sabog'i dasta.

Yuz ko'rguzmay ne kelsa o'tru,
Ul nav'ki oltun o'lsa ko'zgu.

Sorig' varaq ol obkashdin,
Oshiq yuzi ashki la'lvashdin.

Ul ashk chekib bu yuzda xatlar,
Qatra kibi har sori nuqatlar.

Har bargi shajarg'a nomai marg
Nuktalari yanglig' ayrilib barg.

Yel suv uza bargi asfarafshon,
Movi varaqi yasab zarafshon.

Yo'q-yo'qki, oqar suv tig'i sofi,
Oltundin o'lub oning g'ilofi.

Alvon bila tok bargi ra'no,
Ra'no kaf aro nigoru hinno.

Ul fasl ketibki gulda sunbul,
Ochqay gulgun yuz uzra kokul.

Lola kafiga xizob bergay,
Zulfig'a binafsha tob bergay.

Bir vaqt yetibki tund sarsar
Yopqay suv hariri uzra marmar.

Gul so'gini bog' toza etgay,
Gardun uza yel xurushi yetgay.

Bulbul topmay o'zin azosiz,
Bo'lg'ay pari bo'ynig'a qaro kiz

Chun yetti bu nav' ro'zgori,
Uchradi xazong'a navbahori.

Gulshang'a xazon bo'lub sitezon,
Ashjorig'a soldi bargrezon.

Gulbargini qildi yer uza past,
Naxlin qora yerga qildi hamdast.

Ham lolasin etti za'faroni,
Ham qildi bahorini xazoni,

Chun soldi xazon sovurdi har yon,
Gul barglarin uchurdi har yon.

Laylig'akim erdi husn bog'i,
Jannat guli boshidin-ayog'i.

Ul za'f nasimi tez bo'ldi,
Bo'stonig'a bargrez bo'ldi.

Ochildi kamandi zulfidin tob,
Jonlar bo'yinidin oldi qullob.

Husni shahin etti za'f noshod,
Tutqunlarin ochib etti ozod.

Ozodlar o'ldi tezraftor,
Tek qoldi hamonda bir giriftor.

Qoshlari iki qulochin ochib,
Bo'ldi ko'zi uylariga hojib.

Ya'niki ham anda kirmasun noz,
Ham bo'lmasun ul ulusqa tannoz,

Qon yosh etti gulini toza,
Mashshotai marg urdi g'oza.

Ya'ni «chu ishq ayirsa jondin,
Chiqqungdur surxro' jahondin».

Xay selidin ur ruxi araqnok,
Yub g'ozau nilu vusmadin pok.

Ya'ni iturub xazonda bog'i,
Gul birla binafsha, sabza dog'i.

Shahdi labi tobdin qurushti,
Yo'q-yo'q, biri-biriga yopushti.

Ya'ni labin etti nuktadin band,
Bo'ldi uchug' anda muhr monand.

Chohi zaqan og'zin ochti dilxoh,
Nilin xoli kabutari choh.

Ya'ni bu kabutar o'lgusidur,
Tufrog' ila chah ko'mulgusidur.

Yopti chu yetishti bo'yla bandi,
Gul uzra binafshagun parandi.

Ya'ni uyoqurda mehri dilkash,
Yuzida binafsh abr erur xush.

Bu holda nozanin musofir
Qildi sakaroti mavt zohir.

Jazm ettiki ketmagi kerakdur,
Jon tarkini etmagi kerakdur.

Xilvat talab aylabon zamone,
El kasratidin topib amone.

O'z olliga istabon anosin,
Arz etti nuhufta mojarosin:

«K-ey joning o'lub mening makonim
Kim, joninga sadqa xasta jonim.

Ranjimni o'zungga olding asru,
Dardu alamimg'a qolding asru.

Ming yil ham agar tirik bo'loyin,
Uzrungni ne til bila qo'loyin?

Xossaki gulum xazong'a tushti,
Day yeli bu gulistong'a tushti.

Bedodi sipehr qildi noyob
Bog'imda gulu gulum aro ob.

Sarvumg'a ajib surat o'ldi
Kim, tarki chaman zarurat o'ldi.

Har hol ila ketmagim yetibdur,
Bu bog'da bo'lmog'im ketibdur.

Bu damki erur mahalli padrud,
Qissamni yashurmog'imda yo'q sud.

Sen bildingu aylading madoro,
Men emdi qilurmen oshkoro.

Bu lahzaki topshurub vadiat,
Tufrog' sori aylagum azimat.

Desamki azog'a qilma ko'p mayl,
Har sori oqizma ashkdin sel.

Yuz qilma taponcha birla majruh,
Bedod ila ranja aylama ruh.

Yer tutmag'usi bu so'z bilurmen,
Bir o'zga vasiyating qilurmen

Kim, tutma bu so'g aro azo ko'p,
Kiydurma uzoringa qaro ko'p.

To mumkin o'zungga sabr yor et,
Taskinu shikeb ixtiyor et.

Tengri sanga sabr yor qilsun,
Xayling uza poydor qilsun.

Gul borsa chamang'a bo'lmasun dard,
Kun botsa falakka yetmasun gard».

Ko'p bo'yla duolar aylab oni,
Fosh ayladi nuktai nihoni

Kim: «Bo'lsa bu motam oshkoro,
Fahm etgusi ahli ko'hu sahro.

Shak yo'qki, mening g'aribi zorim,
G'am shomida tiyraro'zgorim.

Jismida hayot yodim o'lg'on,
O'lmakligi xayrbodim o'lg'on.

Gar dasht uza sayr etar sabodek,
Gar tog' aro chirmanur sadodek.

Bu so'z qulog'ig'a yetgusidur,
Bu hodisani eshitgusidur.

Yumkinki qachon bu roz eshitgach,
Bu qissai jongudoz eshitgach,

Ruhum sori ruhi istabon yo'l
O'z qolibin aylagay tihi ul.

Yo ulki bu yon azimat etgay,
Umrum kunidek boshimg'a yetgay.

O'zdin ketorib firoq javrin,
Ko'rguzgay ulusg'a ishq tavrin.

Tufrog'ima tufrog'ini qotg'ay,
Ruhini mening sori uzotg'ay.

Jonsiz bo'lubon tani nizori,
Tufrog' uza yotsa jismi zori.

Zinhorki aylab ehtiromin,
Yonimda yasog'asen maqomin.

Ul jismi sharif xud erur pok,
Yoshing bila ham yusang emas bok.

Qo'y kinau lutfu mehr fan qil,
Jon pardasidin anga kafan qil.

Chirma meni dog'i ul kafang'a,
Bir jins kafan iki badang'a.

Farzanddek aylab anga asbob,
Farzanding ila qil oni hamxob.

Chun ruh ila ruh topti payvand.
Bir mahd aro yotqur ikki farzand».

Yumdi tugatib anosig'a so'z,
Ham so'zdinu ham anosidin ko'z.

Jonin Majnun so'zida berdi,
Hargiz Layli degil yo'q erdi.

Chun ko'rdi anosi bu qaro kun,
Chekti bu qaro kun ichra bir un

Kim, bag'ri sipehrning teshildi,
Ul nola o'qi guzora qildi.

Evruldi boshig'a dilraboning,
Andoqki ajal boshig'a oning.

Ko'z urdi taboni uzra yig'lab,
Uyg'otg'ali kirpiki qichig'lab.

Ya'ni: «Emas uyqu vaqti, ko'z och,
Xandon chekibon ayog'ni, so'z och».

Gah qo'ynig'a tortibon qo'lin chust,
Titrab, yig'lab quchar edi rust.

Ya'ni anga uyqu haddin ortib,
Uyg'otmoq uchun qo'lini tortib,

Oshufta sochin gahi qilib jam',
Ul tiyra tun ichra ko'rguzub sham'.

Ya'ni: «Kecha qolmadi qarong'u,
Ko'z ochki munosib ermas uyqu».

Gah orazig'a yuzin tegurdi,
Ruxsorig'a ashkdin su urdi.

Ya'ni su tegib yuziga nogoh,
Seskangay o'z uyqusidin ul moh.

Ko'p urdi bu nav' pech ila tob,
Ko'z ochmadi mahvashi garonxob.

Uyg'onmog'idin chu bo'ldi navmid,
Tushti quyoshig'a shomi jovid.

Oq sochini yoydi navha tuzdi,
Har nechaki urdi borin uzdi.

Ohidin etib jahonni mahrur,
Taskiniga separ erdi kofur.

Ko'ksini yaqodek etti pora
Kim, ko'nglidin urdi o't sharora.

Andoqki yaqoni subh etib chok,
Chekkay shararini mehri aflok.

Tirnog'larin chu yuzga qo'ydi,
Tirnog', tirnog'cha yerlar o'ydi.

O'yg'onlar ichindakim sizib qon,
Ko'z chashmalaridek oqizib qon.

Deb navha bila bu tortibon voy
Kim: «Ne og'ir uyqudur, bo'tam, hoy?

Ko'z ochki erur havoyi ravshan,
Qizlarg'a erur havoyi gulshan.

Borig‘a tavofi bog‘ mayli,
Mavqufki, mayl etarmu Layli.

Yuz zevaru dur toqibdururlar,
Yo‘lungg‘a sening boqibdururlar.

Marg‘ulai sunbulung ochoyin,
Olamg‘a abiridin sochoyin.

Zohir qilayin yug‘onda oni,
Zulmat aro obi zindagoni.

Ochqonda ani tararda qo‘llar,
Zulmatda qilay padid yo‘llar.

O‘rmak ochilurning o‘lsa daf’i,
Ganjing uza tashlay ikki af’i.

Af’i neki anbarin tanobi,
Bog‘larg‘a ko‘ngullar anda tobi,

Vusmadin etay qoshingni rangin,
Ko‘z tuki qilichig‘a yashil qin.

Ko‘zungga savodi surma tortay,
El ko‘ziga dahrni qarortay.

Gulguna chekarga qilsam ohang,
Zam aylay anga bu chehradin rang.

Har sori uzoringa chekib nil,
Yomon ko‘z uchun ani qilay mil.

Shahdi labing ostida qo‘yay xol,
Ul nuqta kibiki yozsalar «bol»

Xole qo‘yayin yuzungga yona,
Bo‘stonafro‘zi ichra dona.

Soching qilay o‘yla mi’jaroro,
Ham anda nihon, ham oshkoro.

Egningga solay libosi gulrang
Kim, rangi xiradni aylagay dang.

Yasab seni ofati zamona,
Gulshan sori aylayin ravona.

Qizlar bila ul taraf xirom et,
Din ahlig‘a zuhdni harom et.

Majnun dag‘i intizor tortar,
Bog‘ ichra fig‘onu zor tortar.

Sen kech borib ul batang kelsa,
Istab seni bedarang kelsa.

So'z aytsa ne qilay xitobin?
So'rsa seni ne beray javobin?

Ham meni, ham oni zor qilma,
Andin meni sharmsor qilma».

Ul bo'yla qilib jahonni tiyra,
Ohi bila osmonni tiyra.

Tashqori ato yalang qilib bosh,
Yirtib yaqo, ko'ksiga urub tosh.

Yalg'uz ato yo'qki qavmu xayli,
Tortib bu azoda voyi-vayli.

Laylig'a solib bu hol taqdir,
Majnun so'zin aylay emdi taqrir:

Yotmish edi ul qubur ichinda,
Uryon ahli nushur ichinda.

Go'riston ichra joni poki,
Go'r ahli kibi vujudi xoki.

Laylig'a chu bo'ldi notavonlig',
Yiqti ani dog'i xastajonlig'.

Ma'shuq chu dardnok bo'ldi,
Oshiqni ne dey, halok bo'ldi.

Oning bila barcha hol birla,
Gah tush bila, gah xayol birla.

Gah pok zamiru goh hotif,
Dildoridin aylab oni voqif.

Ul kunga deginchakim parivash
Bo'ldi ajal ilgidin qadahkash.

Devonada erdi pech ila tob,
Titrab ko'ngli nechukki siymob

Kim, yetti qulog'ig'a xurushe,
Aytur edi bu xabar surushe:

«K-ey dardu balo sipohiga shoh!
Ishq ahli qoshingda xoki dargoh!

Ham kishvari dard qahramoni,
Ham zumrai ishq hukmroni.

Ishq ahlig‘a qullug‘ung havasdur,
Qo‘pqilki yoturg‘a vaqt emasdur

Kim, tushti xazong‘a toza bog‘ing,
Tong yeliga uchradi charog‘ing.

Bulbullug‘ung o‘lsa ayla parvoz,
Parvonalig‘ingni qilg‘il og‘oz!

Yor o‘ldi safar ishiga mash’uf,
Hamrahg‘adurur valek mavquf.

Hamrahlig‘ing aylagungmu zohir,
Yo bo‘lsunmu ul oy musofir?»

Devona chu bildikim nedur hol,
Garchi tani erdi za’fdin nol.

Qoplon kibi sekridi yotog‘din,
Yo o‘ylaki ko‘k g‘azoli tog‘din.

Yuz urdi qabila sori holi,
Og‘zida tarannumi visoli.

Jon qo‘lg‘a tutub nisorliqqa,
Sekrib o‘zi jonsiporliqqa.

Ham ashki nishot anga yog‘indek,
Ham po‘yada sekridi choqindek.

Mehri o‘ti yoritub jahonni,
Bal mehr kibi tutub jahonni.

Ne ko‘nglida qatldin harosi,
Ne dushmanidin ichinda posi.

El vahm qilib salobatidin,
Ba’zi dadu dom ofatidin.

Urdi Layli eshigiga gom,
Dadlar tutubon yiroqroq orom.

Xayl ichra shukuhidin tavahhum,
Andoqki qilib ilik-ayog‘ gum.

Chun yetti ul ostong‘a boshi,
Kirdi uy ichiga betahoshi.

Layli qilibon safarg‘a niyat,
Aylarda anosig‘a vasiyat.

Har nuktaki aylabon guzorish,
Majnunni qilur edi siporish

Kim, kirdi uy ichra yori joni,
Yo'q-yo'qki, rafiqi jovidoni.

Bir-birga nazar kushod topti,
Ham bu va ham ul murod topti.

Jononig'a ul fido qilib jon,
Bu jon beribon nechukki jonon.

Ul azm etti chu topti yo'ldosh,
Bu olmadi yo'lidin aning bosh.

El kirdi uy ichra beshumora,
Majnun sori qildilar nazora.

Jismi yotib erdi yerga maqrun,
Layli bila bormish erdi Majnun.

Hayrat qilib ul qabilani lol
Kim, topti vuqu' bo'lmog'on hol.

Aylab bori elni ishqi poki,
Ishq ichra bu o'lmagi haloki.

Chun ta'ziyat o'tin ettilar past,
Bu turfa hadis o'tti payvast

Kim, dafn ishi bordurur zarurat,
Ul tutqusidur ne nav' surat.

Bori dedilar: «Bu ikki g'amnok,
Har shoyibai fasoddin pok

Kim, umrlarida ishqi qotil,
Qilmay nafase alarni xushdil.

Hajr ichra to'yub ramida jondin,
Armon bilan bordilar jahondin

Chun ruhlarig'adur nihoni,
Jannatda visoli jovidoni.

Netgay qo'shulub iki badan ham,
Go'r o'lsa alarg'a bir kafan ham.

Vasl o'ldi chu ruhlarg'a hosil,
Tufroqqa tufroq o'lsa vosil».

Ham sho'x vasiyatin qilib yod,
Barcha bu fasonadin bo'lub shod.

Aylab ne keraklik o'lsa mavjud,
Mayyitni yasab nechukki ma'hud,

Bir na'shqa soldilar ikovni,
Jonsiz kelinu o'luk kuyovni.

Kirdi iki jism bir kafang'a,
Yo'q-yo'q, iki ruh bir badang'a.

Bir  na'sh ila ul iki dilorom,
Andoq edikim du dona bodom.

Yo'q-yo'q, dema oni iki dona,
Ul dona emas edi dugona.

Dugonag'akim iki badandur,
Har birig'a boshqa bir kafandur.

Bir dona edi, vale iki juzv,
Bir-biriga uyla muttasil uzv

Kim, shiddati vahdati visoli,
Bermay anga ikkilik majoli.

Donadek o'lub iki badan bir,
Dona qobug'i kibi kafan bir.

Alqissa, ul ikki yori joni,
Topqoch bu visoli jovidoni.

Na'sh uzra yopib hariru debo,
Rangi xushu naqshi dog'i zebo.

Bosh ustiga eltmak qilib fan,
Ul yergachakim bor erdi madfan.

Tobut ila ikki dilraboni,
Madfan ichiga kirib nihoni.

Yetkurdilar o'z nishonasig'a,
Tufroq g'aribxonasig'a.

Tufroqqa qo'yub alarni hayhot,
Chun tiyra uy erdi chiqtilar bot.

Yoshurdi chu oyu kun yuzin abr,
Chun go'r bir erdi, bo'ldi bir qabr.

Ishq ahlig'a o'chti sham'i ummed
Kim, yer quyi botti oyu xurshed.

Ne ishq eliga shoh qoldi,
Ne husn avjida moh qoldi.

Layli atosi anosi birla,
Xayli dag'i aqrabosi birla

Har kun iki vaqt edi yig'ilmoq,
Ul qabr boshida navha qilmoq.

Bir-bir berdi mururi ayyom,
Tufroqqa alarg'a dog'i orom.

Ey navhagar, ayla navha bunyod
Kim, umr binosi keldi barbod.

Gar bo'ldi ul ikki yor ozim,
Ne men qolg'umu, ne dilnavozim!

**XXXVI**

*Ishq ta'rifidakim, aynining nurlig' tobi tufrog'ni «ayn» qilur va shinining sharoralig' shu'lasi ko'ngullar xaylig'a shayn solur va qofining garonsang tog'i har kimga yuklansa nobud etar va nuktalarining toza dog'i har chok ko'ngulga tushsa lolaning besh bargidek qong'a bo'yar*

Ey ishq, g'arib kimiyosen,
Bal oyinai jahonnamosen.

Ham zotinga darj kimiyoliq,
Ham oyinai jahonnamoliq.

Bukim sangadur bu ikkidin zot,
Bir-bir qilayin ikisin isbot.

Qildim esa kimiyo xitobing,
Andin ham erur biyik janobing.

Berdi anga bu natija gardun,
Kim misga yetishsa qilg'ay oltun.

Insonniki xalq qildi Xalloq,
Yo'q tiynat anga bag'ayri tufroq.

Senkim anga oshnolik etting,
Tufroqqa kimiyolig' etting.

Oltun qilding uzorin oning,
Balkim tani xoksorin oning.

Bu nav' ila dog'i qilmading bas,
Hajr o'tig'a solding o'ylakim xas.

Ul o'tda chu ihtizoz topti,
Andoqki kerak gudoz topti.

Har g'ashlig'dinki erdi noqis,
Bo'ldi bu gudoz birla xolis.

Ham oltun o'lub bu paykari xok,
Ham o'ldi bu nav' xolisu pok.

Chun xolisu poku beg'ash o'ldi,
Oltun neki kimiyovash o'ldi.

Garchi sitamu jafo qilursen,
Tufrog'ni kimiyo qilursen.

Ikkinchi dedim yorug'sen asru,
Andoqki jahonnamoy ko'zgu.

Munda dog'i topilur tafovut,
Kim ochsa nazar bilur tafovut.

Ul oyinakim Skandar etti,
Po'loddin o'yla paykar etti

Kim, Rum aro chekib manori,
Boqturdi ani Farang sori.

Chun berdi jamolig'a kushoyish,
Ko'rguzdi Farangdin namoyish.

Topqoch ani bu sifat ziyoliq,
Toqti otig'a jahonnamoliq.

Bu nav'ki ul demish emasdur,
Menkim ne dedim hamonu basdur.

Xurshedi jahonkushoy sen-sen.
Mir'oti jahonnamoy sen-sen.

Kim qildi sanga nazarni ravshan,
Ko'rdi yeru ko'kdagin muayyan.

Chun boqqali ixtiyor topti,
Har soriki boqti yor topti.

Ham naqshi vujudin etti foni
Ham topti baqoi jovidoni.

Bu ishqki baxti komrondin
Xoli bo'lmay zamone ondin.

Garchi iki nav' o'tti rozi,
Avvalg'ini anglag'il majozi

Kim, dardu gudozu so'z birla,
Yuz shu'lai jonfuro'z birla.

Chun ayladi poklikka mavsuf,
Ul nav' qilur birovga mash'uf

Kim, ishq aro firoq ila dard,
O‘zlukdin etar tamom ani fard.

Bil so‘ngrag‘i ishqni haqiqiy
Kim, davlat erur aning rafiqi.

Avvalg‘i vujudin etsa zoyil,
Chun bo‘lsa ikinchisiga moyil.

Yo‘q-yo‘qki ikinchi oni cheksa,
Ko‘ngliga visol tuxmin eksa,

Ul nav’ ketursa turktozi
Kim, qolmasa surati majozi,

Mazhardin ko‘rmayin nishoni,
Mazharda o‘zini topsa foni.

Maqsud budur, hayotdin bu,
Bal xilqati koinotdin bu.

Majnung‘a biri bo‘lub musallam,
Bahra topti ikinchidin ham.

Ermas edi o‘zidin bu ishlar
Bal ishqdin erdi ul kashishlar.

Har kimgaki ishq yuz ketursa,
Yo mash’ali shavq shu’la ursa.

Tog‘ ersaki suv qilur vujudin,
Nobud etar nabudu budin.

Tur uzra tajalli aylagach fosh,
Chayqaldi suv yanglig‘ ul qatig‘ tosh.

Bu shu’la ko‘ngulga tushsa kori,
Kuymakda aning ne ixtiyori.

Bu o‘t ne kishiga bo‘lsa ro‘zi,
Kuydirsa ne tong jahonni so‘zi.

Ishq ichraki jismi to‘lg‘onur bil,
Ul nav’dururki o‘t uza qil.

Tong yo‘q bu o‘t etsa ashk aro g‘arq,
Yomg‘ur yog‘ar andakim tushar barq.

Gar ashk bu o‘tni aylamas kam,
Yomg‘ur suvidin choqing‘a ne g‘am?

Kim zarqu riyovu sho‘r birla,
Oshiq etar o‘zni zo‘r birla.

Ishqi o‘ti bo‘lmas elga jozib,
Andoqki, ziyoda subhi kozib.

Rangin ko‘palak erur dilafro‘z
Parvona kibi emas jigarso‘z.

Oshiq dema kimni ko‘rsang asfar
Kim, bo‘lmadi za’faron muasfar.

Bejazb sarig‘ erur riyoliq,
Samg‘ aylay olurmu kahraboliq.

Safratda nechaki qilsa tavbix,
Oltun bila teng bo‘lurmu zirnix.

Har ohki shaydg‘a yovuqdur,
Ne issig‘ ul ohu, ne sovug‘dur,

Oshiq sovug‘ oh cheksa nogoh,
Olamg‘a solur o‘t ul sovuq oh.

Chun urdi xazon yeli sovuq dam,
Yofrog‘ni qurutdi, churkadi ham.

Bedard kishiki ashk to‘kkay,
Ul qatradururki mashk to‘kkay.

So‘z ahli erur to‘kar zamon yosh,
Bir sham’ki ashkin etsa durposh.

Ishq o‘ldi kishiga boisi dard,
Qilmoq iki kavn fikridin fard.

Parvonani ishq etmasa mast,
Urg‘aymu o‘zini o‘tqa payvast?

Ul damki kuyarda kechti jondin,
Ne fikri aning iki jahondin?

Telba o‘zin o‘tqa solsa nogoh,
Kavnayn ishidin qachandur ogoh.

O‘t sekrisa tifl emas xabardor,
Kim hirqatida ne nav’ asar bor?

Ko‘rgan kishi o‘t ko‘rar zabona,
Kuygan kishi ko‘rguzur nishona.

Kim ishq nasibidur azaldin,
Ul ishq erur bariy xalaldin.

Parvonada xolliq qanoti,
Ishq o‘tidin o‘ldi dog‘ zoti.

Bu dog'din ibtidoi ahvol,
Ishq etmadi oni forig'ulbol.

Bu ishq o'tig'a davomu bo'lg'ay?
Har kim tilasa ravomu bo'lg'ay?

Yo Rab, meni dardmandi mahjur,
Kim ishq o'ti jonim etti mahrur.

Bu o'tdin ko'nglum etma mahzun,
Bal shavqini qil damodam afzun.

Ham axgaridin tanim qurutqil,
Ham shu'lasidin ko'zum yorutqil.

Ohimni dudidin nishon et,
Ul dud ila ko'z yoshim ravon et.

Ko'nglum qushikim samandaroyin,
Otashkadasida topti taskin.

Sochqil shararidin anga dona,
Ber hemasi uzra oshyona.

Ul dona bila to'q ayla oni,
Bu shu'la aro yo'q ayla oni.

Yoq mug'bacha shu'lai majusi
Kim, dudi g'amimdur obnusi.

Ya'niki mug'ona sog'aring ol,
Bir sog'ar ila ichimga o't sol!

## XXXVII

*Shahzodai sipehrjanob va sipehri xurshed intisob, ya'ni Sulton Uvays Bahodir madhida so'z intihosi va nasoyih bisotida ko'p la'l va durri maknun va mavoiz xonida favokih va niami gunogun ul hazratqa quloqqa olmoq va og'izg'a solmoqning salosi*

Ey soqiyi davr! Bir qadah tut,
Huzn ahlig'a sog'ari farah tut.

Avval qadahingni ayla gardun,
Quyg'il anga bodai shafaqgun.

Chun bo'ldi labolab ul piyola,
Qil oni mening sori havola.

Ko'rgach ani hushdin boroyin,
Bir dam bila o'yla sipqoroyin

Kim, topmasun ul sipehri sog'ar,
Atrofida qatradin bir axtar.

To so'zda falaknishonlig' aylay,
Axtar kibi durfishonlig' aylay.

Topqach duri bahru la'li koni,
Shahzoda nisori aylay oni.

Shahzodai ma'dalatshior ul,
Yetti ato shohu shahriyor ul

Sultoni zamon, Uvays ul shoh
Kim, charx anga keldi xoki dargoh.

Zotig'a sirishta izzu tamkin,
Ham lutf ishida chust ham kin.

Kin andaki, bo'lsa razm chog'i,
Lutf andaki, ichsa bazm ayog'i.

Bazm ichra demayki, barcha avqot,
Maxluq anga lutfi mahzdin zot.

Zotida hayo bila adab ham
Ul nav'ki ammu xolu ab ham.

Tab'ida saxo bila shijoat
Dahr etsa ne tong anga itoat.

Vasfida necha deyilsa ma'ni,
Gardunni biyik demak, ne ya'ni.

*Ham aql ila budurur muvofiq*
Kim, ulki so'z ichra bo'lsa sodiq.

Safha uza kilk etib ravona,
Yozg'ay necha pandi mushfiqona.

Ey gulshani mulk sarvinozi!
Qay nozki, sarvi sarfarozi!

Bu bir necha so'z quloqqa olg'il,
Balkim necha dur quloqqa solg'il.

Bilkim ne jahondadur vafoye,
Ne umr binosig'a baqoye.

Ham suv uzadur jahon qarori,
Ham yel bila umrning madori

Kim, tuprog'u suvg'a shod bo'lg'ay,
Yelga qachan e'timod bo'lg'ay?

Yuz yil kishi gar jahonda shahdur,
Yo'q ersa gadoyi xonaqahdur.

Marg ajdari chun og'iz ochar keng,
Yutmoqqa shahu gado erur teng.

Gar aysh aro sen va gar g'amu dard,
Haq yodidin o'lma bir zamon fard.

Ham qahrig'a boqu tarsgor o'l,
Ham rahmatidin umedvor o'l!

Shahlar desang o'lg'ay ollinga past,
Past o'l darveshlarg'a payvast.

Topsang necha shahlar uzra shahliq
Faqr ahlig'a ayla xokirahliq!

Bo'l banda ato-anog'a yakson
Kim, haq dedi volidayn ehson.

Qulluqlarin ayla rasmu odat,
Kavnayn aro bil muni saodat.

Davlat talab aylasang Xudodin,
Bosh tortma shar'i Mustafodin.

Jannatqa borurg'a istasang yo'l,
Bu jodda birla mustaqim o'l.

Nafs aylasa fisq ila tabahkor,
Haq ollida o'zni bil gunahkor.

Cheksa gunah o'ti shu'la payvast,
Qil oni nadomat ashkidin past.

Toat qilu ko'zga ilma oni,
Ko'rmak bila hech qilma oni.

Toatqa riyoni aylasang zam,
Sog'inmag'il oni fisqdin kam.

Jurmeki yonidadur nadomat,
Ul keldi najotdin alomat.

Kim cheksa qadah niyoz birla,
Xushroqki riyo namoz birla.

Chun tengriga zohir o'ldi toat,
Ham shar' tariqig'a itoat.

Andin so'ng shoh xizmatin qil,
Ul zilli Iloh xizmatin qil.

Topsang qayu ishta muddaosin,
Sa'y aylayu hosil et rizosin.

Shohiki atong anga ag'odur,
Ul sanga ag'oduru atodur.

Bu ikki atog'a qil o'g'ulluq
Yo'q-yo'qki, bu ikki shahg'a qulluq.

Bu nav' iki jahon xudovand
Kim, sen bo'ldung alarg'a farzand.

O'zdin ikisini ayla xushnud
Kim, dunyayu oxiratdadur sud.

Qul bo'lsang alarg'a shoh sen—sen,
Doroyi jahonpanoh sen-sen.

Bo'lsa biridin rizo bag'oyat,
Yetsa yana biridin inoyat

Kim, bir kishvarg'a hukm sursang,
Iqbolu shukuh ko'sin ursang,

Zinhorki zulm rishtasin uz,
Insof ila adl qasrini tuz.

Mulk ahlig'a mehribonliq ayla.
Andoq ramag'a shubonliq ayla.

Kim bo'rilik etsa qovla oni,
Ul yer iti birla ovla oni.

Bedodi yetar zamonda asra,
Qo'yni bo'ridin amonda asra!

Mazlumg'a zolim etsa bedod,
Dodin berib ayla xotirin shod.

Maqsudini aylay olmasa arz,
Takror ila so'rmog'ini bir farz.

Lutf ayla ani so'rarda oyin
Kim, topqay iztirobi taskin.

Taskin bila angla holatini,
Adl aylabon ol malolatini.

Ne zulm qilurg'a elni qotqil,
Ne zulm qo'lin o'zung uzotqil.

Qassobdin o'yg'a gar xo'rishdur,
Ulturgali oni parvarishdur.

O‘yg‘a ne asig‘ qilur bu parvor,
Kim, o‘lsau bihi kelsa xarvor.

El molin o‘zungga mol bilgil,
Xaylin o‘zunga ayol bilgil.

Ya’ni nechuk asralur ayoling,
Mahfuz nechukki tursa moling.

Andoq bori el ayolin asra,
O‘g‘ridin amonda molin asra.

Bedodg‘a borsa xalq moli,
Mahshar kuni shahg‘adur savoli.

Gar shahrda istasang rayosat,
Sahroda aningdek et siyosat

Kim, dag‘dag‘a topmag‘ay muhojir,
Xohi guzariyu, xoh tojir.

Tojirg‘aki dast topti rahzan
Nogahdur aning yonida kahzan.

Bu turfaki har ne qolsa ondin
Chun shahrg‘a yetti biym jondin,

Tamg‘ochi etib boshig‘a javlon,
Har dam tilagay zakoti havlon.

Mundoq nimalardin ehtiyot et,
Chun naf’ini topting inbisot et.

Har fisq xayoli qilsa xotir,
Tengrini boshingda angla hozir.

Nafsingg‘a ne zulm bo‘lsa maqsud
Shahni ilayingda angla mavjud.

To barcha ishing degandek o‘lg‘ay,
Ko‘nglung nechuk istagandek o‘lg‘ay.

Dunyoda ishing butub kamohi,
Uqboda ham o‘lmag‘ay tabohi.

Din jonibidin yetib kushoding,
Yetgay iki dahr aro muroding.

Soqiy, qadahiki shahzoda,
Tutqay manga ul qadahda boda.

Lojur’a burun o‘zi sumurgay,
Ul nav’ manga dag‘i ichurgay.

## XXXVIII

*Bu dard navhasi itmomining tarannumi va bu hasrat nomasi ixtitomining takallumi va tartibi avzoining fasonasin tuzmoq va taqsimi atvorining taronasin ko'rguzmoq va savhu xato arqomig'a e'tirof varzish etib haqdin ul bobda talabi omirzish qilmoq*

Yuz shukrki bu fasonai dard,
Har lafzida yuz nishonai dard.

Jon pardalaridin anda avroq,
Jondin berib ul varaqni ushshoq.

Yozg'onda midodi ko'z qarosi,
Yozg'on qaro qayg'u mojarosi.

Har yozg'on alif kelib nishonda,
Bir kesgan alif nishoni onda.

Nukta asari nihon tikondin
Yo'qkim, qora solmog'on tugondin.

Har doli aning qadi xamida,
Dard ikki yonida oramida.

Ayni nechakim nazarg'a kelgan,
Ul na'lki hajr aro kesilgan.

So'z boshlari ichra harf bar harf,
Bu qondin o'lub yozarda shingarf.

Safha yuzi dard jilvagohi,
Mistar xati hajr shohrohi.

Anduh sipohig'a tushub sho'r,
Jon mulkin olurg'a kelturub zo'r.

Har satr kelib yasoli anda,
Parxosh elidin misoli anda.

Yo'qkim, bori mehnatu g'am ahli,
G'am dashti ichinda motam ahli.

Majnun g'amidin bori azoliq,
Layli o'lumi uchun qaroliq.

Ya'ni bu sifat firoqnoma,
Bo'ldi manga qatrarez xoma.

So'gin nechakim uzattim oxir,
Yig'lay-yig'lay tugattim oxir.

Ey bodi sabo, qaror tutma,
Tinmoqni mizojinga yovutma.

Kez kishvaru tog'u dashtu vodi,
Yetmay qo'yma jahon savodi.

Ishq ahlig'a dahr aro nido qil,
Bu qissa tuganganin ado qil!

Har qaydaki bo'lsa beqarore
Ovorai tiyraro'zgore,

Barcha bu taraf azimat etsun,
Tinmay nafase qoshimg'a yetsun.

Kirsun bu savodi a'zam ichra,
Kezsun bu bilodi motam ichra.

Bu xittaki ishq kishvaridur,
Sargashtasi mehri xovaridur.

Ishq ahli uchun madoris onda,
Dard ahli tutub majolis onda.

Har kimdaki bor esa xayole
Kasb etmak ishq aro kamole,

Bir madrasada yasay visoqin
Hujra aro soz etay yaroqin.

Avval sabaqin nigorish aylay,
Ul madrasada siporish aylay

Kim, olig'a qo'yub ul varaqni
Desun birov anga ul sabaqni,

Har kimsaga ulcha qobiliyat,
Ko'rsun sabaqi g'amu baliyat.

Bor anda g'izo g'ami jigartob,
Suv o'rnida qatra-qatra xunob.

Kunduz o'qumoq balo hadisin,
Ishq ichra yuz ibtilo hadisin.

Shom o'lsa yemak charog' dudi,
Anduh o'ti birla dog' dudi.

To har kim ishi qilib baromad,
Ishq ahli aro bo'lub saromad.

Mag'zi aro tushsa ishq jo'shi,
Chiqsa unidin balo xuro'shi.

Mehr o'tig'a o'rtanib vujudi,
Yoshursa quyosh yuzini dudi.

Ohi yeli tufrog'in uchursa,
Ashki suyi o'tini o'chursa.

Ham jismidin o'lmasa asar hech,
Ham ko'nglidin o'lmasa xabar hech.

Bu xittanikim qilib imorat
El kirmagin ayladim ishorat.

Ul ikki yagonai zamona
Kim, ishqda keldilar yagona.

Chun chiqtilar ushbu xokdondin
Jannat sari bordilar jahondin.

Munda beribon qaror alarg'a,
Oliy yasadim mazor alarg'a.

Ayvon bila toq beshumora.
Ul nav'ki gunbazu manora.

Ul charx kibi rafi' gunbad
Kim, bo'ldi alar ikkovga mashhad.

Qandili ichinda sham' mastur
Kecha anga baski to'kulub nur.

Lutf ichra kabutari paridek,
Yo'q-yo'qki, haram kabutaridek.

Ojiz bo'lub ul dag'i bir ishta,
Azbaski qanot urub farishta.

Beishqqa anda bor bo'lmay,
Zavqu tarab oshkor bo'lmay.

Beishq ko'runmay anda ko'zga,
Har yon zoyir malakdin o'zga.

Bu xaylki tortibon g'amu dard,
Har kim g'ami ishq aro chiqib fard

Kim, barcha tutub musallam oni
Ul pardada yo'l topib nihoni.

Chun bu haram ichra bo'ldi mahram,
Yuz fayz yetib yuziga har dam.

Yo Rab, angakim murod erur ishq,
Sarmoyai e'tiqod erur ishq.

Bu ravza sori keturgil oni,
Bu martabag'a yeturgil oni.

Har dam yana zavqu hol bergil,
Ishq ichra anga kamol bergil.

Ham ishqini jovidoni ayla,
Ham ishqda oni foni ayla.

Nopokki bo'lsa ishqdin yot,
Oshiq qo'yub ersa o'ziga ot,

Qon yosh to'kub o'ylakim surohi,
To'foni fasod ichinda rohi.

Ko'rguzmak ishi yilon kibi pech,
Yo'q zahrdin o'zga ko'nglida hech.

Ishq ichra tutub o'zini nomi,
Maqsud anga bo'lsa nafs komi.

Ul kom ila ko'nglini ovutma,
Bu ravza sori ani yovutma.

Men xastaki bu raqamni chektim,
Tahriri uchun qalamni chektim.

Yozmoqta bu ishqi jovidona
Maqsudum emas edi fasona.

Mazmunig'a bo'ldi ruh mayli,
Afsona edi aning tufayli.

Lekin chu raqamg'a keldi mazmun,
Afsona anga libosi mavzun.

Bu erdi g'arazkim ul guruhe
Kim, so'zda ayon qilib shukuhe,

Bu noma uchun bo'lub raqamkash,
Safha yuzin ettilar munaqqash.

Gar nuktalari jahonni tutti,
G'avg'olari insu jonni tutti,

Chun forsi erdi nukta shavqi,
Ozroq edi anda turk zavqi.

Ul til bila nazm bo'ldi malfuz
Kim, fors anglar o'ldi mahzuz.

Men turkcha boshlabon rivoyat,
Qildim bu fasonani hikoyat

Kim, shuhrati chun jahong'a to'lg'ay,
Turk eliga dog'i bahra bo'lg'ay.

Nevchunki bukun jahonda atrok.
Ko'ptur xushtab'u sofi idrok.

Gar modda kamrak ersa ne g'am
Chun zavqdur asl ul emas kam.

Insong'a erur kamol matlub,
Andin dag'i dardu hol matlub.

Har kimga ulum bo'lsa vosil,
Gar dardiyu holi yo'q, ne hosil?

O't solsa jahon eliga Majnun,
Bir kuyguchi bo'lg'usi Filotun.

Anqoni kishi qachon qilur yod.
Ul lahzaki bulbul etsa faryod?

Somi' necha bo'lsa dardparvard.
Afsonada ham kerakdurur dard.

Eshitguchi bo'lsa dardpayvand,
Bordur ichi oning o'tqa monand.

Qil o'tqa nazorakim kuyar chog',
Suv o'chirur oni, yondurur yog'.

Men dog'i bu maynikim suzubmen,
Turkona surud anga tuzubmen.

El ko'ngliga andin o'lg'usi jub
Kim, keldi bu navhaning mungg'i ko'p.

Munglug' menu mung bila payomim,
Munglug' kishilar so'zi kalomim.

Shak yo'qki qachonki bu o'qulg'ay.
Kim o'qusa xotiri buzulg'ay.

Ko'zdin chu oqizsa ashk seli,
Majnun kibi yod etarda Layli.

Nomamki yuzin qaro qilibmen,
Isyonu gunah aro qolibmen.

Ul suv yetibon yug'ay qarosin.
Yozg'on bori jurm mojarosin.

Yo Rab, bu raqamki bo'ldi marqum,
Har kim o'qumoqdin etsa ma'lum.

Har neki o'qur taammul etsa,
Degan g'arazim taxayyul etsa,

Ayb istamak o'lmasa murodi,
Ber borcha hunar sori kushodi.

Bog'la ayog'ig'a ishq domin,
Quy bo'g'zig'a dardu shavq jomin.

Zanjiri junung'a basta ayla,
Bu bandin anga xujasta ayla.

Qilsang g'ami ishq ila ani shod,
Bergil meni dog'i ko'ngliga yod!

Shoyad bu mahal bir oh urg'ay
Kim, gardi jaroyimim uchurg'ay.

Ul yel uchurub tani nizorim,
Rahmat uyida berib qarorim.

Isyonima afv bo'lg'ay, omin!
Yo Rabki, bu nav' bo'lg'ay, omin!



# I

Ey tangrim! Barcha yaxshi ishlar sening ezgu isming zikri bilan boshlanib o‘z nihoyasiga yetadi. Xalq sen tufayli baxt-saodatga erishadi. Inson aqli sening bosh-oxiringni bilolmaydi

Sen aqlga ma’nolar fayzini bag‘ishlaysan. Mangulik – senu, barcha xaloyiq o‘tkinchidirlar. Sen elga boqiylikni yo‘qlik qilding. O‘z zotingga nisbatan o‘tkinchilik yotdir.

Sening ilmingga g‘ayb sirlari – ma’lum. Mavjud – senginasan, o‘zga hammasi – yo‘qlikdir.

Borliging yo‘qlikni mahv etib, vujuding yo‘qlikka barham bergan.

Sen husnni jozibali yaratib, el ko‘nglini unga asir etgansan. Kimni husnga shaydo qilgan bo‘lsang, uni telbalik bilan elga namoyish qilgansan. Ishq o‘tini jahonni kuydiradigan, uning uchqunlarini xonumon yondiradigan etgansan. O‘sha olovda xonumonlarni o‘rtagansan. Nafaqat xonumonki, jismu jonlarni o‘tga tashlagansan.

Sen kimni parivash qilib yaratgan bo‘lsang, unga yuzlab g‘amchekar navqironlarni telba shaydo etding. Kimni sen pariga Majnun qilgan bo‘lsang, ko‘z yoshlarini jigarrang qilib oqizding. Sen qayerda jilva qilgan bo‘lsang, o‘sha jilva jahonda odamlarga Layli timsolida ko‘rindi. Layli nomli go‘zallarni navqironlarni telba qiladigan sifatlar bilan yaratding. Sening Majnunlaring aql-idrokdan ozoddirlar. Ularning ohlari aqlni yelga sovurgan. Aql sening yo‘lingda g‘ofil – bexabardir. Sening yo‘lingda aqlli kishilar telbalanadilar.

Sen bandalaringni abadiy afv etish uchun bahonalar izlaysan. Bandalaring ko‘z yoshlaridan do‘zax olovi shu’lasini doimo pasaytirib turasan.

Osmon yer singari pastda-yu, yuksakda – senginasan. Balki yeru ko‘k ixtirochisi o‘zingdirsan.

Sening qudrating bilan to‘rt qarama-qarshi narsalar muvofiqlashishgan. Hukming tufayli yetti osmon qavatma-qavat uyg‘undirlar.

Tun-kunning tinimsiz kezishi boisi – sening talabingda jahonkezarlikdir. Quyosh boshi bilan yurib, seni izlay-izlay yuzlari za’faron bo‘lib ketdi. Hamma seni istashga moyildirlar. Biroq seni topish juda mushkildir.

Seni hech bir narsaga o‘xshatib bo‘lmaydi. Chunki ular sendandirlar, ular – sen emassan.

To‘g‘ri ray seni har nima desa der. Aslida u sendan bo‘laturib, sen orada g‘oyibsan.

Seni kuzatuvchi uchun sen g‘oyib tuyulasan. Holbuki nazar soluvchining har bir ishida sen hozirdirsan.

Falakka sen xatti-harakat shitobini berding. Sayyoralarga esa nur va harorat bag‘ishlading.

Quyosh yuzini ajib bir shaklda yasading. Tun ko‘zini surma qo‘yganday qoraytirding. Oy kumushini zarsochar qilding-u, kechaning zulmatini gavharsochar etding.

Toqqa toshdan libos berib, zarkamar bilan belini bog‘lading.

Qish quyoshi nayzalarini o‘tkirlashtirding. Qordan qo‘g‘irchoqlar muhayyo etding.

Bahor yomg‘iri yetishi bilan darhol yerning oq chakmonini yam-yashil hashamga almashtirding. Lola qadahini toshga urding. Do‘l gavharlarini boshga sochding.

Gul gulbarglarini havoga to‘zg‘itding. G‘uncha chigallarini sarin yel bilan ochding. Gulga zumradrang taxt berib, uni g‘uncha singari ulug‘ baxt egasi qilding.

Tun zulmatidan qo‘rqmasin deb nargisga kumush mash’ala tutqazding.

Osmon jismlarini tutiluvchi qilding: Oyning kumushini shunga ko‘ra qoraytirding.

Goh oy tutildi, goh quyosh oltini qoraydi. Olti tomonga zeb-ziynat bag‘ishlab, boshi uzra olti gavhar taqding.

Unsurlarni bus-butun saroy qilib, atrofini to‘rt paxsali devor bilan o‘rading.

Unga zebu ziynat berib, falakdan to‘qqiz qavat kiyim kiygizding.

Osmonni atlas bilan zarhallashtirib, yulduz gavharlarini bittalab qadab chiqding.

Falak kiyimidagi tugmalar Tir va Nohid yulduzlari bo‘lsa, egnidagi ipak jiyaklari Oyu Xurshiddir.

Yo‘q-yo‘q! Bu yetti samo sayyorasi emas, balki yetti samoviy chavandozlardirki, ularning barchasini bir ishga buyurib, sayru harakatga mashg‘ul etding.

Bu yetti otalar deyilgach, qolgan bu to‘rttasi onalar bo‘ldi.

Bu ota va onani payvand qilib, ularning oralarida uch farzand yaratding. Ularning har biri o‘zgacha sifatlarda: jonli, kon ashyolari va o‘simliklar.

O‘shanday hukmronlik va bunday ota-onalikni rasm etding.

Bir kishiga to‘rttasi shodlik manbai bo‘lsa, yetti o‘rtasida to‘rt bundan ham ajablanarlidir.

Har bir yog‘ochga ikki zanjir taqding: ularning laqabini qazoyu taqdir deb qo‘yding.

Falakning toshini sen yengil qilib yaratting, zamonni esa og‘irtabiat, sustharakat etding.

Agar osmonu zamin zarra-zarra bo‘lib yo‘qolib ketsa ham, ular sendan bo‘lgani uchun senda o‘zgarish bo‘lmaydi. Aksincha mangulik nihoyasizlik topsa ham mumkin. Chunki u inoyat sendan sodir bo‘lgan bo‘ladi.

El titrab-qaqshaydigan har qanday shohni yo'q qilish sening uchun oppa-osondir.

Yoki nonsizu to'q bo'lgan gadoni sen shoh etsang, kim bunga «Yo'q!» deya olardi?!

Xalqni to'g'ri yo'lga boshlaydigan zohidni sen do'zaxga solsang, kim senga e'tiroz bildira oladi?!

Butun hayoti behudalikdan iborat bo'lgan fisq-fujurchini sen yorlaqab yuborsang, kim bu ishga daxl eta oladi?!

Olam ahli ichini qon qilib yuborgansan. Chunki bir luqma non topish uchun odam ming qon yutadi.

O'sha johil ham borki azob-mashaqqatsiz yashaydi va sen uning etagiga xazinalarni to'kasan.

Bu ishlar haqiqatiga inson aqli qayerdan yetsin? Bundagi ilohiy hikmat unga ma'lum emas.

Biroq bu tomoni — ko'ngil yo'lidir. U qaysi bir ishga mayl etsa — haqiqiy ish o'sha.

Kimni nimadan bahramand etgan bo'lsang, uning topgani na ko'p, na oz edi.

Har kimga nima bergan bo'lsang o'sha kifoya edi. Unga undan ko'pu oz kerak emasdi. Topganiga qanoat qilmaydigan odam o'z maslahatini sencha bilmaydi.

Sen yaratgan mavjudotlar sening muruvvat dasturxoning ne'matlaridan so'rashga odatlanganlar.

Kunduz — egniga quyosh kachkulini osib olgan bir tilanchidir. Tun sening dargohingdagi habash gadodir. Uning terisi yo'lbarsnikiday yo'l-yo'l.

Daryo sendan ne'mat talab qilib, kaftida yog'och piyola — qayishini ushlab turipti.

Tog'lar gadolarday qo'lda lola tutib, etaklarini ochib turibdilar.

Ya'ni: bularning barchasi uzra sen panohsan. Borliq mavjudotlari yo'ling gardidirlar. Mamlakatingning ikki bog'i — ikki olam. Sultonlik sengagina xosdir.

Bog'ingning ikki atirguli — quyosh va oydir. Hay-hay, bular qanday ajoyib bog'u, ajib atirgullar!

Sening shoningni bilolmaslik aqlga g'am-tashvishdir: «Uning ezguliklari va sha'ni ulug'!» oyati buning guvohidir.

## II

*Ul darajasi yuksak huzurida pastlik yuzasidan iltijolar qilmoqkim, uning maqtovida oliy aql tili lol, balki yuksak tafakkur tili buning izhorida ojiz keldi va bu xususda uzr so'rashni unutmoq va uzr demoqdan o'zini ma'zur tutmoq va ojizlik va bechorahollik manziliga qochmoq va tilanchilik ko'z yoshlarini sochmoq va xudo yo'lida biror narsa tilab qo'l ochmoq*

Pok Parvardigor! Idrok ahli sening vasfingda «Biz seni yetarlicha bilolmadik» deyishdan nariga o'tolmadilar. Seni har qanday ulug' sifatlar bilan xitob qilsam, sening martabang undan yuz o'shancha buyukroqdir.

*«Men eng fasihman» deb da'vo qilgan kishi* bu da'vosini ma'nolari bilan izohlab berdi.

Fikrda mo'jiza ko'rsatgani uchun olam so'zamollari uning qoshida ojiz qoldilar.

Maqtovingni aytish maqsadi bo'lgan kishi, vasfingni sanay olmayman, deb iqror etdi.

O'z ojizligini e'tirof etib, afv etishingga ko'z tutdi.

She'riyatda yuzlab menday so'z surganlar, men nima bo'libman, yuz minglab men kabilar so'zda ojizliklarini ham, o'z ojizliklarini ham ko'rsatdilar. Insofga kelsak – bu hamma urinishlar o'rinsiz. Yo'q-yo'q, o'rinsizgina emas, hayosizlikning o'ta ketganidir.

Hamdu sano aytish mas'uliyati shundoq ekan, oliy aql ham bu yo'lda uzr so'raydi.

Ham so'z bilmas gung bo'lmoq, ham bu uzrda lol bo'lmoq yaxshiroqdir.

Ey Navoiy, shirin so'zlilik da'vosini qilmay gadolik izhor etgin.

Ey Alloh, men eshigingda shunday bir gadomanki, boshdan-oyoqqacha turgan-bitganim xatodir.

Qora sochlarim bu xatokorlikda oqardi. Oq va qora sochlarimdan nur ketdi.

Gunohlarim o'tida jahonim kuydi, tutuni bilan xonumonim qorong'ilashdi.

Rasvolik olovini jahonga, uchqunlarini osmonga sochdim. Ushbu olovim jahondan toshib, ham uchqunlari osmondan oshib ketdi.

Telba bolalar jafokorlik ko'rsatib, har lahza boshimga tosh yog'dirib turdilar. Men majnunligimda agar dev ko'rsa, makr-hiyla qilib mendan qochish payida bo'lardi.

*Devonaligim majnun kabi, sargardonligim falak singaridir.*

Telbalik zanjiri buning belgisi, g'am-anduh osmoni Somon yo'lidir.

Patila-patila sochim bu falak aro tun. Yo'q, yo'q, boshimga kelgan qora kundir.

Ana shunday qora kunlarda qarib, ya'niki, qaro tunim oqarib, nafs belimga zunnorni tang'ib, kufrga belimni qattiq bog'lab qo'ydi. Shafqatsiz falak har lahza ishimni o'sha chilvir bilan chigallashtirib bog'lagan.

Men boyaqishdan yaxshilik nom-nishonsiz yo'qolib, ahvolimni aytsam undan yomonroqdir.

Holim sharhu izohi o'ta uzun bo'lib, qizig'i shundaki, dam-badam bu uzayib bormoqda.

Bu mangulik azob-uqubatlarni o'zimdan ketkizish imkoni menda yo'q.

Men o'zim agar davolay olganimda edi, avvalo unga mubtalo bo'lmagan bo'lardim.

Bu menga qanchalik mushkul bo'lsa, senga shunchalik osondir.

Ey Allohim, dardu ozorlarimga boq.

Ey Allohim, bu holatimga rahm et.

Lutf-marhamat qilib yo'limni o'zing sari boshla. Yo'lga boshlab, qo'limni ham tutib tortgin. Tortib bu qa'rdan chiqargin; halokatli girdobdan chiqargin.

Istiqbolimga yomon yo'lni ravo ko'rmadingmi: endi to'g'ri yo'lda sayr etishni nasib qil.

Shukringga tilimni chechan qilib, sajdangga boshimni moyil etgin.

Hidoyatingni mendan kamaytirma. Inoyatingni mendan ozaytirma.

Sen o'zing rozi bo'lgan ishga meni yo'llab, o'zing yo'l ko'rsatuvchi bo'l. O'zing xursand bo'ladigan ishlarni men uchun murodu maqsad qilgin.

Sening roziliging bo'lmagan ishni bu qul sendan iltimos qilmaydi.

Har bir holatga tilimga shukr zikrini sol. Har bir g'ussada menga sabr-toqat bergin.

Kibru havoli toat-ibodatni ko'nglim haramiga yaqinlashtirmagin.

Afv etish mumkin bo'lgan gunohlarga meni duchor qilgin.

Yo'lim xoh jannatu xoh do'zaxga bo'lsin, sen lutf bilan unda menga yo'ldosh bo'lgin. Raddimga qabulni mute' etgaysan. Gunohlarimga payg'ambarimizni shafe' etgaysan.

## III

*Ul payg'ambarlik osmonining quyoshi vasfidakim, g'arb tomondan balqib, Makka osmonida kamolga yetdi, balki shu'lali nurlari bilan mashriqdan mag'ribgacha «tush chog'idagi quyoshday» yoritdi va kufr oqshomida islom shamini yoqdi va shomga yaqin botdi*

Ey jilva manziling zangori osmon bo'lgan, uloving iziga munavvar oy rashk etgan aziz zot! Sening martabang sham'i quyosh mash'alidir. Balki quyoshu osmon yo'ling chang-g'uboridirlar.

Falakning sen uchun yo'l gardu g'ubori ekanligiga kelsak, me'roj kechasi bunga yaxshi dalildir.

Sening ulug'liging oldida falak pastdir. Sening ummatlaring nabiylarga qo'ldoshdirlar. Olamda payg'ambarliging xushxabari, odam avlodiga shafoating umidi yordir.

Sen «men nabiyman» deya so'z boshlab, xaloyiqqa ilohiy sirlarni aytding. Odam Ato sening daraxtingda meva kabidir. Sening farzandingga olam ahli farzanddirlar.

Sening nuring hamma jonzotlardan qadimiyroqdir. Balki to'qqiz qavat osmondan ham muqaddamdir.

Zoting bilan jahon, sayring bilan to'qqiz osmon ham faxrlanadi.

Sening martabangda yaratilganlar senga izdoshdirlar. Yo'q, yo'q, ular sen tufayli yaratilishgan.

Har necha jahon sen tufayli yaratilgan bo'lsalar-da, sening bular tomonga mayling bo'lmadi.

Sening zotingga olijanoblik nomasi bitilgan bo'lib, orqasiga payg'ambarlik muhri bosilgandir.

Ul muhr yozuvlarida zoting vasf etilgan. Xotam (muhr) so'zining alifi va tesida noming ifodalangandir. Sen maktabga qadam qo'ymagan esang-da, Alloh senga ilmi g'aybni — ilmi ladunni mukammal bergan. Sening huzuringda ilm ahli xuddi maktab bolalari kabi odob saqlaydilar.

Sen qo'lingni qalam tomon uzatmading. Qalamni ham qog'ozga tekkizganing yo'q.

Biroq sening maktubing qayerda ko'rinsa, xalq uning chizig'idan bosh ko'tarmaydilar.

Sening uloving yuguruklikda shu darajadaki, oldingda elchi Jabrail ham nochor bo'lib qoladi.

Axir Sulaymon yel uzra sayr aylaganda Hudhudga qanday martabayu qadru qimmat bo'lsin?!

Ey nabiylar guruhining himoyatgari! Olam eli sening amringga tobe'dirlar. Buyruqlaring elga qarz kabi, sunnatlaring elga farz singaridir.

Sening qadring yetti qavat falakdan oliy, zoting ham ikki jahonda a'lodir.

Sen bo'lmasang payg'ambarlar orasida kimning nutqi eng qisqa va eng teran ma'noli bo'lardi?! Hay-hay, qanday mo'jizali nutq-a bu! Boshqa payg'ambarlarda bunday nafis nutq bo'lmagan.

Uning ko'rsatmalari bilan jahon tartibga tushdi. Uning nazmi — ikki olamni to'g'ri tizimga soldi.

Hukmining har bir alifi o'z nayzasini tezlab, kofirlarning qonini to'kar nayzaga aylandi. Lom-aliflari qaychiday bo'lib, ta'na qiluvchilar tilini chaqqonlik bilan kesa berdi. Bu maktubda uning pok zoti bir nusxa bo'lib, elga Alloh so'zidan hikoya qiluvchidir.

Qudrat qo'li bu maktubning orqasiga muhr naqshini bosgan. Uni uzuk-muhr dema, balki nam mushk degin. Yo'q, mushk emas, tutilgan oy degin.

Yuzi quyosh gardishisimon bo'lib, u quyosh abadiy oysimon bo'lib qoldi.

Vujudi jahoni to'siq bo'lganida oyning nuri mutlaqo o'chib qolganday bo'ldi.

U quyoshga ko'proq tortgan bo'lsa-da, to'siq bo'lgani uchun tutilgandir.

Uni to'siq-parda dema, bu kichik jahondir. Kichik jahon emas, ul qutlug' nishondir.

Uning zoti qarshisida yetti qavat osmon, osmon demaylik, balki ulug' Arsh me'roj kechasi bechorahol bo'ldi. Barcha uning yo'lining tuprog'i bo'lishdi.

Bu zoti ulug' bir olam bo'ldiki, ushbu yer kurrasidan yuz baravar buyukdir.

Yer kurrasi nima bo'pti! U ming osmon chog'lik; nur ichida yuz ming quyosh chog'likdir.

Yer yuziga kelganda jahondan ortiq, falak ustida ekanda undan ham ortiqdir. Agar ul pok zot jahondan ortiq bo'lmasa, bir lahzada

maskanu manzili falak bo'lmasdi. Agar osmondan azizu mukarram bo'lmasa, Arsh unga makon bo'larmidi?! Agar quyoshdan nurliroq bo'lmasa, lomakonni — Alloh dargohini munavvar etmasdi.

Uning buroqi falakdan o'tayotganida oyu kun unga egar usti yopqichi bo'lishdi.

Islom dini taniga u ruh-jon bo'lib keldi. Ashoblari unga jonfidolik ko'rsatishdi.

Javharday nafis o'n yori u badandagi o'n hisday xizmatda bo'lishdi. Dinga to'rt ustun bo'lgan chahoryorlar bu ruh jonidagi to'rt unsur bo'ldilar.

U ruh, hislar va to'rt unsur el ahliga hayratlar soldilar.

Ular bu vujudga doimiy bo'lsinlar; suhbatlari davomli bo'lsin.

Xonadoni bog'ining bosh daraxti — payg'ambar oilasi bo'lsa, bundagi shoxlarning mevalari uning avlodlaridir.

Ularning barchasiga har ezgu soatda yuz ming salavotu vasflar aytamiz.

## IV

*U visol oqshomiki «tun qorong'uligi bilan qasam ichaman» oyati bo'la olgay — uning sha'nida yozilmog'i va bunday kechada u samoviy musofirning tunda baland yuksalmog'i va visol tongi eshiklari uning yuziga ochilmog'i va maqsad quyoshi topilmog'i*

G'am oqshomida zoru mashaqqat chekib oy xayoli bilan qachon-gacha tun bo'yi kezadi kishi? G'amda qo'shiq tuzib qachongacha bu afsona aytiladi?

Uzun umrimni nobud etdiyu, bu savdoda hech bir foyda ko'rma-dim. Evoh, bu qandoq kecha bo'ldiki, qaro balo desak bo'ladi. U quyosh xazinasini ko'mgan ajdahodir.

Dilbar sochidek ko'ngulda uning qo'rquvi. Men munda-yu, ko'nglim esa — unda. Bu tunning afsonasi uzun, uning qaro qayg'usi zo'rayib bormoqda. Uning fikrida ko'ngulda — qayg'u, savdosida esa ko'z qorong'u bo'ldi. Uni zikr etish jon uchun mashaqqat bo'ldi. Uning fikri umrim ofatiga aylandi. Bu kechaga nihoya istasang, u kechadan hikoya qilgin. Chunki u kechaning rangi toza mushk singaridir. Har bir yulduziga quyosh rashk etadi. Uning zarralar sochgan shabnamlari olamni tutgan sayyor yulduzlarni eslatadi. Tun gardini shudring yo'qotganidek, g'am qorong'iligini ham uning yulduzlari mahv etgan. Falak tungi eski-tuskisini yechgan, olamga sahar o'z libosini yopgan.

Tun jahon yuzidan xolini artdi, o'zini kunduz bilan teng tutmadi. Kunduz uning bu holatidan uyalib, xijolatdan yerga kirib ketguday bo'ldi. Ushbu ish zangori osmon kulgisini qistatti. Shuning uchun jilmayib tishlarini ko'rsatib qo'ydi.

Yulduz bolalari rag'bat bilan «Kecha» surasini takror-takror o'qiy boshladilar. Ularning sho'xligu o'yin-kulgilari avjiga chiqib ketgani

uchun qismat ustozi ularning oyoqlarini bog‘lab jazoladi. Ular alamg‘ussadan shod emas, ya’ni falak g‘amidan ozod emas edilar. Falakda zulmatdan nom-nishona qolmadi, barchasini malaklar qanotlari bilan supurib tashlashdi.

Go‘yo osmonda yuz minglab hurlar yuzlaridan nur sochar edilar. Yuzlari terlaridan ham yashirincha sepib: shudringdan obi hayot sochardilar. Bu holatdan Iso alayhissalom taajjublanib, iztirobli bir ahvolda ko‘kda har tomonni kezib yurardi. U bot-bot jon bag‘ishlovchi nafas chiqarar, bundan olamda hayotbaxsh shabada esardi. Buni oqshom dema, umid tongi degin. Umid tongi ham emas, mangulik tongi deb bil. Shunday kechada jilvalanuvchi sham’, sham’ emas, balki Taroz mash’alasi, mash’ala ham dema, munavvar oy, na mash’alu oyki, nurli quyosh balqdi.

Tun osmon quyoshi kabi olam ahlidan yashirinib oldi. Borliq manzilining yashirin bir yotoqxonasiga kirdi. Barcha ishdan qo‘l tortdiyu, mahbubi xayoli bilan mashg‘ul bo‘ldi. Birdan nurbaxsh bir elchi yetib keldi. Uning yo‘ldoshi faqat nurdan iborat bo‘lgan bir ot edi. Bu elchiga borliq va yo‘qlik bir odimlik yo‘l edi. Bu elchiga oti ham tezlikda qadamdosh edi. Ularning ko‘zlari qayerga tushsa bir sakrashda o‘sha yerda hozir bo‘lar edilar.

Samoviy karvonboshi uning huzuriga kirib, samo quyoshiga so‘zladiki:

– Haq sen bilan uchrashuv orzusidadir. Sen ham uning visolidan bahramand bo‘l. Bu ot qizg‘in yugurik yashin misolidir. Yo‘q, yo‘q, yashinday chopadigan buroqdir. Yaratilishi turgan-bitgani nurdan, nur nima bo‘pti?! Bu jannat farishtasi. Uning jismiga biror kishi yukidan dard yo‘q. Birov emas, balki unga gard ham yuqmagan.

Senga bu ulov loyiq keldi. Otlanki, vaqt g‘animat paytdir.

Bu so‘zni olam yagonasi eshitgach, go‘yo u bu bahonani kutar edi. Ot ustiga darhol sakrab mindi va yo‘ldoshi bilan yo‘lga tushdi. Osmondan tilaganini yerda topdi. Yerda ulovga minib ko‘k sari chopdi. Yengiloyoq ulov yelib-yugurar, har sakrashda olam-olam masofani bosib o‘tardi. Falak ko‘zini ochib uning boshiga yulduzlarini sochdi.

Uning siymosi nurini ko‘rgan oy ortiq quyosh minnatini ko‘tarishdan voz kechdi. Atorud uning xati qorasini ko‘rib, o‘z siyohini Kayvon yulduzi yuziga sochib yubordi. Zuhra uning yo‘lida pastki pardada soz chalib, sozandalardek musiqiy ma’raka bunyod etdi. Iso turgan to‘rtinchi osmonga bu zot kimyosi yetgach, quyosh libosi zarbof bo‘ldi.

Bahrom (Mirrix) uning buyuk martabasini ko‘rib, qo‘lidagi qilichini tashlab, uzangisini o‘pdi. Uning uzangisi Birjisga yetib, u bundan saodat kasb etdi. Zuhal bu suvoriyga sayislikka chog‘lanib, qo‘liga qamchi va g‘alvirni ushladi. Savru Hamal faryod etishib, unga jonlarini qurbon qilishga shaylanishdi. Javzo uning yo‘liga boqib ko‘zi

to'rt bo'ldi. Saraton ham ulug' zot nazaridan bahra topdi. Sher (Asad) uning yo'lining bir chekkasidan kuzatdi. Boshoqning (Sunbula) uning otiga yo'l ozig'i bo'lgisi keldi. Tarozu uning izida jon o'lchovchi bo'lib, Aqrab (Chayon) undan tiriltiruvchi dori topdi.

Yoy (Qavs) uning qoshi xijolatidan o'zini bir chekkaga olib, Echki uning qadamidan Qo'chqor bo'ldi.

Qovg'a suvi obihayot bo'lib, u suvdan Hut (Baliq) yangidan jon topdi.

Bu burjlardan to'xtovsiz o'tar ekan, harakatsiz sayyoralar bu zot yo'liga durlar sochishardi.

Falakkezar oti bu manzillardan o'tib, lojuvard osmon uning gardida qolib ketdi.

Samanini yanada yuqori sakratib, Arsh egniga kamandini ildi.

Kursi, Lavh va Qalam ham uning oti izidan aziz va mukarram bo'ldilar.

Oti va elchisi bir-bir yo'lda qolib Rafraf uning yo'liga tushdi.

Borliq to'nini birma-bir egnidan yechib, yo'qlik kamarini beliga mahkam bog'ladi. Atrofida tomon degan narsa yo'q; jismidagi to'rt unsurdan xabar ham yo'q.

Na davrasida olti tomondan asar bor, na jismida to'rt unsurdan xabar bor.

U tan bilan bordi. Biroq borayotganda vujudida na o't, na suv, na yel, na tuproq bor edi. Tan unga jondan ortiq edi. Jon — ikki jahondan ortiq edi.

Unda o'zini hushsizlarcha tashlab, o'zdan chiqib muqaddas dargohga ravona bo'ldi.

O'zi qolib, u o'zida qolmay, o'zni tashlab, o'zini qoldirmay yetdi.

U shunday bir yerga yetdiki, u yerga aql yetmaydi. Shu boisdan ham aql ishonmaydi ham.

Shunday martaba topdiki, ikki qosh orasiday masofada bo'lib, qorachig' go'yo unga ayni diydor bo'ldi.

Tun anbari sochlarini qoraytirib, go'yo ko'ziga surma tortilganday edi. Ko'zini ana shu to'tiyodan ochgach, maqsadini tilab nazar tashladi. Fahm etdiki: buyuklik va ulug'vorlik chodiri ostida maqsad jilvalanmoqda. Alloh o'z oldidan niqobini, ya'ni yetmish ming parda-chimmatni ochib, ulug' zotimizni o'z haramiga mahram etdi. Bu payt unda na jismu jon bor edi... O'zini u haramda mahram ko'rgach, bu mahramu haram ham go'yo mahv bo'ldi. Yor qoshida qabul topti, o'zi tilagancha yor topdi.

O'zini bu orada nomavjud ko'rgach, maqsad izhoriga boshladi. Haqdan nimalarni so'ragan bo'lsa, Alloh so'zidan ayni shuning javoblarini oldi. Haq unga nimalarni nasib etgan bo'lsa, buni ham Haq bildi, ham habibi bildi. Bu orada ulardan o'zga biror zot yo'q. Balki ulardan boshqa uy egasi ham yo'q edi. «Ular» deyish balki xatodir. Chunki u uchrashuvda ikkilik oradan ko'tarilgan edi. U go'yo

o'z-o'ziga o'z maqsadini arz etar, maqsadi ham uning o'zida mavjud edi. Faqat ummat gunohini tamoman tilar va tilaganicha o'z maqsadiga yetardi. Baxtiyor iltimoschi nimalarniki tilasa, biror narsa unga mone' yo to'siq bo'lolmasdi. Har qancha ko'proq narsa iltimos qilsa, istaganidan ilgariroq ijro bo'lardi. Haqdan nimani istagan bo'lsa, hammasini topib, bu osmon oyi orqasiga — yerga qaytdi. Qizg'in holda yer yuziga tushdi. U quvonchdan go'yo behushday, aslida esa yuz jahon hush egasi edi.

Ulug' zot oy borib porloq quyosh bo'lib qaytdi. Gavhar bo'lib borib, Ummon dengiziga aylanib keldi. Borayotganida u bir tutam atirgulday edi, kelganida olam bahori bo'lib qaytdi. Uning qo'lida Alloh marhamat qilgan hujjat bo'lib, uning mazmuni xalq najoti edi. Afv qalamida bitilgan xat uning qo'ynida bo'lib, maktub naqshlarida el xalosi zikr etilgan edi. Borib kelishi ikki qadam bo'lib, qaysi avval ekani ham noaniq — mubham edi.

Ey g'am adoyi tamom qilgan qalblarning davosi! Sen motamda qolgan jismlar shifokorisan. Har kimning ishi chigal — bog'liq bo'lsa, kaliti — sendan. Kimda qo'rquv bo'lsa — umidi sendan. Men xastaki xoru zordirman, lutf-marhamatingdan umidvordirman. Elga nazaring chorasizlikdan chora yetkazishlik ekan, menga bir ko'z qiringni tashlashing kifoyadir. Lutfu karam dengizi ma'lum ekan, bir qatradan bizni mahrum etma.

## V

*So'z gavhari vasfidakim, «gavhar» so'zi uning oldida tomchi suvdek bo'lur — bu haqda bir necha so'z yuritmoq, yana Ganja hakimi ta'rifidakim, Qorun ganji uning «Panj ganji» qoshida buzuq vayronadek ko'rinur — ganj sochmoq; va yana hind sehrgarlarikim, ularning oldida Kashmir jodulari ip esha olmaslar — uning gavhari ipiga tizmoq va o'z nazmining churuk rishtasin va uzuq torin ham ularga ulamoq*

Hali boru yo'q mavjud emas bir zamonda yaratilishning ilk shabadasi vujud sari esa boshlagach, hamma narsa shunda bor bo'ldi. Insof bilan nazar tashlagan har bir kishi bu so'zni anglar edi-yu, lekin nutqning o'zi yo'q edi.

«Kun»[1] amri zohir bo'lgan chog'da, «fayakun»[2] shovqini ham paydo bo'ldi. Demak, birinchi sado so'z ekan, har qanday tovushning ham boshlanishi so'zdir.

Ey so'z, bunchalik ajoyib gavharsan?! Gavhar nimasi, mavj urgan dengizsan! U dengiz buncha dilkash naqshlarni bir to'lqinlanish bilan naqshlab yaratdi. Yer qa'ridan tortib, falak yuksakligigacha bo'lgan narsalarning jami uning avvalgi mavjidir.

Seni dur deydilar. Bu — ma'qul gap emas. Sen ruh javharisan, dur — quruq suvning o'zi-ku. Demak, seni durga o'xshatish, xuddi

---

[1] K u n — yaratish.

[2] F a y a k u n — yaralish.

durni shudringga o‘xshatishchdir. Aytib sovumaydigan qo‘shiq sensan. Sarflayversa ham bo‘shamaydigan xazina sensan. Olam xalqi quyosh zarralarini yig‘ib yurgani bilan quyoshning nuri kamayib qolarmidi?! Igna uchi bilan bir tomchidan suv olavergan bilan dengiz suvini quritib bo‘lmaydi-ku.

Sen qadru muruvvatda dengiz va falaklarday benihoya, lutfu bahoda sof gavharsen. Qamish qalam bilan seni chizgan ul zot gavharni qora ipakka tizdi. Til sening zikring bilan yuksaklik egasi, tishlari esa unga inju tasbehi bo‘ldi.

Ganjada maskan tutgan zar sochuvchi kishidan o‘zga hech bir kishi bu til bilan maqsadiga erisholmadi. Uning yashirin xazinasi – sharaf ayvoni, xazinachisi esa lutf mezonidir. U – ma’no tangalarining zarb etuvchisi va uzlat haramidagi sir saqlovchi do‘st. Uning diqqati kalavasining uchi sertugun. Har bir tugunida esa yuzlab sof dur bor. Uning fikr xazinasi gavharga kon. Undan hamma xalqlar gavhar terishadi. Uning ko‘ngil sadafi gavhar sochuvchi, qamish qalami shakar to‘kuvchidir. U tanholik gavharini qo‘liga olib, uzlat kamarini beliga bog‘lagan. Ma’noning xosxonasini egallagan ham, so‘z qizini turli taqinchoqlarga g‘arq etgan ham u. U fazilatning Tur tog‘idagi Musosi, qanoatning Qof tog‘idagi Anqosidir. Agar u Muso bo‘lmasa, nega uning qalami bag‘riga jodu singdirilgan? Agar u Anqo bo‘lmasa, nega so‘z Qofida uzlatga chekinishni o‘ziga odat qilib olgan? U nazm ahlining eng shirin so‘zi, so‘z durini tizuvchi Nizomiydir.

U Ganjada xazinadek yashiringanu, lekin besh xazinadan belgi qo‘yib ketgan.[1] Uning har bir xazinasidan idrok sarrofi[2] behad sof javohirlarni topgan. Har bir javhari mulklar xirojiga teng, shohlar tojiga zeb-ziynat bergulikdir. Bu xazina qismlari ma’no duridan, so‘z va iboralari shu ganj tilsimidandir. Temir qo‘rg‘onlarni ochadigan kishi ham bu tilsimni ochishga ojizlik qiladi.

Hindistonning jodu ishida mohiri, hind sehrgari[3] bu tilsimni ko‘rib, o‘z qalami uchida sahifaga afsona yoza boshladi va bu sahifa olamga g‘avg‘o solgudek bo‘lib chiqdi. Uning tahrir etgan har bir she’riy sahifasi fitnagarlikda Kashmirning bir o‘lkasi edi. Sahifadagi har bir nuqta bir balo, yuzdagi dilkash xol edi. Undagi yozuvlar Bobil mamlakatining katta yo‘liday, qamish qalamining ichi esa Bobil chohidir. Uning sehrli qalami hiylakor ham iste’dodi joduli, sehrgardir.

Sehrgar bu mo‘jizani ko‘rgach, nima ham qila olardi, bu tilsim uni ojiz qilib qo‘ydi. Biroq yengilganlar kabi u qochishni o‘ziga ep ko‘rmay, o‘sha tilsim qarshisida o‘z tilsimini tikladi. Besh maxfiy xazinani o‘z bag‘riga olgan toshdan yaratilgan qal’a ro‘parasida

---

[1] Bu yerda gap Nizomiydan qolgan «Xamsa» – «Besh xazina» ustida bormoqda.

[2] S a r r o f – sayrafiy – pul almashtiruvchi, qimmatbaho tosh va metallarni baholovchi zarshunos.

[3] Ya’ni Xusrav Dehlaviy.



Majnun Layli qabri yonida.

besh qasr tikladi. Bu qasrlarning har biri shu asr ziynati edi. Qasrlarning tashqarisini dilkash naqshlar bilan bezab, ichlarini ham munaqqash etdi.

Mo'jiza bilan sehr orasidagi tafovut Ka'ba oldidagi butchalik kattadir. Biroq but bo'lsa-da, u jonsiz emas. Chunki uni but yasovchi ustod yo'ngan. U but — gulyuzli parivashdir. Uning ishtiyoqida yuzlab mutafakkirlar gangirab qolishgan. Uning ishqi barchasining boshiga tushib, hammasining qo'l-oyog'i tipirchilab qolgan. Butning ularga teng kelishiga gumon yo'q. Chunki u yaxshidir, yomon emasdir.

Bu bazmga Ashraf yetib, o'z nasibasiga ega bo'ldi. Mening ham yo'lim bu tarafga tushib, shu azobni o'zimga lozim bildim. Bu xayol ko'nglimga kelmasdan oldin juda ko'p o'yladim. Axir Ganjada xazina yashirgan kishi, har bir xazinasi uchun bir qo'rg'on yasadi. Yoki hind naslidan bo'lgan Hindiston farzandi ham o'z qasrlarini obod qildi. Qal'a uchun shahar, bahrasi uchun esa bog', ko'katzorlar lozim bo'ladi. Qani endi menda ham o'shalar sarflagan fursatchalik vaqt bo'lsa-yu, shahar va bog' rejasini chizib chiqib, bog'ini gurkiragan chamanzorlarga aylantirsam; shahrini ulkan bir poytaxt holiga keltirsam. Ikkita avvalgi dostonni yozishga kirishganim va ularni nihoyasiga yetkazishga bel bog'laganimda doim xayolim shu edi. Endi esa uchinchi dard dostoni meni aqlu hushimdan judo qildi. Umidim borki, bu va yana yozilajak ikki doston ham avvalgilaridan qolishmaydi. Ya'ni Nizomiy va Amir Xusravning «Besh xazina»lariga tenglashadi. O'ylab ko'rsam, oldingi ikkitasini chuqur mulohaza bilan yozmaganman. Maqsadimga erishaman, bundan murodimga yetarman. Pirim holimga lutf qilgan ekanlar, bu maqsadim amalga oshmay qolmas.

## VI

*Valiylik osmonining jahonga nur taratuvchi yulduzi, to'g'ri yo'l ko'rsatish konining sof gavhari, she'riyat avji falakining hashamli quyoshi va ma'nolar jomining toza may ichuvchi rindi, ya'ni mavlono Nuriddin Abdurahmon Jomiy madhida nukta surmoq va uning jomidagi durdni simirmoq*

So'z gulshanining ochilgan atirguli, ilm oyatini varaq-varaq kezuvchi kishi qadri shunday yuksaklikdaki, quyosh undan quyiroqda yuradi. Malak uning ikki kovushidan hal qilib, bosh og'rig'ini qoldiradigan sandal yog'ochi o'rnida ishlatadi. Bukulishdan hassasi boshida paydo bo'lgan tob ikki jahonni tortmoq uchun ilmoqdir. Uchidagi nayzasi g'azabga minsa, dev bilan shaytonlarni ko'r qiladi. Tasbehiga tizilgan yuz dona yuz fayz qushlarini ovlaydi. Donalar belidagi torni jahon xalqi uchun mahkam ip deb bil. Uning

yuvinadigan idishi falak dengizidir. Undan tomgan har qatra suv eng noyob dur bo'ladi. Poshnasi tekkan yer – muridlar yig'iladigan davra. Bu davr ahli uchun saodat halqasidir.

Uning masjididagi joynamoz va mehrob Ka'baga kiradigan eshiklardir. Mehrobning ustiga Alloh deb yozilgan. Uyning egasi hamisha eshigida ogohdir. Uning boshi sajdaga egilganida oyog'i «he» singari buraladi. Balki sajdaga uning jismi egilganida «he» bukikligiga o'xshab ketadi. U har bir sajda qilganida Haq visoliga erishadi. Uning sajdasini sajda deb emas, Haq visoliga yetmoq degan ma'qul. U falaklar avjida yuksaklik nog'orasini chalib, farishtalarga himmatdan dars beradi. Laqabi ham jahonga nur taratadi. Zoti bilan ham nuran alo nurdir.[1] Ismi Abdurahmon bilan tanilgan, ammo Jomiy bilan shuhrat tutgandir.

Ey, ilm yuziga mash'al tutgan, fayz ko'zgusiga sayqal beradigan zot, darveshlik tariqatida shunday uzlatga chekindingki, Tangrining o'zi senga mo'l-ko'l fayzini ato etdi. Ilming dengizi to'lqinlanganida yettinchi osmondan oshib ketdi. Qalamingdan ma'no durlari oqib, nutqing uni so'z shodasiga tizdi. Ma'no qalaming bag'rida sayr etib, so'ng o'sha nov orqali durga aylanib qog'ozga taraladi. O'sha yo'ldan ma'no karvoni, balki ma'no jahoni keladi. Xavfdan hadiksiramay yoppa-yolg'iz olamda sayyohlik qiladi. U ma'nolar jahon yuzinigina emas, balki osmon kengligi yuzini ham tutib ketgan. She'riyating nasr singari yaxshi; nasring esa nazmdek ko'ngilga tug'yon soluvchidir. Ushbu nasr va nazm lashkari olam yuzini butunlay tutib ketgan. Hali «Xamsa»ga qo'l urmay turiboq, qalaming so'zga kirishib ketdi. Kishi chuqur o'ylab qarasa, qalamingni yo'nib, qator nomalar naqsh etdingki, u xazinalarning ham sanog'i beshtadir.

«Silsila»ni yaratib, yuzlab aqlni unga shaydo qilding. «Tuhfa»ni g'avg'o uchun elga manzur etganingda, kishilar o'z jonlarini unga fido qildilar. Qalaming «Subha» talqinini tugallaganida, farishtalar davrasida tasbeh zikri boshlandi. «Ahsanul-qasas»ni yozganing zahoti, qissa xalqning suyukli asariga aylandi. «Devon»ni muhayyo qilganingda, Surayyo yulduzlari uning boshiga gavhar sochdi.[2] Shunday qilib g'amu qiynoq tortmay ularning «Besh xazina»lariga javoban besh xazina namoyon etding.

Nazming sifati maqtovdan yuqori, nasring esa, undan ham ortiqdir. Xalq fikriy kashfiyotlar oshig'i ekan, ulardan hamisha fayz topadi. Odam sening fayzing bilan bahramanddir. Men esa olam elining poymolidirman.

---

[1] Shoir «Nuriddin» so'ziga ishora qilib, nur ustiga nur iborasini qo'llamoqda.

[2] Bu yerda gap Jomiy tomonidan «Silsilat uz-zahab», «Subhat ul-abror», «Tuhfat ul-ahror», «Yusuf va Zulayxo» va «Devon» asarlarining yaratilishi ustida bormoqda.

## VII

*Ul shoh madhidakim, Xitoy va Hind shohlari uning bazmi maydonida shohmot shohlaridek harakatdan mahrum va farzintabiat falak fili o'sha fillardek bo'sag'asiga yuz qo'yib qaysarlikdan xoli va Ko'kbo'z oti chopqir osmon va Bahrom qamar xanjari bilan uning ismi oldida bir piyoda navkar*

Qutlug' baxt madadkorim bo'lgani uchun kushoyish va zafar menga yuzlandilar. Ikkinchi Junayd[1] himmat va inoyati bilan bu ma'nolar xazinasini ochdim. Unga dadil kirib, olam-olam pok javohirlarni ko'rdim. Bu qimmatbaho javohirlardan, sof gavhar va olovrang la'llardan oldim. Qo'ynim va etagimni to'ldirdim. Bundan ortiq ko'tarish imkonim yo'q edi. Qo'ynim, cho'ntak va etaklarim to'lib, u yerdan shodu xurram chiqdim.

Atrof tevaragimga xaloyiq hujum qildilar. Men esa bu ishga loyiq kishini izladim. Toki uning bazmiga yetsamu, borini unga tuhfa qilsam. Mangulik baxt menga yor bo'lgani uchun meni bexudlarcha bir tomon tortar edi: to bir tabarruk manzilga elttiki, har xil maqsad u yerda hosil bo'ldi. Unda jannat singari bir ulug' bazm bo'lib, taxt ustida bir baxtiyor shoh o'ltirar edi.

Baxt menga aytdiki: — Etak, qo'yningni och. Shoh boshiga hovuch-hovuch soch!

Men sochishni boshlab, boru yo'g'ini hammasini unga hadya qildim. Dedimki: «Bilay, bu qaysi shoh bo'ldi? Bu nechuk ulug' dargoh — qabulxona ekan?» U shoh osmon singari ulug' tamkinli, ya'ni davlat va dinning e'zozlovchisi — din zafarining bayroqbardori, ya'ni Sulton Husayn G'ozi edi.

Uning sha'nida shariat oyati ingan. Uning adolati shariat himoyachisidir. Din ilmi undan tartib-intizom topmoqda. Islomga uning pok zot homiydir. Islom alifi uning bayrog'i, «sin» kungirasi qasri Arshga yetadigan deb bil. Ham lomi bayrog'iga zulfi nafis po'pak, ham so'nggi alif go'yo qasri ustuni. «Mim» hassaga o'xshab, Musodek unga ko'makchi.

U Muso singari xalqni haq ishiga buyuruvchi, islom taxti unga Tur tog'i kabidir. Bu Tur tog'ida tasalli topmog'i uchun har nafas Haq unga jilvalanib turadi. Yo'qsa, unda taxtga nisbatan nafrat, Haq dargohigagina umidu hasrati bor. Uning pok zoti olam uzra shoh, dardli ko'ngli darveshonadir.

Undan falak fili qo'rqib qochadi-yu, pashsha pari sinsa — ko'z yoshi to'kadi. Sher ustida qilichi yaltiraydiyu, chumoli o'lib qolsa siniqib ko'z yoshini tiyolmaydi. Qilichi bir jahonni barbod etolsa ham, xulqi ikkinchi jahonni bunyod etadi. Shohlar o'rtasida uning o'rni falak yuksakligidadir. Darveshlar oldida esa u bir hovuch tuproqday turadi.

[1] Muallif Abdurahmon Jomiyni nazarda tutmoqda.

Kibru havoli kishilar qarshisida shoh buyuk Arshday bo'lsa, faqir kishilar yonida o'zini zarradan kam tutadi. Darvesh deyin desam, u xalq uzra podshohdir. U darveshlar shohini Alloh yorlaqasin!

Unga saxovat odatdir, deyin desam, bu xuddi quyoshni ravshan deganday jo'n chiqadi. Dargohi ulug' desam, falakni yuksak deganday bo'laman, xolos. Ilm egallashga umr sarflamasdan, varaq ustidagi so'zlarga harfma-harf qaramasdan turib, zehni hammasini hal qiladi. Bu xuddi Alloh tomonidan yuborilgan nabiyga o'xshaydi. Har ilmda alloma bo'lgan odam uning oldiga kelgach so'zga og'iz ocholmay qoladi. Olamdagi haqiqiy ilm din ilmidir. Din ilmi fiqhdir, bu aniqdir.

Uning bazmida har mohir faqih biror masalani o'rtaga qo'ysa, shoh unga nisbatan asosli yuzlab shubhalarni tizib tashlaydiki, mas'ala aytuvchi ularning bittasidan ham voqif emasdir. Faqih chetlashib qolgach, har bir tizgan shubhalarini o'zi birma-bir hal qilib beradi.

Alloma varaqdan o'qiganlaridan so'rasa, shoh Haq ko'ngliga solgan javoblarini aytadi. Masala xususida shoh dur sochsa, yuz mohir faqih hayratga tushadi. Shoh qayerda masalalarni aytib hal qilib bersa, faqihlar bu haqda risolalar yozadilar. Uning ko'ngliga shunchalik ko'p masalalar ma'lumki, ularni yuz kitobga ham sig'dirib bo'lmaydi:

U o'shalarni sa'y-harakat bilan yodlab olgan emas, balki bir marta eshitganini unutmay yodida saqlagan. Har bir fikrni izohlaganida Abu Hanifa ruhini shod qilardi. Faqat fiqhdagina emas, hadis va tafsir ilmida ham, har qayerda biror masalaga daxl etgan bo'lsa, hammasini teran mulohaza qilgan edi. Har narsaga murojaat etgan bo'lsa — yetdi, keragicha shu haqda so'zladi.

Ko'ngli yomonlikdan pokiza, xayru saxovati bilan xalq rohat-farog'atda. Har go'shada masjidlar tiklagan bo'lib, u yerlarda ibodatchilar miqdoricha malaklar sajdadadirlar. Faqat masjidlar demayinki, faqiru darveshlar uchun xonaqohlar ham bunyod etgan. U uzatgan sharbat kosalari Jamshid jomiday, har sadqa qilgan patir noni Quyosh jussasicha.

Uning qo'lidan ochlar totli taomlar yeb, yalang'ochlar dilkash kiyimlar kiyadilar. Xavf-xatar ehtimoli bo'lgan yo'llarda yuksak rabotlar barpo etgan. Bu safardagilar uchun panoh, horib yetgan kishilarga oromgohdir. Musofir unda orom olganidek, och qolsa — taom tayyoru, yuvinsa — hammom.

Mamlakatining qayerida yo'llar harakati bo'lsa, qaroqchilar yo'qlik sahrosiga qochgandirlar. Savdo ishini jazm etib savdogar foyda istab o'z mamlakatidan yo'lga chiqsa — qo'nsa manzil uchun tog'da bo'lsa ham bog' — muhayyo, tamg'a solig'idan, xavfdan ko'ngli tinch. Ko'ngli istagancha xaridor topmasa matolarini ochib ko'rsatmaydi. Matolarini o'rab yig'ishtirsa, hech kim unga, och, deya buyruq berolmaydi. Shahar ichida xojalarday erkin yuraberadi. Ko'nglida xavf yo qo'rquv — yot.

Savdogar ahvoli ana shunaqa. Aholi ham o'z holicha farog'at-da: har kim o'z ishi bilan mashg'ul. Mehnati mahsulini olib yashaydi. Don-dun jahon yuzini xuddi yulduz osmonni egallaganday tutgan. Bug'doy bilan arpa bersa injuga moyil gado olmasligi mumkin. Don-dunga gado mayl qilmaydi. Balki shaharda tilanchi topilmaydi.

Ushbu omonlik va benihoyat adolat shahar aholisi uchun kifoya qilarlidir. Ziyon-zararsiz topgan foydalaridan odamlar imorat va bog'-rog' barpo etadilar. Dashtda yashashga moyil bo'lgan turku arabu buluj va boshqa elatlar lola singari o'z ko'rklarini namoyish etib, teridan yasalgan bo'rklarini boshlariga egri qo'yib yuradilar. Qo'yga bo'ridan omonlik bo'lib, u qo'ychibon iti bilan qorovullik qiladi. Shuncha aytganlarimni o'nu yuz baravar ko'paytirsam ham, borini mingdan birini aytolmagan bo'laman. Buni chin deb bil.

Qizig'i shundaki, bu jahonpanoh odamning yuz muncha obodligu farovonlikka ham ko'ngli to'lmaydi. Ey Alloh, uning tilagicha maqsadiga yetkiz! Olam yuzi hukmronligini unga nasib et. Jahonga adolatu hukmfarmoligi yoyilsa, bundan ham murodi uning ko'pdir. Uning tilaganicha unga muyassar qil. Olamni uning hukmronlik zabtiga topshir.

## VIII

*O'rinbosarlik taxtining zebu ziynati va saltanat shaxsining ko'z qorachig'i, ya'ni Sulton Badiuzzamon Bahodir ibn Abulg'ozi Sulton Husayn Bahodirxon huzurida arzi iltijo. Alloh taolo u ikkalasining mulki va saltanatini doimiy qilsin va ularning yaxshiligi va ehsonini butun olamga yoysin*

Kim uning sifatlari dengizini idrok etayin desa, uni pok dur deb vasf etsa ajab emas. Falak ashyolarini sanashga kirishgan kishining quyoshni tilga olmasdan iloji yo'q. Gulshan sifatlarini birma-bir aytmoqchi bo'lgan odam gul vasfini aytmay ne iloji bor?

Shoh uchun yuqorida maqtovlar aytildi. Endi shahzoda haqida ham bir duo qilmoq joiz. U shahzoda emas, shohu shahanshohdir. Shohlar uning dargohi tuprog'idirlar. Uning shaxsi adolat o'lkasining yangi bog'idir. Ham sultonlik osmonining charog'idir. U shohlik chamanining gulyuzli sarvi. Adolat va ehson osmonining quyoshidir. U olam eli orasidagi qahramon, ya'ni Badiuzzamon u. Uning ismi zamon nodiri bo'lganidek, zoti insu jon yagonasidir. Hay, hay! Bu qanday ajoyib ism! Bu qanday pok va saodatli zotdir! Uning zoti farishtasifat bo'lgani kabi barcha sifatlari ham malaklarga xosdir. Uning saxovati qarshisida to'qqiz qavat osmon falak qoshidagi bir uyum tuproqchadir. Rayi nuri oldida munavvar quyoshni tasavvur qilsak, bu xuddi quyosh oldidagi bir zarra yorug'lik singaridir.

Uning adolati jahonni yoritadi. O'zi adolat so'zi boshidagi ayn-quyoshdir. Uning qahri uchqunlari ko'kka o'rlasa, Nasri Voqi' yulduzi singaridir. Samani jahonkezarlikka sakrasa, taqasi o'rniga yangi oy kelib joylashadi. Kek va qasos paytida uning jang sirtmog'i kamandi ochilib, sirtmog' bo'g'ovi unga kushoyish fathu nusrat olib keladi. Kamoni o'qlarining parlari malaklar qanotidan bo'lgani uchun otilsa to'qqiz falakdan nariga o'tadi. Chavgon o'yinini mayl etib, otda maydonga kirsa, chavgonining uchi yangi oy bo'lib, uchar yulduz unga dasta bo'ladi. Uning yugurib-yelishi uchun maydon – falak bo'lib, yulduzlar chavgoniga go'y (to'p) bo'lgani talashadilar. Har qaysiga uni chavgoni tayog'i tegsa, uning qadri falakdan ham yuksaladi. Jang maydonida uni qatl etishi jonga ofat bo'lib, bazm ichidagi jamoli olam ko'rkidir. Uning bazmida osmon zangor dasturxon, u dasturxonda limonlar yulduzlardir. Sozandayu qo'shiqchisi Nohid sayyorasi bo'lib, uning qo'lidagi doyra quyoshdir. Osmon taxtining soyasi bo'lib, unga chiqish uchun quyosh pillapoya bo'ladi. Har bir zina – u quyoshmi yoki to'lin oy bo'lsin, uning oyog'ini o'pishdan qadr topishadi. Bu pillapoyalar bilan u taxt yasalgach, taxt ustida baxti navqiron shoh o'rin tutgandir. U tojni boshiga egri qo'yib olgan, yuzlab toj egalari uning itlariga muhtojdirlar. Ular qo'llarini qovushtirib, buyrug'iga bir chekkada intizor bo'lib turadilar. Ularning har biri «O'tir» degan farmon armonida yashaydilar. Ular yerga bosh qo'yib uni maqtash bilan boshlarini falakdan yuksaltiradilar. Uning bazmida shohlar baqamti tizilishib, qadahlar sipqaradilar. Soqiylari hur yoki pari-dek, har birlari xuddi sharq quyoshidek.

Bunday soqiy kimga may uzatsa, unda aslo aqlu hush qolmaydi. Uni may dema, tiriklikning zulolidir. Soqiysi esa – mangulik hayotidir. Bu ruhbaxsh mayni ichgan shohning bazm ichidagi so'zlari jon bag'ishlovchidir. U goh bir so'z bilan jon baxsh etadi, goh bir so'z bilan jahon bag'ishlaydi. Bu jahon shohi to bo'lar ekan, hamisha zamon ofatlaridan el panohidir. Ham shoh jahonpanohi bo'lsin, ham ahli jahonning shohi bo'lsin.

## IX

*U tun dag'dag'asi ta'rifidaki, savdoyi ishq ajdahosining dami o'tining tutuni va yulduzlari olamni o'rtaydigan o'sha olovning yolqinlari edi; shunday tunda xayol sayyohi ko'rgiliklarning qora otiga minib har tomon yo'l olmog'i va ishqning yuz ofatlik dashtiga yetmog'i; ofat yog'inlaridan balo doyuliga qolmog'i va balo yashinlari uning joniga shavq va muhabbat haroratini solmog'i; ishq duri shamchirog'ini o'sha kecha topmoq va u yo'lchi yulduz bilan so'z maydoni javloniga chopmoq; Layli xayoli bilan ko'rishmoq va Majnun dardiga tushmoq*

Hiylakor falak o'tgan kecha nur ustiga zulmat yoyganda, olam ustidan esayotgan tun shamoli ko'k bag'riga qorong'ulik sochar

edi. Men zim-ziyolik gumbaziga qamalgach, zulmat eshikni berkitgan edi. Zamonni mumday bulut qoplab, tunning zulmatiga yana qorong'ulik qo'shilgandi. Vujudim shu zulmatga asir bo'lib, ko'nglimga falak zulmati qo'ngan edi. Ko'ngil o'ynoqi xayol otiga minib, duch kelgan tomonga qarab chopar edi. Tunrang xayol oti jahonga ko'p yugurdi-da, nihoyat Arab tuprog'iga yetib, to'xtadi. Ishqning hidini sezgan hamono u ot chopishdan ham qoldi. Ishq vodiysiga yetgach, undan nari o'tib ketmoq juda mushkuldan mushkul edi. Xayol suvoriysi taysallanib, bu yerda ot ham oqsoqlanib qoldi. Havo oh sarsari[1]ni qo'zg'atar, bulut esa tinmay yosh to'kardi. Ya'ni shamol yanada qattiqroq esar, yomg'ir esa undan ham dahshatliroq edi. Kecha ko'zni yumib yorug'lik istaganday qorong'u edi.

Oftobdan sharq yorishgani kabi, ba'zan Tur tog'i ustida yashin yarqirardi. Yoxud Musoning orzusi bilan Tur tog'i ustida Xudo jamoli jilvalangandek bo'lardi. U Tur tog'i va tog' egasi Muso nur qa'rida g'arq bo'lgandek ko'rinar edi. Ba'zan esa bu yashin sur'at bilan Madina sari borar, shu'lalari bilan zulmat ustiga nur to'kar edi. U yashin nuri ayriliqda Xudoning diydorini umid qilgan Xoshimiy avlodidan bo'lgan payg'ambarga o'xshar edi. Me'roj kechasi payg'ambar osmonga chiqib, yuzining shu'lasi bilan jahonni yoritdi. Yashinday ko'kka yuksalib, Madinaga yolqin tashladi.

Ba'zan bu yashin Quddusni yoritib, tun zulmatiga oq nur to'kar, bu qora tutun orasida lovullab ko'ringan Xalil o'tiga o'xshardi. Xalilning gulxanga tushishi yashinga o'xshar, Namrud[2] yuziga nurlar separdi. Shu yashin har lahzada Yaman tomondan ko'rinib, o'zining o'tlik sirtmog'ini tashlar, u — Suhayl yulduzi balqib Yaman tunini yarqiratganidek edi. Yo'q, yo'q, balki Uvays qalbi yolqini qora tunni oydinlashtirmoqda. Goh Abuqubays tog'i uzra tovlanib, undan Ka'ba ravshan bo'lib turar yoki nur haramga tushib, undan tog' bag'ridagi binolar ham yarqirab ko'rinardilar. Ayman[3] anori o'z shoxini yoritganidek, goho Izam vodiysiga shu'la sochardi. Salam[4] yog'ochlariga o'rnatilgan durlardek nur bilan ziynat berar, ba'zan Najd tog'i ustida u yashin chaqnab, osmonga nur sochar edi. Bu — qorong'i hijron kechasida g'amgin Majnunning o'tlik oh chekkaniga o'xshardi. Goh murosasiz falak, shom ustida subh ko'rsatar edi. Bu esa, Layli karashmaga mayl qilib, qora kokillari orasidan jamolini ko'rsatishiga o'xshardi.

U yashin tinimsiz har tomonga uchar, shu ravshanlikda qabilayu urug'lar ko'rinardi. Ketma-ket chaqilayotgan chaqmoq bir qabilani emas, balki yuzlarcha qabilalarni kul qilib yuborgudek. Uning nuri har yoqqa uchib yurganda, yirtqich hayvonlar ham

[1] Sarsar — sovuq, kuchli va qattiq shamol.
[2] Namrud — Ibrohim (Xalil) payg'ambarni o'tga tashlagan podshoh.
[3] Ayman — A abistondagi vodiy nomi.
[4] Salam — daraxt nomi.

ko'rinishib qolardi. Yo'lbars, qoplon va qonxo'r sherlar qon to'kish uchun changallarini o'tkirlashtirar edilar. Shu vodiyda tunlari tuproqqa aylangan oshiqlarning suyaklari unda-bunda oqarib turardi. Bu suyaklar cho'llardagi chirik saksovuldek uyum-uyum bo'lib yotardi.

Quyosh xazinasini ajdaholar yo'qotib, o'rnini tun ahli qora balolari bosdi. Yomg'ir dema, bulut yovdek el ustiga o'z o'qlarini yog'dirmoqda. Tunda bulutlarning har tomon qo'zg'alishlari qora devlarning na'ra tortishiga o'xshab ketardi. Bulutlarning bir-biriga kelib to'qnashishlari, ularning guldurash sadolaridan falak gumbazi darz ketgandek bo'lardi. Buni oqshom deya ko'rma, balki jonga yuzlarcha ofat keltiruvchi qo'rqinchli zulmatdir. Yugurik sayyoh bu hol hayratidan bir qadam ham bosolmay qoldi. Unda qadam bosgani majol tugul, bunga umid ham yo'q edi. Yuzlarcha ofat ichida jonini hovuchlagan musofir, minglarcha tahlikalar tuyardi. Oydinni ko'rganda titilib ketuvchi qorong'ilikka o'xshab, uning qo'rquvdan majoli qolmagan; unga na aql yo'ldosh, na hush. O'zi bejon, agar joni bo'lsa, hushi yo'q. U qo'rqoq jonidan yuz marta voz kechgan, jahondan ham ketmoqqa shay.

Ofat, balolar dastidan xayol musofiri ikki ko'zini ocholmay tong ottirdi. Tong yeli tun kulini supurib, azob bulutlarini ham haydadi. Xasta va cho'chigan musofir bir lahza orom topib, o'ziga derdi: «Bu tunmi yo balo dashtining qora kunimi? Jahonda buncha ham baxtsizliklar bo'ladimi, qayerga qadam qo'ymayin ofat... Bu qorong'i vodiy qanday vodiyki, uning zulmati nafas yo'limni bo'g'ayotir?»

U buni hali anglab yetmay, g'oyibdan nido keldi: «Bu ishq dashtidir; sarguzashti — jon ofatidir. Sen ko'rgan har yashin ishqning o'tidir, o'sha yashinning har shu'lasi ishqning xanjaridan chiqqan uchqunlardir. Zulmatga chulg'angan har qora bulut, ishq o'tining ko'kka o'rlashgan tutunidir. Bahor tomchilarini yomg'ir dema, u ishqning o'q yog'dirishidir. Bu ishq dashtida yirtqichlar g'avg'o soladi, shu dashtning har tarafi qurt-qumursqaga to'la. Bu dashtga kelgan ajdarlar qamish ichidagi qiltiriq tola kabi, haybatli sherlar esa kuchsiz chumolilar kabi ojizlanib qoladi. Bu ishq vodiysining g'amlari qishda garang qilib qo'ysa, yozdagi garmsellari elni ilviratib ketadi. Bu dasht tikanlari ofat alifi kabi, lolalarida ishq dog'lari bor. Bunda hech kim yashay olmaydi, yashash qayerda, balki o'tishga ham imkon topolmaydi. Moziy dunyo bir kishidan boshqa hech kimning bu vodiyga qadam qo'yganini bilmaydi. Uning vujudi g'am tuprog'i va suvidan yasalgan, ishq o'ti va yeli uning manglayiga yozilgandir. Bunday kishining qismati doimo sargardonlikda va g'am cho'llarida quyunday kezishdan iboratdir. Uning jismi tuprog'i dard ko'chasining chang va g'uborlaridan, suvi bo'lsa — dard bulog'idan. Jismining yel qismi sarsaridek ohidan va o't qismi jon o'rtaydigan ishq garmselidandir.

Uning vayron bo'lgan tani g'am qushining makoni va alamli boshi ham qushlar uyasi edi. Sochi ko'rguliklar tuniga o'xshar, uning har tolasi telbalik oyog'iga kishan edi. Muhabbatdagi sifati devonalik bo'lgandan uning nomini jahonda Majnun atashardi. Ushbu dasht uning turar joyi, o'ti, guliyu tikanlari – uning gulshani. U bir nodiraning, nodira bo'lganda ham jahon balosining ishqiga mubtalo edi. Arabistonda va Ajamda mislsiz bo'lgan bu go'zaldan Arabiston ham, Ajam ham alamda edi. Majnun muhabbatda yagona bo'lgani singari, husnda u qiz ham zamon ofati edi.

Bularning dunyoga mashhur bo'lgan afsonalarini Xusrav bilan Nizomiylar doston qilgan, ishqdan so'z ochib, bu ikkisi to'g'risida hikoya qilgan edilar. She'riyat osmonining yulduzi Suhayliy ham Layli, Majnun haqida so'zlashga mayl qilgan. Hozir ham u she'riyatda yagona bo'lib, so'zlari sochilgan durlardekdir. Suhayliy Xusrav ruhini bezovta qilsa-da, lekin Nizomiyning ko'z nuri hisoblanadi. Birining ruhini ranjitsa-da, ikkinchisinikini quvontiradi. U dur sochuvchi qalamini qo'lga olib, Layli va Majnun dostonini bitgandir. Uning bundan murodi: olam sahifasida bo'lmagan ajoyib bir doston yaratish edi. Nizomiy, Xusrav va Suhayliylar bu qissani nazmga solgan esalar-da, ular bu dashtdan o'tmagan, bu balolardan xabar topmagan ekanlar. Ular xalq va rivoyatchilardan bu qissani chala-chulpa eshitib, bunga shunchalik zeb berdilarki, uning vasfida hech so'z aytib bo'lmaydi: senga ham falak yor bo'lib, yo'ling shu ishq sahrosiga tushdi; uning holi va g'am-kulfati qanday ekanligini bilding.

Bu ishq dashtiga kimki kelib, yana qaytib ketar ekan, bu voqealarni aytolmaydi, aytsa ham hech kim ishonmaydi. Mening ishq yo'lboshchisi degan nomim bor; turar joyim ham ishq sahrosi. Senga Majnunning Layli g'amida qanday kuyganini bekamu ko'st rost so'zlab beray».

G'oyibdan ovoz bergan ruh shunday deb bu qissani boshlab, ma'naviy nafosat bilan bayon etdi. Uning g'am-hasrati, og'ir kunlari shunday-shunday edi, dedi. «Endi bu qissani angladingmi, dadil bo'lib, qog'oz, qalamga qo'l cho'z. Sendan bu hikoyalarni yozmoq, bizdan senga so'z bilan to'g'ri yo'l ko'rsatmoqdir. Ularcha rang-barang so'zlay olmasang-da, shirin til, noziklik bilan bo'lmasa-da, lekin senikida dard va o'rtanishlar ortiqroq, ko'ngil yoquvchi hangomalari ko'proq bo'ladi. U tomonda gul va sunbul bo'lsa, sen kishilar qalbiga o't yoqib, tutunini ko'kka yetkazasan. Ular qimmatbaho durlar sochsa, sen ko'z yoshini dona-dona qilib oqizasan. Ularda jozibali sarv unsa, senikida fig'on va oh daraxti o'sadi».

Xayol musofiri ishq ko'rgiliklarini anglab, ularni chin ko'ngil bilan qabul qildi. Joniga zavq asar etib, butun g'am va malolliklar bartaraf bo'ldi. Ijod uchun belni mahkam bog'ladi, xayol otiga chaqqonlik bilan sakrab mindi. Hujraga yetib kelganda, tong otib,

muazzin azon aytdi. Butun farzlarni ado qilganimdan so‘ng, qo‘l davot va qalamga bordi. G‘oyibdan kelgan ovoz to‘g‘ri yo‘l ko‘rsatganidek, men ham afsonani boshladim.

## X

*Qaysning yo‘qlik majlisidan qutulib, vujud beshigiga tutilgani; qon yutmoqdan yemish va ishq doyasidan parvarish topgani; ishq zoti bahrasidan el ko‘ziga shirin va azaliy dard haroratidan xaloyiq nazariga issiq ko‘ringani*

Bu bo‘g‘ovlar halqasidagi g‘amgin kishining zanjirlari shunday sado beradi: Arab yerida badavlat kishi bo‘lib, u Arabistonga hukmronlik qilardi. Necha-necha qabilalar uning hukmida edi, barcha qabilalar uning iqbolini o‘ylab ish ko‘rishardi. U bechora xalqning mushkulini oson qiluvchi, hamisha dasturxoni yozig‘lik, mehmondo‘st kishi edi. Osig‘liq qozoni o‘choqdan tushmas, tun-kun gulxanida o‘ti pasaymas edi. Sahroda yo‘lini yo‘qotganlarga bu o‘t qorong‘u kechadagi yorug‘ yulduz bo‘lib ko‘rinardi. U bilimni kasb qilib, saxovatni hunar qilib olgandi. Bilim bilan saxovat ko‘rsatardi. Ot, tuya, qo‘y-qo‘zilari son-sanoqsiz edi.

U tez o‘tuvchi umridan kuygan, bolasi yo‘qligidan juda qayg‘urardi: moli ko‘p, o‘zi keksaygan, farzand orzusida edi. Insonning hayot libosi eskirib, umr daraxti ham qulay deb qolganda, yonida go‘zalligi sanavbarga o‘xshagan yosh mevali nihol bo‘lsa edi. Shu azamat daraxti tubidan ko‘chib ketsa, bu nihol o‘sib soya solardi; ya’ni yo‘qolgan sadafdan bir dur qolsa, uning qabilasi shu durdan nur olardi. Agar bir merosxo‘ri bo‘lsa, uning moli dunyoda sovurilishdan saqlanardi. Umr quyoshi botar ekan, uning o‘rniga yana yorug‘ quyosh – farzand kerak. U quyosh yuksalib, butun qabilalarni yoritar edi.

Bilgilki, guliston quriganda bulbul sayramaydi, doston aytmaydi. Ha, g‘am tunida nur taratuvchi sham o‘chib qolsa, parvona bilan uy yorishmaydi. Biror maqsadni ko‘zlaganda shuni o‘yla, agar unga erisha olmayotgan bo‘lsang sabr qil.

Qabila boshlig‘i Tangriga ko‘p yolvorib, istagan umidiga yetdi, ya’ni uning maqsadi farzand edi, Xudo unga voris berdi... U vorisgina emas, balki ishq ahlining murod qabilasidir. Ishqning tug‘ilishi bir bashariy qatradan ekan, o‘sha modda ma’no sadafining ishq gavharidir. Shu qatra tan xazinasining yashirin qimmatbaho kumushi, jon gulshanining yorug‘ shabadasidir.

Muhabbat oyati uning yonog‘ida tovlanib, vafo farmonlari esa yuzida ko‘rinardi. Ishq mulkining shohi ko‘kdan yergacha hukm qildikim, shodmonlik bilan osmon gumbazigacha ziynat berib bayram qilsinlar. Ko‘kdagi abadiy dard bu xursandchilikda nag‘masini

shodiyona chalsin. Dunyodagi g'am lashkarlari talvasaga tushib, sevgi qo'shini qo'zg'alib, toshdi.

Balo sel ofatiga yo'l ochaman deb, qo'li bilan uning ko'zini ochdi. Bebosh firoq uning boshini silab, «bu bosh ustiga tosh yog'diraman» dedi. Dard ham uning og'zini yuvib, «bu yerdan oh o'tlarini falakka o'rlataman» dedi. Ishq esa «bundan boshqa pok manzil yo'q» deya uning ko'ngliga moyil bo'ldi.

Alqissa, otasi bu durni topganidan faxrlanib, ko'p gavharlar sochib, tortiqlar berdi. O'g'lining nomini Qays qo'ydi, bu — o'z otasining nomi edi. Bir necha doyalar uni boqib asradilar, ulg'aytirishga kirishdilar. Qimmatbaho matolar bilan yo'rgaklab, g'uncha kabi yuzlab libos bilan o'radilar. Gul yaprog'i asalga tushgandek, uni beshikka bog'ladilar. Uni baxt bilan saodat doya singari odat bo'yicha tarbiyaladilar; bir lahza ham undan bexabar qolmay, ko'z qorachig'idek saqladilar. Uni ko'z yoshini saqlagandek ko'zda asradilar.

Bodomning ichida mag'iz saqlanganidek, bu bola ham ko'z beshigida farog'atda yashardi. Uning atrofini o'rab olgan el, u tomonga sovuq shamolni esgani qo'ymasdilar. Uning bo'g'zidan sut o'tishi bilanoq qonga aylanar, shu vajdan bag'ri ham qonga to'lib borardi. Beshikka tang'ilish bilan uning tani qiynalib, azoblana boshladi. Yerda yurishga o'rganmagan juda kichik chog'idan boshlab emaklashga harakat qilar, o'tni ko'rganda uni ishq o'ti gumon qilib, unga yashirincha mayl qilar edi. Dard va g'am bir lahza ham undan g'ofil bo'lmay, hamisha uni ulg'aytib borar edi. Go'dak beshikda fig'onlar tortar, afg'onida esa dardning nishonalari sezilar edi. Uning tili chiqib gapirar ekan, har bir gapi ta'sirli bo'lib, gaplashganda uning so'zlari elning hushini yo'qotar edi. Yuzida malohat shu'lalari, nutqida fasohat nash'alari bor. Uning har bir ma'noli so'zi el ko'ngliga ta'sir qilardi. Uning fikrlari aqlga ma'qul, boshdan-oyoq manzur edi.

Qabilalar har tomondan xabar topib, Qaysni ko'rmoqqa oshiqar edilar. Atrofdan kelgan kishilar, bu ajoyib bolani talashib tomosha qilishardi. Ba'zilar uning yuzidan hayratda qolsalar, ba'zilar so'zidan o'yga cho'mib qolardilar. Benavolar uni jondan sevar, har kim ko'rsa duo qilardi. U yuzlarcha qarilarni o'z vasfida lol qilgan shunday ajoyib bola edi.

Ota-onasi uni birday sevar, go'yo ma'shuq bitta-yu, oshiq ikkita edi. Undan behad ajoyib so'zlar eshitganlar «yomon ko'z tegmasin» derdilar. Uni jon yo'rgagiga o'rab, ko'z qorachiqlarini isiriq qilardilar. U to'rt yarim yashar bo'lganida, otasi uni o'qitish niyatiga tushdi. Qabilalar ichida tengi yo'q ta'lim beruvchi ustozni qidira boshladi. Toki o'g'li maktabda o'qib, baxtli bo'lsin, ilm-ma'rifatdan bahra olsin, ilmlar bilan aziz bo'lib, jahonda nom chiqarsin.

Ey odob o'rgatuvchi ustoz, aql sening qoshingda talaba bo'ldi. Bu bola qo'liga bir varaq tutqiz, menga bo'lsa, ishqdan saboq bergin!

*Qaysning donolik maktabida ilmlar varaqlarini o'girgani; ishq izg'irini yetib, u varaqlarni sovurgani, ya'ni Layli husni gulshanidan xastalik xazoni chetlashib, salomatlik bahori yelidan latofat gullari ochilib, maktabga yo'l olgani va u gullardan Qays ko'ngli oyog'iga oshiqlik tikanlari sanchilgani*

So'z darsidan ta'lim beruvchi kishi afsonani shunday tahlil qildi: Qaysga odob va ta'lim beruvchi kishini har tarafdan izladilar. Odamzod ichida malaksimon yaratilgan bir hunarmand ustod topildi. Biroq u ustod qabiladan hech yerga jilmasdi, dars berishda yuksak kamolot sohibi edi. U ajoyib kishi qabilada izzat-hurmatli bo'lib, har ishda Hay ahliga yordamlashuvchi edi. Zo'r sha'n-shavkatga ega, martabasining yuksakligi ko'kka teng bir shaxs edi. Qahri kelganda nafasi garmseldek, metin toshlar qo'lida yumshoq mumga aylanar edi. Uning karam dasturxoni oldida quyosh qora kulchadek qadrsiz; cheksiz bo'lgan tun osmoni uning qabilasida eski bir otxona edi. O't uning qahriga teng kelolmas, yel bo'lsa uning qabilasidan bitta gardni ham uchirib ketolmasdi. Eliga olam ofatlari tushmas, chunki u o'z elining panoh qo'rg'oni edi. Xazinasida durru gavharlar ko'p bo'lib, lekin bir durdan alohida faxrlanar; bo'stonida yuzlarcha chiroyli gullar bor bo'lsa-da, ularning biridangina uning dimog'i xushbo'y edi. Bir mash'aldan uning ko'zi yorug'langan ediki, uning bir uchquni sharq quyoshi edi. Turar joyi bir sham bilan bezangan; jahon uyi ham o'shandan ravshan bo'lgan edi. Uni sham dema, balki nurlarning chashmasidir, uning nuri yomon ko'zlar makridan yiroqdir. Uni nihol dema, balki sarv kabi xushqomatdir, sarv ham dema, balki shamshodga rashk soluvchidir.

Uni oy dema, balki to'lgan oydir, to'lin oy ham emas, balki porloq quyoshdir. Ikki labi asal, lekin xurmo mazalik; ikki yuzi to'lgan oy-u biroq niqobda. Qora zulflari tunida yuzi quyoshdek, gajaklar esa shu quyoshning ustidagi umid shomi edi. Yo'q, shom emas, balki ko'ngildan tongning yodini chiqaruvchi qorong'ulikning yoyilishidir. Tutashgan ikki qoshi o'zaro husn talashib mojaro boshlagan choqda, qora xoli voqif bo'lib oraga kirgan. O'sma ularga ziynat berganda, yangi oyga o'xshagan qora qoshi ko'kimtir bo'lib tovlanar yoxud yangi o'sib chiqqan ikki sarv niholi shabadadan ikki tarafga egilib turgandek tuyulardi. Sho'x, rahmsiz ikki ko'zi esa mast kofirlardek uyqusirab, haligi sarvlar ostida uyqu umidi bilan cho'zilib yotgandek.

Kiprik saflari qora balodek, qora ko'zlar ustidagi qora soyadek. Soya ham emas, balki to'rt qator saf tortgan surma rang kiyingan zangi qo'shinlaridir. Ko'z ochib yumguncha kipriklar ikki qo'shindek qon to'kmoq uchun bir-biriga tashlanadi. Bularni hind lashkari

dema, balki chin dashtining kiyiklariga qo'yilgan qator qopqonlardir. Chin kiyiklari shu qadar mushk sochdiki, u qopqonlarni ham muattar qilib yubordi. Yuzi jannat bog'laridan nishona bo'lib, undagi xol firib uchun donadir. Jannat donasiga birgina Odam Ato ilingan bo'lsa, bu yuzdagi xol donasiga butun jahon ahli ovlangandir. Labining bolidan og'zi shirin bo'lgani uchun so'zlari ham shirin edi. Labiga jon zaxiralari yig'ilgan, og'zining suvi jon shiralaridir. Uni o'pgan kishi undan jon topadi, shuning uchun uni obi hayot deyilgan.

Ikki qizil labi jon bo'lsa, iyak ostidagi baqbaqalari «jon» so'zining «nun» harfidir. U shunday sarvqomat, nozik niholki, jilvasi qiyomat qo'poradi. Uni ko'rgan kishi o'zga bir olamga o'tib qolar ekan, u har dam bir qiyomat qo'porsa nima ayb? Belining nozikligi jon pardasidagi ingichka torlarsimon, libosidagi o'rish-arqoqlar jon pardasidagi yashirin nozik iplardandir. Uning pok gavhari hali ipga tizilmagan, la'li esa zargar qo'lidan zarar ko'rmagan; to'g'ri da'vo kabi toza, ochilmagan ma'nodek ohorli edi. Ikki qora sochining uzunligi intihosiz ikki qorong'u kecha. Shuning uchun uning ismi barot[1] va qadr[2] kechasidagi to'lin oydek jilvalanardi. Kimki uning ismini aytishni istasa Laylidan boshqa so'zni tilga olmas edi. Bu toza gulshan — Layli guldek yuzi bilan otasining ko'zini ravshan qilgan edi. Otasi Layliga maktab bo'lsin deb bir uyni jihozlagan edi. U xona nafosatda oy doirasiga o'xshar, Layli shu uyda oydek o'tirardi. Boya aytilgan ustoz shu maktabning muallimi bo'lib, farishtadan hur ta'lim olardi. Ko'k yuzini yulduzlar qoplaganidek, u xona bolalar bilan liq to'lgan edi. Yig'in guli Layli esa, talabalar orasida yulduzlar ichida oydek o'tirardi.

Qaysga kelsak, otasi uni bir ustozga topshirsa-yu, ustoz unga ilm o'rgatsa, degan fikrga kelgan edi. Qabilalarida Laylining maktabidan boshqa munosib maktab bo'lmaganidan, arablarda bo'lgan rasm-rusmlarga muvofiq, gavharni cheksiz dengizga tashlagandek, Qaysni ham bilimdonga topshirdilar. Bunday pok gavharni topgan dengiz juda zavqlandi. Shu soatda uning ta'lim taxtasiga sabog'ini yozib berdi, ya'ni oldiga kumush lavh qo'yib, darhol unga ta'lim berdi. O'qituvchi ta'limga qattiq bel bog'ladi. Qays uning aytganlarini yaxshilab bajardi. Unga qancha ko'p saboq berilsa, go'yo ilgari bilgandek o'qirdi, hamdars bolalar o'z holatlariga xijolat tortar edilar. Qays bir kun sheriklari bilan saboqdosh bo'lsa, ikkinchi kuni albatta o'zib ketardi. Shunday kunlar ham bo'lardiki, besh-o'n saboqni o'qib, anglab, yangi varaqlar ochardi. Shu yo'sinda zamona uni tez vaqtda hamma ilmlar bo'yicha yagona qilib qo'ydi.

Zamona yagonasi — Qays maktabga kela boshlagan vaqtda, Layli demayin, ul sanamdek parizod bir kasalga chalingan edi. Tabiatiga

---

[1] Barot — Hijriy yil hisobida sakkizinchi oy bo'lgan sha'bonning o'rtasi, bayram kuni.
[2] Qadr — ramazon oyining «Laylatul-qadr» (qadr kechasi) deb ataladigan 27-qutlug' tuni.

tushgan quyosh kabi harorat uning osoyishini barbod qilgandi. Har ko'ngilki, aslan kuygan bo'lsa, ozgina harorat ham uning tanini azoblaydi. Chirog'i o'chayotgan bechora chirog'iga yog' quyilsa, yana yonaveradi. Quyosh qumni qanchalik qizitmasin, unga o't yoqilsa, yana ham alangalanadi. U quyosh — Laylining mizoji issiq bo'lib, qumlarning ham issiq nafasi urib turardi. U xurmo va asalni yaxshi ko'rar, may ichishga ham oshiqardi. Asal, may va o'z issiq tabiati hamda havoning harorati — to'rttalasi shu'lalanib unga o't soldilar. Uning oq gulga o'xshagan jismini isitma qizil gulga o'xshatib yuborgan edi.

Gul yuzidan oqqan terlar uyni gulobxona qilib yuborardi. U bo'lsa, g'uncha kabi harir pardalarga o'ralgan, isitma unga gul zarralaridek o't solgan. Mizojidan harorat kam bo'lsa, uni isitma qaltiratardi. Tong yelidan teraklar titraganidek, uning shamshod qaddi bezgakdan titrar edi. Zilzila bo'lgan choqda qoya toshlar bir nafasda pora-pora bo'lib ketsa, noziklikda gulday muloyim badan shamol titratishiga qanday dosh beradi? Uning boshida do'stlari yig'ilishib, tabiblar hozirlashar edilar. Qon to'kuvchi ko'zlariga chidash qanday qiyin bo'lsa, uning uchun parhez qilish ham shunday mushkul edi. Shu ahvolda u gul yuzli sarvning kasali uzoqqa cho'zildi. Falak qancha hasad qilmasin, uning tabiati ham shuncha yordam berar edi. Kasallikda tabiat mehribonligi yuzta tajribali tabibdan yaxshiroqdir. Agar uning mizoji tuzalishga ko'maklashmay, jon bersa, Isodan elga nima foyda? Kishining o'z tabiati kasalliklarni quvib chiqaradi. Layliga tabiat muruvvat qilgach, xastalik yo'qolib, quvvatga kirdi. Hakimning ko'rgan choralari kor qilib, uning mizoji tuzalishga yuz tutdi. Mizojiga salomatlik kirgach, tabiatida ham tinchlik tug'ildi. La'li labi jilmayib, qomatining niholi yuksaldi. May ta'biga xursandlik bag'ishladi, badaniga qon yugurtirmoq uchun parhezni ushatdi. Yana o'sha gul yuzli go'zallikda burungidan ham ziyoda bo'ldi.

U odobli oy bir kun zerikib, maktabga borish havasiga tushdi. Olamga zeb berguchi go'zallik pardozchisi uni bezantirdi. Olamning zeb-ziynati bo'lgan husn yana zeb ustiga zeb berdi. Uning sochi xad[1] yonidagi dolga; fam[2] kalimasidagi nuqta og'zi ustidagi xolga o'xshaydi.

Yuzining o'tini yoqmoq uchun gugurd — qora qoshlar nildek har tomonga tortilgan edi. Chehrasi gulistonida ochilgan olovrang gullar bilan jahonga o't soladi. Uning boshidagi anbar hidli qora zulflari — gulrang yuzida qora tutun, manglayidagi tilla qoshi go'yo o'tdan chiqqan alangalardir. Uning lablari, peshonasi, yuziga yoqqan o'tning cho'g'lari edi. Undagi hindu xol jodugarlik bilan o't ichiga suvni berkitgandek yoki obi hayot labi suv ichiga o't yashirgandek edi. U la'lning o'tidan jahon, yo'q, yo'q, balki jon kuyadi. O'tli ikki ko'zi

---

[1] Xad — yonoq.
[2] Fam — og'iz.

surma yuqi, u surma esa, bu o'tning tutunidir. Bu o'tlar orasida g'arq bo'lgan yuzi jahonni kuydirmoq uchun chaqin edi. Qanday chaqin, ofat chaqini yoki u yuz, go'zallik ravshanligidir. Yuzi atrofidagi gavharlar qanday bo'lsa, yulduzlar oy bilan shunday bo'ladi. Uning sochlari ustidagi durrasi vasl shomidagi oydinlikka o'xshardi. Go'zallikda boshdan-oyog'igacha chiroyli, sevimlidir. Bu abadiy baloni ko'rgan vaqtda, zamona qo'zg'olmay nima qilsin!!

Jahon ofati shu suratda sakkiz osmonga sho'rishlar solib, gul yuzli, arg'uvon chehrali bir necha bo'ydosh kanizlarni orqasiga ergashtirdi. Hamdarslariga hamdam bo'lib sayru sayohat bilan ko'nglini xursand qilsin uchun boshdan-oyog'igacha husn va nozga to'lib, maktab tomon jilva solib jo'nadi. Muborak ustoz uni quvnoq ko'rib, barcha o'quvchilarni ozod qilib yubordi. Toki u qizlar bilan boqqa borib, gulshanni o'z jamoli bilan ravshan qilsin.

Ko'k gumbazini quyosh yoritgandek, maktabni ham u parichehra yoritdi. Barchalari uni hurmat qilib, yuqoriga o'tkazdilar. Bahordan gulistonlar xursand bo'lganidek, maktab ham uning jamolidan shod bo'ldi. Lekin hayot bahori — Layli bir niholni xazon qildi. Yo'q, yo'q, butkul o't tutashib, u daraxt boshdan-oyog'igacha kuydi, olovga aylandi. Bir-biriga o'ralib ketgan shu'lalarni el xazon bargi deb tasavvur qildi. Hazin Qays uni ko'rib, yuzi kahrabodek bo'ldi. Chehrasi ham kahraborang, ko'nglida ham sabodek tug'yon. Har dam yiqilishga moyil bo'lib, har nafas hushidan ketay derdi. Uning vujudi zaiflanib, ko'nglida ham borgan sari xastalik ortardi. Qaysning ahvoli ko'zga o'zgarib turgandek ko'rinar, ko'rinargina emas, holi ham nafasi o'zgacha edi. Rahmsiz ishq zo'rlik qilgani uchun birinchi qadahdayoq hushidan ayrildi. Balki u may isi bilan mast bo'lib, g'am to'dasidan yengildi; g'am lashkarlariga bo'ysundi. Ko'p urinishlar tufayli soyadek yerga yiqilmay o'zini zo'rg'a ushlab qoldi.

Uni ko'rgach, zebo nigori ham o'z ko'nglini sabrsiz topdi. Muloyimlik bilan uning kim ekanini yaxshilab fahmlab oldi. Uning ishqida qarori qolmay, bechora joni shavq o'tida yonardi. Qaysning ham o'z ishqida o'tga tushib, iztirobga qolganini; shu ishga chora qilmasa, bu holning elga oshkor bo'lishini bildi. El bu ahvolni payqab, o'rtaga iztirob solar, oraga bir parda tushib qolar. U paytda Qays bu yerda turolmaydi, undan keyin diydor ko'rishish ham mumkin bo'lmaydi. Sho'x qo'g'irchoq — Layli tezlik bilan turib, «Boqqa boramiz» degan havasga tushdi. Bolalar ham bu vaqtni g'animat bilib, u bilan birga boqqa jo'nadilar. U shakarlab sanam taklif qildiki, kimki maktab o'quvchisi bo'lsa, bir kungina dashtni qo'yib, bog'da gullar bilan gasht qilsinlar. Shunday taklif bo'lgach, Qaysning ham ular bilan borishi zarur bo'lib qoldi. Qays ularga yo'ldosh bo'lgach, barchalari baqamti gulshanga borib yetdilar.

Ey, ishq gulshanining bog'boni, bir nafas gulrang qadahingni keltir! Bu gulshanga qanday gullar sochishingni, qanday gullar ochilishini ma'lum qilayin.

## XII

*Bahor farroshi nafas-nafas esgan shabadalarni puflamog'i bilan lola chirog'ini yoritganda va bulut nayrangbozi lahza-lahza tushgan chaqin chuchkurınog'idan tog' dimog'ini quritganda, o'sha ko'zini husn chirog'i yoritgan va dimog'ini ishq savdosi quritgan odamning gulyuzlilar bilan bog' sayriga borgani va Layli husni gulining shabadasi dimog'iga yetib, bir yo'la o'zidan ketgani*

Quyosh Hamaldan qutulganda, dashtda qo'ziquloqlar unib chiqadi, gul sham'i gulshanni istaydi va uning nuri gulshanni tobora ravshan qiladi. Falak esa, to'ti bo'lish havasiga tushib bo'yniga naykamalakdan halqa soladi. Agar falak to'ti bo'lishni orzu qilmas ekan, nega yerni ko'k rangga bo'yadi? Yo yashil falak to'ti bo'lib, yer kurrasini jo'ja qilib ochganda, yer yuzini tutgan maysalar uning a'zosidagi yangi patlarga o'xshar edi. Olam naqqoshi kunni oq va tunni qora rang bilan bo'yab, kofur bilan mushkdan, oq bilan qoradan go'yo zag'izg'on yasabdi. Sariq gul ustiga tushgan tong yomg'iri oltin tabaq ichiga to'ldirilgan injularga o'xshar edi. Yoxud yaraqon[1] kasali uning haroratini oshirib, sariq yuziga ter donalari tepchitar edi.

Yer yuzi sebargalardan sovut kiyarkan, savsan boshiga gurzi ko'tardi. G'uncha boshida jez qalpoq ko'rgan chog' muz tig'i chamanni tark etadi. Mevali daraxt kumush gul bilan bezanganda, tangalar ichiga ko'milgandek ko'rinar edi. Chinorning ichdan kuyishi ham qo'lida gul tangalarining yo'qligidandir. Tog' bag'rida sel emas, balki toshlar ham Farhod firog'idan yosh to'kadilar. Sahroda uchgan lola yaproqlari Xusrav Parvez kulohini eslatar edi. Lola g'unchasi la'l qutichasiga o'xshaydi, ochilganlari esa, alvon la'ldir. Lola barglari to'kila boshlaganda, dashtga bag'ri qora qushlar yoyiladi. Dasht ustida shamol sayr qilganda bag'ri qoralar ko'kka uchib ketadi. Suv ichidagi binafsha har zamon turna boshidek ko'rinadi. Yosh g'unchalarga ish orttirib yog'ilgan do'l ularning og'ziga tish bo'lib qadaladi. Yoxud g'unchalar kular ekan, davron toshi ularning og'zini qonatadi. May shishalariga tushgan gul barglari turna ko'ziga yoxud tustovuq qoniga o'xshaydi. Nargis maydan bahra olmoqchi bo'lsa, po'rtaxol[2] terisidan piyola yasaydi. Nasrin bargi to'kilgach, may kuvi yog'ini eslatar, zanbaq gulining bargiga to'kilgan mushkning hidi uning dimog'ini quritardi. Go'yo o'sha mushkning bo'yi bilan bog' ichidagi binafshalarning dimog'i tutilib qolgandek bo'lardi. Binafsha dimog'ini davolash uchun unga shabnam tomizib turilardi. Chamanga yog'ilgan shudring ko'knor guli yaprog'iga ko'knor donalaridek dog'lar separdi. Qushchalar ham jufti bilan jo'shib, birlashib uchishar va daraxtlarga yonma-yon qo'nardi. Yaproqlar yog'ochlarga libos, qushlarga xilvat joy bo'lar edi.

---

[1] Yaraqon — sariq kasalligi.

[2] Po'rtaxol — apelsin.

Odamlar ko'ngil ochish uchun sahro sari qadam qo'ysalar, toza sharoblar ichib, kayf-safo qilmoqchi bo'lganlarida, jayron bolasini kabob qiladilar. Shu faslda Layli va uning o'rtoqlari quvnashib gulshanga yoyilgan edilar. Ul gulshan jannatga o'xshagan bo'lib, Shom ahli uni shodlik makoni qilib olgan edilar. Bu bog'da o'sgan har bir daraxt shunday yuksalgan ediki, Hulkar yulduzi uning mevasidek ko'rinardi. Najd tog'ining etagidan chiqqan buloq bu bog'ni yashnatar edi. Endi esa davron toshi u chashmani ko'mib, ko'zini yopib qo'yibdi. Suhbatdoshlar bog' va lola tomoshasiga tushgan bo'lsalar, ularning har ikkalasining ichi loladek dog' edi. Boshqalar g'unchaga intilsalar, bular g'uncha kabi qisilgan edilar.

Laylining sevgida iztirobi qanchalik oshgan bo'lsa-da, lekin o'zini tutishga urinar edi. Maftun yigitga ishq iztirobidan saqlanish qiyin bo'lganidan, aqlu hushi begona bo'lib turardi. U sheriklari biror narsani so'rasalar fahm etmas, agar anglasa ham javobida nima deyishni bilmasdi. Qays ishqini bildirmaslikka harakat qilsa-da, ajoyib ishlar ro'y berar edi: goh to'satdan ko'zidan yoshlar oqar, goho ixtiyorsiz oh chekardi. Ahvolidagi bunday o'zgarishlar ko'nglidagi g'amni elga aytib turardi. O'zidagi bu holatga davo deb, yoriga bir nazar solishni orzu qilardi; lekin yorga boqayin deganda, ko'ngil o'ti lovullab ketardi. Boqay desa quvvati yo'q, boqmay desa toqati ham qolmagan edi. Goho ko'z qirida qaraganida shunday o'tlik oh tortib yuborar ediki, bog'ning yuzini xazon rangiga chulg'ab, yashnab turgan yaproqlarni sarg'aytirib yuborar edi.

U oy yuzli go'zal ham Qaysni kuydirgan o'tidan xabardor bo'lish uchun nogoh bir nazar tashlamoqchi bo'ldi. Shunda jismidagi o'rtanishlarni va ko'ngilning iztiroblarini anglab, o'z ko'nglida uning muhabbatidan asarlar va uning ishqi o'tidan alangalar topib, boshqalar xabardor bo'lmasalar ekan, deb bir fursat topmoq istardi. Qurboni — Qaysga hayot bag'ishlamoq uchun bir iltifot qilib, holini so'ramoqchi, o'zining betoqatligi va ishqining alangalarini ham bildirmoqchi bo'lardi.

Bog' juda keng bo'lib, boshqalar sayr qilib yurishar, daraxtlar ularning ko'zini to'sardi. Bu chaman gullarining bir-biriga chirmashib ketganligi ishq ahliga vasl pardasi bo'lardi. Bolalar o'yinga mahliyo bo'lishib, sarv va gul bilan ulfatchilik qilishardilar. Sayr chog'i Layli bir tup gul ichiga kirib qoldi. Bu yerning to'rt tarafi gul shoxlari bilan o'ralgan bo'lib, kirgan kishini kimsa topolmas edi; Layli ochilgan guldek gulzor ichiga kirgach, tikanzor ichida bulbuli zorini ko'rdi. U yerga g'amli Qays kirgan va gul kabi yoqalarini chok qilib, o'z holiga zor va besabru qaror yig'lar edi. U firoq qo'shig'ini kuylab turgan paytda birdan yori yetishdi. Layli o'z bulbuli — Qaysni yolg'iz topdi. So'zlashga tobi kelmay, ko'nglida iztirobi ko'p bo'lsa-da, bir necha so'z aytmaslikning iloji yo'q edi; biroq so'zlay deguncha, o'zidan ketib qolguday bo'lardi. Ko'p xijolatlar tortib, oxiri pardali qilib shunday so'z boshladi.

— Ey ajoyib yigit, holing qalay, qanday g'amu qayg'ularing bor? Nega o'zgalar kabi na shodliging va na obodliging bor?! Do'stlar bog'u gulzor tomoshasida ekan, sening taning yaralanib, ko'ngling qayg'u bilan to'libdir. Hozir Navro'z yellari esib, yig'inlarga gul hidlarini ufurgan. Bog' bahordan gullarga to'lgan. Sunbul esa gul ustiga kokillarini yoygan. Bu faslda gulzorga kirib, bo'ston sahnini maskan qilgan kishi shod bo'lib, har mushkuli oson bo'lishi kerak. Nega sen bunday nolalar chekib, g'amli ko'z yoshlarini to'kasan? Ishrat chog'ida azob tortishing va hasratli ko'z yoshi to'kishing nimasi?! Ajabo, bunday g'am senga qayerdan yo'liqdi? Bu og'ir o'rtanishlarning sababchisi kim?

Dildor sababchisini so'raganida Qays jon o'rtovchi bir oh chekdi. Uning shirin so'zlaridan lol bo'lib, yuziga qonli ko'z yoshlari bilan o'z holini yozdi. Yo'q, yo'q, hol tili bilan emas, quyidagi so'zlar bilan o'z holini sharh qildi:

— Ey jonimga hayrat o'tini solgan, ko'nglimni birinchi qarashda olgan! Avval jamolidan chaqin tashlab, vujudimni o't ichiga solgan! Zulf yoymoq bilan qarorimni olib, jahonni hayotim ko'ziga qoraytirgan! Avval afsona boshlab so'ng ko'nglimni xarob qilgan! *Qilg'ilikni qilib yashirishing, yana mendan so'rashing nimasi?* El fahmlamasin, deb nag'alni teskari qoqishing nimasi? Bu iztiroblarning hammasiga sababchi o'zing-ku, bu ishni kimdan ko'rayin axir? Yashirincha ko'nglimni olgansan, endi uni sendan o'zim ololmayman. Sen esa o'zingni bilmaslikka solib, yana shunday so'zlarni so'zlaysan. Jonimni o'rtashing kifoya, bundan tonmoqlik nega? O't ustiga yog' quyishing, kuyuk ustiga dog' qo'yishing nimasi?

Shu zaylda tutaqib so'zlagandan so'ng, Qays zaiflashib hushidan ketdi. U tuproqqa shunday tushdiki, yerdagi narsalarga teng bo'ldi. Nigori uning boshini tizzasiga olib, yuziga ko'z yoshi to'ka boshladi. Behushning holidan iztirobga tushib, har dam yuziga guloblar separ edi. O'z qurboniga g'am yeb, yig'lab motam tutardi. Laylini izlab yurgan bir-ikki dilorom shu voqea ustidan chiqib qoldilar. Ular ham sochlaridan mushk sochuvchi bo'lsalar-da, Laylining kanizi edilar. Ularning ko'zlariga dunyo qorong'u bo'ldi, qo'rqib: «Bu qanday hol?» dedilar. Oy yuzlining qilmishi oshkor bo'lgach, u ikki kanizi oldida yer o'pdi. Bexosdan voqe' bo'lgan bu ishning rostini har ikkalasiga bir-bir aytib berdi. Olam sirlarini oshkor etgani uchun, Layli yig'lab ulardan g'amiga chora tiladi. Ulardan birisi shunday dardli edi, darhol Layliga hamdard bo'lib, dedi:

— G'am yema, hechqisi yo'q. Ishq o'tida kimlar halok bo'lmagan? Sen turgin, buni bizga topshirib, tezdan qabilaga jo'na. El yana bu ishdan xabardor bo'lib qolmasin, biz bo'lsak, sen istagancha chora topaylik.

U go'zal ularning aytganini qilib ko'nglini qoldirib, o'zi uyiga ketdi. *Qizlar esa Qaysga qarashli kishini topib, yordamlashdilar.* Qaysning do'sti uni qabul qilgach, u ikki kaniz ham uyga jo'nadilar.

— Ey, sof ko'ngilli do'st, men ojizman, ishq qo'lida zoru mubtalo bo'lib qolganman. Men bexudman, bu ofatlar meni o'ldirmoqda, bir lahza ham boshimdan ketma!

## XIII

*Qaysning ayriliq tunida shabnam gulobi yuziga sochilganidan ko'zi ochilgani; uyqusiz bulbul bilan ishq dostonlari ifodasida nola qilgani va bulbul soyasidek tuproqqa yiqilgani; otasi uning bulbuldek fig'onlarini eshitib, qoshiga yetib kelgani va kajavaga solib, olib ketgani*

Olam gulshanining gul yuzli quyoshi g'arbga botgandan so'ng, tun yulduz chechaklari bilan olam yuzini guliston qildi. U ilk bahor tannozi o'z dardlari bilan ichini g'unchadek qon qilib, maftuni — Qays g'amidan ko'ngli o'rtanib, qabila sari jo'nadi. G'am ustiga g'am yutib, qabilasiga behol yetdi.

Hushsiz Qays gulshanda yerdagi changga o'xshab yotardi. Na boshida hushi, na jismida jondan asar bor. Yarim kechada esayotgan gul hidli shabada chamanga gullar to'kar ekan, gullar hididan hushsiz yotgan boyaqish o'ziga kelib, ko'zini ochdi-da, o'zini chamandagi gul, sarv va yosumanlar ichida ko'rdi. Bulbul boshi uzra sayrab, ahvoliga yig'lar; qizil gul Qays holiga nazar tashlab, o'z yoqasini pora-pora qilar edi. Nargis uning ahvolini ko'rib, o'zidagi shabnam tomchilarini ko'z yoshidek tinmay to'kardi. Bu alamzadaning ko'ksidagi ayriliq dog'ini ko'rgan lola ham o'z ko'ksini kuydirib dog'lagan edi. Binafsha bu g'amzadaning zaxmli ko'ksini ko'rib, azasi uchun motam libosiga o'ralibdir. Bu ta'ziyadan xabardor bo'lgan daraxtlar havoga bayroq ko'tarishgan. Sumbul yuzini qora qilib, qopqora xushbo'y zulflarini yozgandi. Oqar suvlar ham motam tutganlardek tovush chiqarib zor-zor yig'lardi. Sarv Qaysning boshiga tushgan kulfatdan xoli emas, shamshod ham uning dardidan noshod edi. Uni ishq o'ldirib qo'ydi, deb pechak gul ham o'z-o'ziga chirmashgan. Sabza butun borlig'ini til qilib, har bir tili uning g'amidan hikoya so'zlar edi.

Bu motam manzaralarini ko'rib Qays o'limdan boshqa chora topolmas edi. Har tomonga boqib yorini topolmas, alamlari o'ti pasaymas edi. Na atrofida do'stlari bor, na oldida gul yuzli yor. Quyosh ketib, qorong'u kelgan, yoki ayriliq kuni-yu, qora tusda edi. Balki ayriliq o'ti tutun burqsitib, dunyo xonumonini qora qilgandir. Uning ko'ngliga g'am tog'i yiqilgan, g'amlari esa, tog'-tog' yig'ilgan edi. Yorini sog'inib unga nazar tashlagan vaqtda, osmon boshiga qulagandek bo'ldi. Dardining chekini topolmay, dardli ko'z yoshlarini ravona qildi. Yoqasini tortqilab yirtib, tanidagi salomatlik libosini yechdi. Yo'q, balki bu libosni o'z jismidan olib o'tga tashladi. Kiyimi olovga aylanib, uning tutunlari o'z ohidek falakka yetdi. Yo'q, yo'q, bu tutunlar uning ohi edi, somon kabi zaif jismi yonardi. Bu somondan goh tutun, goh shu'la chiqib, somonning achchiq tutuni jahonni tutib ketgan edi. Somon tutatqisi falakka yetib, falakning ko'ziga yosh keltirardi.

U sarg'aygan yuzini shunchalik shapatiladiki, bundan yuzlari ko'karib ketdi. Garchi uning yuzi za'faron bo'lsa-da, qo'lining

zarbidan ko'kargan yerlar paydo bo'lgandi. Bu zahillikdan ko'ngli ozor topar, kulmoq o'rniga zor-zor yig'lardi. Firoqdan ko'ksiga tosh urar, ishtiyoq zo'ridan yerga bosh urar edi. Ko'ksida firoq shu'lasi, ishtiyoqi bo'lsa, yana shu o't bilan alanga olardi. Alamlar qo'shini ko'ngliga saf tortib, ohining o'ti bayroq ko'tarar edi. Shu alam lashkari uning ichiga g'avg'o solib, ko'ngil mulkini oyog'osti qilar: bular o'tib ketmasdan turib, uning boshiga yana yangi balo askari yog'ilar edi. Har jafo to'dasi qo'lini cho'zib, uning ko'ngil mulkini yer bilan teng qilardi. Uning ko'nglida to'plangan turli-tuman g'amlar son-sanoqsiz, qancha desam undan ham ortiq.

Ayriliq azoblari shu zaylda kechayotganida, tong o'z bayrog'ini ko'tarib chiqdi. Tun o'zining ko'mirlarini yiqqanda, tong ham quyosh o'tini damlab pufladi. Osmon gulzorining gullari to'kilib, g'unchalar jilmaydilar. Ko'k chamanining gullari yo'qolib, yer bog'ida gullar paydo bo'ldi. Ko'k bog'ida sochilib ketgan bor narsa go'yo bu bog'da ochilgandek bo'ldi.

Mahliyo yigit bu yorug' jahonni ko'rib, yana oh va fig'onlar torta boshladi. Gullarning boshidan u tong yelidek aylanar, chunki gullar sevgilisidek ko'rinardi. Yigit aytar ediki:

«U shirin tabassumli gul qayerdaki, bu gul uning yuziga o'xshaydi? Bularning yonida tikanlari bo'lmaganda, o'sha yuz yodgori hisoblanardi...»

G'unchaga to'ymasdan qarab, bu g'unchani Laylining og'ziga hech o'xshatolmas; goho sarv tupining ostiga yuzini qo'yib, ohini shu sarvdek yuksaltirar edi:

«Bu sarvda, garchi uning xushraftor qomati bo'lmasa ham, Laylining qaddidan nishondir», derdi.

Goh bir lahza ham boshini ko'tarmasdan binafshaga mehrini bildirar va bu binafshaning atridan Laylining xushbo'y zulfini iskagandek murodi hosil bo'lardi. Goh yuzini sabzaga surtib, ohu fig'onini ko'kka chiqarar:

— Bu gulshanda sayri bog' qilib yurganda yorimning oyog'i senga tekkan, — derdi.

Nargisning ko'zi aynan yorining ko'ziga o'xshab, Qaysni maftun etgan edi. Ko'p qiynoqlar tortib yig'lagan Qays, kasal kishidek zaiflashgan edi. Tuproqda oyoq izini ko'rar ekan yuztuban tushib:

«Bu yerga yor oyog'i tekkanga o'xshaydi, tuprog'ini surma qilib ketipti», derdi.

Goh suvdan nishona so'rab, ko'z yoshlarini suvdek oqizar edi:

«U suman hidli jilva qilganda, zora aksi bu suvga tushgan bo'lsa», derdi.

Qays bulbul bilan jo'rovoz navo qilar, fig'oni bulbulnikidan ham oshib tushardi. U bulbulga qarab:

— Sening bunday nola qilishing o'rinsizdir, chunki yoring bilan birgasan; joying toza gulshan, qo'nadigan yering esa gullar shoxida. Sen gulshanda haram mahramisan, gullar orasidagi suhbatning azizisan. Go'yo sen o'z mavqeingni pisand qilmaysan yoki yor vaslidan

to'ydingmi? Ming til bilan sayrab, har shom va sahar g'avg'o qilib, ovozing bilan elga ozor berib, o'zingni oshiqi zor qilib ko'rsatasan. Kishi sen kabi ishqdan so'zlasa, oshiqlar bunga ishonarmidi? Sen visolga erishganlardansan, shuning uchun hajr ahli qoshida gapirma. Men – tanida ruhdan asar qolmagan bir dardmand, majruh, miskinman. Ya'ni jismim g'am o'tida kuygan, jonimday shirin gul yuzligim ham yo'q. Nola qilishga men haqliman. Sen mubtalolik nolasini chekmasang ham bo'ladi. Sening oldingda visol bog'i bo'lsa, mening bag'rimda firoq dog'i bor; sening yoningda bahor guli bo'lsa, mening ko'nglimda firoq tikani bor, – derdi.

G'amu nolasi shu yerga yetganda, Qays yana aqlu hushidan judo bo'ldi. U shunday oh tortib yiqildiki, xuddi nogoh joni chiqib ketdi desang bo'ladi. Unga qarab turishga kelgan kishi bir gul tagiga yashirinib, uning ahvolini kuzatib turardi. Qaysning bu holini ko'rgach, o'rnidan turib qabilaga jo'nadi.

Qabilaga jadal yetib borganda, Qaysning uyida hamma sarosimada edi. O'sha kecha Qaysning qabilada tunamaganini bilishgandan so'ng, uni topish uchun har tomonga kishilar jo'natilgan edi. Qaysning bu ishi odatga xilof bo'lganidan, qabila ahlining g'ami borgan sari ortardi.

Xushxabar darakchining xabaridan so'ng, hammalarining ham ko'ngillari joyiga tushdi. Bundan voqif bo'lgan guruh o'z Yusuflarini topish uchun shoshildilar. Darakchi ko'rgan-bilganlarining hammasini birma-bir ayta boshladi. Har na ko'rgan, eshitgan bo'lsa, yashirmasdan hikoya qilib berdi. Bu mojarolar ayon bo'lgach, Qaysning ota-onasi behol bo'lib, uni keltirish uchun jo'nadilar. Butun qabila ahli ham ularga ergashdilar. Xabarchi qabila ahlini boshlab, o'sha alam chekayotgan Qays yotgan yerga olib bordi. U yerga borgach, uni ko'ylaklari emas, balki ko'ksi pora-pora bo'lgan bir holda ko'rdilar. Uning hushini ishq g'ami o'g'irlab ketganidan tuproqqa ko'ksini berib yotardi. Hammalari uni olib ketish uchun fig'on-zor bilan bezatilgan mahmil[1] tayyorladilar. Qaysni shu mahmilga joylashtirib, manzilga qarab yo'l oldilar.

Ey ishq safarchilari karvonboshisi, dard karvoni yo'lga chiqdi. Qabila tomonga bir qadam ham bosma, shu dard karvonidan hargiz ajralma!

## XIV

*Qaysning hajr shomida anduh guruhi uyidan chiqib visol qabilasi tomon yurgani; u qabila o'ti bilan tildoshlik qilib va iti bilan doston aytishib, qabila yaqiniga yetgani; Layli uning tovushidan uyidan chiqib, bir-birlarini ko'rgach, u ham, bu ham hushidan ketgani*

Bu dard dostoni ustida qalam tebratgan kishi o'z qalamini bunday yuritdi:

[1] Mahmil – kajava.

Hushdan ketib, behol bo'lib qolgan Qays, boshiga qanday hol tushganidan bexabar edi. Hushiga kelgandan so'ng, u zaif shaydo ko'zini ochib atrofga qarasa, sho'rlik ota-onasi g'am ustiga g'am chekibgina qolmay, balki motam tutar edilar. Otasi mehr bilan Qaysning manglayini o'par, onasi bo'lsa boshidan o'rgulardi. Qays bu holni sezgach, xijolatdan a'zoyi badani suv bo'ldi. Otasidan xijolat tortar va onasining oyog'idan boshini olmas edi, ya'ni Qays uyalganidan o'zidan ketib, boshini ko'tarolmasdi.

Ota-onasi, bu hayodan uning halok bo'lishi ehtimoli bor, deb o'yladilar. Ular Qaysning ahvoliga achinishib, nasihat yo'sinida hech narsa demadilar. Qaysning boshiga tushgan bu voqealarni favqulodda holat bildilar. Ular: «Agar biz buning ahvolini surishtira bersak, xijolat uni halok qilib qo'yadi. Endi bu voqeani qayta takrorlamas, bunday vasvasani esdan chiqargandir. Uning tabiati soflashib, bundan so'ng bunday ishlarga bormas. O'zining nomusini saqlab, taqvo va zuhd yo'lini tutar», dedilar.

Shunday andishani ma'qul topishib, ota-onalari ham turib ketdilar. Biri: «Qays qiziq holga tushibdi» desa, boshqasi: «Ajab xayolga botibdi» derdi. Uni pari yo'ldan urib ketganini bilmasdan, kishilar, «Dev urib ketibdi», derdilar. Har kim uy-uyiga ketgandan so'ng, Qays o'z g'am hujrasida qoldi. Uni xayol yengib qo'yganidan, o'z holatidan hayratda qolardi. O'z ishiga qarab turib, bu mashaqqatiga chora topolmasdi: ishqni deb tog'u toshlarga chiqib ketishga ota-onasining yodi to'sqinlik qilib turar; sevgi uning ko'ngil mulkiga g'avg'o solib, to'g'ri yo'l tutishga qo'ymas edi.

O'zboshimcha falak, dunyo yuziga shom pardasini yoyganga qadar, ahvoli shunday edi. Oqlik yuzini tuyilgan qora mushk yopib, ko'k sham'i — oy jahonni o'zining qorakuyalari bilan bo'yadi. G'amga botgan Qays qorong'u uy ichida tutundek to'lg'anar edi. Ishq o'ti yana olovlanib, uning vujudidan nishona ham qoldirmadi. G'am to'dasi uning ko'ngil qo'rg'onini zabt etib, ishq ixtiyorini qo'lidan oldi.

Laylining g'amu hasrati shuncha zulm o'tkazdiki, ota-onasini ham esidan chiqazdi. Oshiqlari holini unutdi, ma'shuqa uyining yo'lini tutdi. Balo qabilasiga, ya'ni u oy yuzli go'zal qabilasiga yuz tutdi. Qaysning na qadam tashlashda hushi, na yurishda ixtiyori bor. Dam yiqilib, dam turib qadam bosardi; na sayr etardi va na orom olardi. Uning yiqila-tura yurishi mastlardek, hushsizligi mayparastlardek edi. Qabila o'ti ko'ringach, bu zoru shaydo o'sha o't ichra kuydi. Ko'nglini alangalar qoplab, shu alangalardek qarori qolmadi. Olovli ohi ko'kka o'rlab, tutun kabi o'sha o'tga yuz urdi. U o't alanga chiqargandek, Qays ham kuylash uchun tilini rostladi. O'tli nafas bilan o'tga qarab shunday so'z durlarini socha boshladi:

«Ey ayriliq tunidagi ishq yulduzi, chaqmoqday yarqiragan ishq gavhari! Ey erkinlik mash'ali yoki shamchiroq gavhari. Tutunlar aro alangalarning hujumi, g'am shomidagi yulduzlarning g'ujumi. Har

tomonni qoplab olgan tun zulmatida shu'la baxt yo'lini ko'rsatadi. Tutuning bilan anbarga burkandi, u tutun emas, balki maqsad manzilining belgisidir. Kuling ichiga ko'milgan har bir patir ko'k dasturxonidagi nurli oyga o'xshaydi. Tutuning ko'zlarni yoshlatib, uchgan kullaring unga surma tortadi. Agar kullaring ko'zlarini yorishtirmasa, ko'zlar nega surmarang bo'ldi?! Yoki o'shanday ko'zni ochmoq uchun surma o'zini kulga o'xshatmadimikan? Cho'g'larning har biri, o'tli yoqutday, ko'zlarni kuydiradi. Bu la'l anorga o'xshab, rangi ham, tabiati ham o'tday. Toj ustidagi la'ldan-ku shod bo'lishadi, bu la'lning ustiga tilla toj qo'yish nimasi endi?! Qayg'u oqshomlari qo'limdan tutib, ayriliq tunlarimda ko'zimni yoritding. Ey olov! Sening yaxshiliging va maqtovingni qaysi til bilan izhor etayin? Oy bilan kun ikkisi sen uchun yonib turadigan o'choq – manqal; ud, sandal yog'ochlari senga tutantiriq bo'lsin. Doim sen shu hunaringni tut, yorga ham, jahonga ham yorug'lik soch». Qays shunday ohu zor chekib, o't bilan so'zlashib ulgurmasdan qabila tomondan it fig'oni eshitildi. Yigitning ko'ngliga iztirob tushib, badanlari ham jimillab, qaltirab ketdi. Darhol o'sha itga jo'r bo'lib faryod qildi, yuz xil fig'onu zor chekdi. Falak baxtsizligiga yo'liqib, kechasi karvondan adashib qolgan kishilar, madad izlab, bir-birlarini qanday chaqirgan bo'lsalar, bular ham shu ahvolda edi. Chunki adashgan kishilar bir-birlarining ovozi kelgan tomonga intilib, maqsad manziliga yetib oladilar.

Qays o'zini bilmay itga bunday munojot qilardi:

«Ey mungli nolang jonimga xushxabarchi, ey g'amgin ovozing ruhimga oziq beruvchi! G'am tunining vafodori, adashganlarning rahnamosi! Sen u manzildan o'rgilib, boshingni qo'yibsan, koshki men ham sening boshingdan o'rgilsam. Kimki u manzilga yomon niyat bilan kirsa, panjang va tishlaring bilan badanlarini yumdalab tashlaysan. El qoni oyoqlaringga hino, o'sha oyoqlarga jonim bo'lsin fido. Sen u yerning posbonisan. Men esa bu baxtga erishmadim. Ikkimiz hamdam bo'lsak-da, men – xor, sen – azizsan. Sen yor eshigida shodsan, men ayriliqda mahrum va g'aribman. Sen yor makonida urarsan javlon, men biyobonlarda zor-nolon. Sen yor manzilida yotarsan toshga qo'yib bosh, mening boshimga firoq yog'dirar tosh. Sen vafoda ham, to'g'rilik va poklikda ham mendan balandsan. Yo'qsa, falakning gardishi nima uchun meni xor etib, sening martabangni oshirdi? Qonxo'r dunyo seni yaxshilik bilan hurmatlagani, meni esa xor qilgani uchun, mening fig'onimni esda tutib, goho o'sha dargohni mening uchun o'pib, tavob qil!»

It bilan shunday mojarolar tuzgandan so'ng qabila joylashgan yer ko'rindi. Parishon Qaysning ko'ngliga beadad g'avg'o tushib, yurishga ham majoli qolmadi. Yuray-yuray deb shuncha tirishsa ham, oyog'i chalishib yiqildi. Necha marta yiqilsa ham yana turar, yer

o'pmoq uning bahonasi edi. Yiqila-tura qabilaga yetgan choqda joni og'ziga kelib, hushidan ketdi. U goh hushda, goh behush hay qabilasi qo'rg'oni atrofida aylanar edi. Bu qo'rg'on, g'am lashkarlarining juda baland poyasi va fitna qo'shinining nihoyasidir. Qaysning har lahza chekkan fig'oni jonni kuydirsa, o'tlik nafasi jahonni kuydiradi.

Layli arabning ofati bo'lsa-da, Qaysning mubtalosi edi. U o'z dardini ko'ngliga yashirib, uyqu va ovqatni unutgan; kecha-kunduz Qaysni o'ylab, uning vasliga yetishish orzusi bilan band edi. O'sha kecha shu vaqtga qadar qayg'u Laylining ko'ziga uyqu yo'latmagan edi. Hamisha zulfidek buralar, og'zi kabi sabru qarori ham yo'q edi.

Yorug' kun qora tunga aylangan choqda, birdan bir mungli ovoz eshitildi. U tovushdan Laylining ichiga o't tushdi, ko'nglini iztirob bosdi. Ko'nglidan qaror va oromi yo'qolib, turib u ovoz tomon yurib ketdi. Bu paytda ishq asiri Laylidan o'zga butun qabila mast uyquda edi. Beishq xalqning maqsadi — uyqu; ishq ahliga uyqu harom. Uning ishq ofati bilan tortgan azoblaridan voqif doyasi Qaysga ham mehribon; uning orzusida jonni fido qilgudek edi. Maktabda ham bu mehribon kampir uning ahvolidan xabardor bo'lib turar edi. Kampir o'zini Qaysga nisbatan ham doyadek tutar, Qays ham uning farzandidek bo'lib qolgan edi. U oy tashqariga chiqqanda, kampir ham soyadek uning orqasidan bordi. Rahmsiz ishq Laylini g'amli Qays turgan yergacha tortar edi. Ko'ngil berishganlar bir-birlarini ko'rgach, shunday o'tli oh chekdilarki, ularning o'tidan jahon yorishib, xirmonlariga shu'la tushgandek bo'ldi. Ularning hush xirmoni yonib kul bo'lgandan so'ng, ikkisi behush bo'lib yiqildi. Doya bu pok ishqni va kuydiruvchi shu'lani ko'rdi. Bu ikki ishq o'tida kuyganlarning og'izlari noladan sadaf singari ochiq edi. Shunday visol muyassar bo'lgan choqda, so'zlamoq uchun madorlari qolmagan edi. Na bunisi dard-hasratini ayta olar, na unisi jonini achitgan alamini so'zlay olardi. Bu hol kechasi bo'lmasdan quyosh botgandek yoki sel kelmasdan devor yiqilgandek edi. Doya hasrat-nadomat bilan har ikkisining ahvoliga motamzadalardek zor-zor yig'ladi. Ular to o'zlariga kelguncha, birov bilib qolmasmikan, degan vahimaga tushdi. Aks holda, bu sho'rliklarning joni xavf-xatarda qolgan bo'lardi. Balki har ikkisi nobud bo'lardi. Keksa osmon quyoshni orqalagandek, bu ham birini orqasiga astagina ko'tardi. Kampirning yuk ko'tarishdagi bukchayishi, qari falakning egilishiga o'xshardi. Uni keltiriboq to'shakka yotqizdi-yu, yana darhol qaytib, maftun Qaysning hushsiz tuproqqa botib yotgan yerigacha bordi: uning g'amida onalarcha kuyib, uni dam ko'tarib, dam sudrab, elning vahm va gumonidan chekkaroqqa, qabiladan uzoqroqqa eltib qo'ydi. Bu yoqimsiz holni birov ko'rib, tag'in uning joniga zarar bermasin deb, u devonani yiroqroqqa

qo'yib, o'zi pari yoniga qaytib ketdi. Ikki oshiqni yotqizdi-yu, doya bechora o'zi yotdi. Kim biladi, zamona ertaga qanday o'yinlar chiqarar ekan?

Ey zamona, zolim dastingdan dod! Bolalaringga tokaygacha zulm qilasan?! Bularni halok etish bilan o'z bag'ringni chok etasan-ku!

## XV

*Qaysning g'oyib bo'lganidan qabila ahli xabardor bo'lib, yeldek tog' va vodiyga yetib, uning bir qum ichida behush yotganini ko'rib, yel xashakni uchirganidek uyga keltirganlari; Qaysning u pari ishqida aqlu hushini yo'qotib, Majnunlik bilan shuhrat topgani*

Alam tunidan afsonalar keltiruvchi bu qissaga shunday zebu ziynatlar taqdi:

O'sha kecha ko'ngli yaralangan Qays Layli qabilasi tomon jo'nadi: Layli dargohiga yaqinlashganda, uning boshiga turli kulfatlar tushgan edi. Kunduzi Qaysning yo'qligini ko'rgan el, yana musibatga tushdilar. Otasi g'oyat qayg'u-hasratdan yig'lab, onasi dod-faryod boshladi. Undan xabar topish uchun har tomonga kishilar jo'natildi. Izlovchilar Qaysning Layli uyi tomon ketgan izini topishgach, o'sha yoqqa ravona bo'ldilar; u iz hay qabilasi chegarasiga yetgach, qabiladan yana ikki iz chiqib qo'shilganini ko'rdilar. Uchchovi iz birlashgach, qum ustida ikkitasining uzalib yotganligidan qumda nishona qolgan edi. Bundan voqif bo'lgan qidiruvchilar: «Bu ikki behush bo'lganlar kimlar ekanlar?» degan o'yga toldilar. Bu kelgan izlarning qaytishi esa, mastlarning qadami singari chalakam-chatti edi. Biri devona kabi tez biyobon tomon sudralib, qaytib ketgan bo'lsa, biri paridek yoki tunda quyosh botgandek g'oyib bo'lgan edi. Qabiladan chiqqan yana bir iz qabila tomonga qaytgan. Qidiruvchilar uchun bu ahvol, ularning nima qilishlari kerakligiga dalolat berardi. Ular qumda sudralib ketgan izlar orqasidan yo'l oldilar. Qaysni qumlar orasida ko'milgan holda topdilar; shamol uchirgan qumlar uning jismini ko'mib yuborgan ekan. U boshdan-oyog'igacha tuproqqa ko'milganidan, u bilan o'likning farqi qolmagan edi. Uning qum ichiga ko'milgan va azoblangan jismi tuproq kabi jonsiz edi. Qidiruvchi kishilar uning qoshida yoqalarini chok qilib, zor-zor yig'ladilar. Ular go'yo Qaysni birovlar yashirincha o'ldirib ko'mganmikinlar, deb o'yladilar. Uni tortib olayotib, tuproqlarni ochib boshlariga sochar ekanlar, bir dard asiri uning goh-goh nafas olishini sezib qoldi. Shukr qilib yana shod bo'ldilar, devona ko'ngillarini obod qildilar. Qaysni bir kishining ustiga tang'ib, qabila sari jadal jo'nadilar.

Uning bunday ahvolini ko'rgan ota yig'ladi va ma'yusligi kuchaydi. Onasi ham fig'onlar tortib, ko'zidan yuzlariga qonlar

oqizdi. Qays hushiga kelgach, turdi-da, boshini quyi solib, jim o'tirdi. O'z holida yaxshilik yo'qligini bilar, el esa har yoqdan uni malomat qilar edi.

Biri: «Bu senga nima havas?» desa, yana biri: «Havas bo'lsa, shunchasi ham basdir-da», deyardi. Har tomonda aytilgan nasihatlar unga qon to'kuvchi nayzadek botardi. Nasihat tariqasida aytilgan qattiq so'zlar devonaning boshiga toshdek yog'ilardi. Ko'zga ko'rinmasdan otilgan bu toshlar uning taninigina emas, hatto suyaklarini ham maydalardi. Ba'zilar: «Qulog'iga pandu nasihat qilish kerak» desalar, ba'zilar: «Oyog'iga kishan solish kerak», dedilar.

O'sha kuni shunday so'zlar bilan kech bo'ldi, lekin parishon yigitning bu so'zlardan xabari ham yo'q edi. Na uning ruhiga qiynalish malol kelar, na tabiatiga xursandchilik yoqardi. Olam quyoshi chirog'ini yashirgach, tun ham chuqur g'amginlikka tushdi. El uyquga berilganida, uning boshiga tushgan savdo uyda ko'nglini siqa boshladi. Qabiladan tez yugurib chiqib, dilbarining uyiga qarab chopdi. Tong otgach, yana u izlovchi bechoralar fig'onlar bilan har tarafga yugurdilar. Uni yana dard ichida, avvalgidan ortiq zor va g'amgin holda topdilar. Har kecha uning shiori shu zaylda qochish, ota-onalarining ishi uni qidirish bo'lib qoldi. Boshiga tushgan balolar haddan oshib, bu mojaroni tuzatish qiyinlashib qoldi. Hushyor odamlarning devonaga qilgan nasihatlari, devonaning oqil kishilarga so'zlaganidek ko'rinar edi. Har kun uning davosini axtarardilar, lekin uning balosi har lahza oshar edi. Tuzatish uchun qancha sehr va «kuf-suf»lar ishlatsalar-da, u dam bilan o'ti battar tutashardi. Bu ahvoldan ota-onasi va barcha qarindosh-urug'lari ojiz edilar. Nasihatchilari hamisha undan yengilar, kulfati esa borgan sari ortardi. El uning dardiga davo topishda kuchsiz bo'lsa, uning jununi shu qadar zo'rayardi. Bu savdolar uni turli hollarga solganidan, bolalar ham uning ketidan tinmay yugurishib, uni Majnun deb atashar, u ham kim nima desa javob qaytarardi. Odamlar jigari qon u bechorani ko'rganda: «Majnun keldi. Majnun keldi», derdilar. Majnun o'z otini ham unutgan, balki ot o'zi nima ekanini ham bilmasdi. Laylining otidan boshqa o'z va qavmi-qarindoshlarining nomi ham yodiga kelmasdi. Qays «Layli», deb faryod cheksa, el uni «Majnundir, ushbu Majnun», derdilar. Shu zaylda har tong va shomda u Layli uyi tomon yo'lga tushar, qabilasi atrofidan aylanib, ko'ksiga tosh urib, o'zini jabrlar edi. Har qadamda ko'ksiga tosh urib, qadam o'rniga boshini qo'yardi. Har aylanishda: «Agar qonim to'kilsa, qabilasiga jonim fido bo'lsin», derdi. Shundan so'ng ko'z yoshlarini seldek oqizib, sahroga mayl etar, o'ziga manzur bo'lgan dilorom qabilasidan asta-asta orqasiga tisarilib ketardi. Agar o'rtada biror to'siq paydo bo'lsa, dasht sari o'girilib ketardi.

Ey ishq dashtini vatan qilgan! Yo'limdan adashdim, bir lahza voqif bo'l. Charchadim, madad qilib qo'limdan tutgin va menga yo'l ko'rsatib karam qilgin.

## XVI

*Majnunning xabarsiz oshiqligidan Laylining otasi xabar topib, Majnunning otasiga til nayzasi, balki nayza tili bilan zaxmi zabon[1]lar yuborgani; bu halokatli zaharni ichib, singdirib Majnunning otasi o'g'lini kishanga solgani*

Bu sahifani bezatuvchi o'z afsonasini shunday bayon etadi:

Zamona gardishi Majnun haqidagi so'zni el ichida afsonaga aylantirdi. Uning qilmishlari tildan-tilga ko'chib, butun Arabistonga yoyilib ketdi. Bu sirlarni mehribon bir-ikki do'stlari Laylining otasiga yetkazdilar: «Omir qabilasidagi baxti qaro Qays bu qabilaga kelib ilm o'rganib, ilm-hunarga ega bo'lib, ham olim, mutafakkir bo'lgan edi. U hozir aqldan ozib, go'yo hamma narsadan voz kechibdi. Dashtu sahrolarda hamisha fig'on tortib kezish unga odat bo'libdi. Parishonligi cheksiz, devonaligi ham behad zo'rayibdi. Biroq el orasida shunday gap tarqalganki, uning aqli va hushiga talon solgan bir hursifat go'zal ishqining g'ami balosidan emish».

Laylining otasi bu so'zlarni eshitgach, hayrat barmoqlarini tishlab, dedi: «Hey bechora! Uni ko'p maqtashar edilar, go'yo unga ko'z tegizdilar. U qobil, yuvosh, nazokatli, ko'ngli ochiq bechoraparvar edi. Uning aqli rasoligi, shirin so'zligi menga ham juda ma'qul tushgan. Endi otasining holi nima kechib, bechora onasi qanday azoblar tortayotgan ekan? Uning bunchalik toblanishi qaysi o'tdan va ko'nglidagi iztirobi nimadan bo'lsaykin? Qaysi gulning ishtiyoqi uni bu holga solib, qaysi sarvqomat uning ko'z yoshlarini suvdek oqizgan ekan? Uning bu holiga sababchi kim va uning sig'inadigani qaysi qabila ekan?»

So'zlovchi dedi: «Ey, aziz muhtaram! Madomiki sen so'rar ekansan, javob berish ham burchimizdir. Uning ishqi yomonmi, yaxshimi, har holda, xalq bizning qabilaga nisbat bermoqdalar. Elning gumoni to'g'ri bo'lsa ajab emas, buning uchun dalil hamdir. Bu dashtda qabila juda ko'p, uning ko'ngli birortasiga chopmaydi. Lekin uning har tun va sahar bu qabilaga kelmasdan tinchi yo'q. Ham jonining qiblasi, ham jahoni joni shu qabilaga bo'lib qolgan. Bu qabila iffat harami edi, bunga iffat nasimidan bo'lak narsa aralashmasdi. Uning atrofiga pardalar tortilgan bo'lib, uning o'rish va arqog'i poklik va zuhddan edi. Biroq uning qo'rqmas ohi yetsa ko'k pardalarini ham parchalab yuboradi. Uning hamma fig'onlari bexabarlarcha, so'zlari butkul sir ochishlikdan iborat. Ta'bining yaxshiligi, nazmining ravonligi senga ham ma'lumdir. Uning she'rlarida bir ism takrorlanadi, uni senga aytish uchun bizning kuchimiz yetmaydi. Biz bilganimizni aytdik, bu yog'i sening ixtiyoringdadir».

[1] Zaxmi zabon — tildan (gapdan) yetgan ozor.

Bu so'zlarni eshituvchi, bu ahvoldan behuzur bo'lib, qamish ichidagi nozik qiltiriqdek to'lg'ondi. Boshini quyi solib turdi, biror yaxshi-yomon so'z aytmadi. Bir oz sabr etgach, sho'r peshonalardek so'zlay boshladi. Ularga shunday dedi:

— Omir qabilasining boshlig'iga shuni tezdan borib ayt: Bunday so'zlar senga ham, bizga ham nomunosib. El og'zida tarqalgan bu g'alati hollarning sendan bo'lishi qiziq tuyuldi. Shunday ishning oshkora holda ekanini bilsang ham shu choqqacha murosa qilib kelyapsan. Kimki jinnilik bilan ish qilar ekan, unday odamni kishanlash darkor! Bilmasmisan, molu davlatim, arablar orasida sha'nu shavkatim? O'g'lingni ham, seni ham nima qilaman desam qilaman. Lekin sen buni bilmasdan, nodonlarcha g'aflatda qolibsan. Bu so'zlarimni eshitgach, o'g'lingni albatta qo'lga olgin! Bundan keyingisini Xudo ko'rsatmasin! Agar shunday holat yana takrorlansa, avval uning ishini tugataman. O'zingni ham qahrimga uchratib, butun avloding bilan bu dashtdan yo'qotaman!

U shunday qahrli so'z o'qlarini sochib, elchilarni jo'natdi. Elchilar uning so'zlarini Majnunning otasiga bittalab aytib berdilar. Tinglovchi uning so'zlarini anglab, javob qaytarish uchun so'z topolmadi. Bu ishdan uning ko'ngli ranjidi, biroq chora yo'q edi, qabul qildi. Elchilar turib yo'lga tushganlarida, bu qabila sarosimaga tushdi. Butun qabila ahli Majnunni izlab, tog'-toshga yugurdilar: uni qaroqchi talagan kishidek bir qumloq ichida nola qilib yotgani holda topdilar. Uning dashtda qolishiga yo'l bermay, o'z ixtiyoriga qo'ymasdan uyiga keltirdilar. Majnunni bexud holicha zanjirga solib, bir uyga qamab qo'ydilar. Uning butun vujudi zanjirband etilgan, zanjir halqalari ham o'ralgan va egilgan edilar.

Ey, junun zanjiriga bog'langan zot, bu zanjirda shod bo'lgin. Kimki bu zanjirda xursand bo'lsa, ozodlikka yuz marotaba sazovor bo'ladi.

## XVII

*Majnunning firoq chohida tandir ichidagi o'tdek o'rtanishi; ayriliq kishanida tuzoqqa tushgan qushdek iztirobi: tabib afsunidan telbaligining tug'yoni va tabib parhezidan isitmasining g'alayoni; o'z baxtsizligiga to'kkan achchiq ko'z yoshlari va bu yoshlardan og'zida achchiq-achchiq xunobasi; ko'ngil o'tidan temir bandi suv bo'lgani va suvdek sahro tomon yurib ko'z yoshlaridan vodiylar to'lgani*

Bu halqaga ilinib asir bo'lgan kishi, so'z iplarining chigillarini shunday yechadi:

Zanjirband etilgan telba yuz xil ofat va baxtsizliklarning asiri bo'lgan edi. Bir necha kun uyda oyoqlari bog'liq yotdi; u goh baland, goh sekin faryod chekardi. Kecha-kunduz na ovqat yer, na uxlardi, go'yo tuzoqqa tushgan qushdek iztirobda edi. Ko'zidan uyqu qochib,

har kiprigi uyquga qarshi bir xanjar bo'lgan edi. Ko'z yoshi bir lahza to'xtamagan ko'zda qanday qilib uyqu tura olsin! Ko'nglida hushdan xabar yo'q, faqat hush emas, unda ko'nglidan ham asar yo'q edi. Balo o'tini shiddatidan tanida ko'ngli va ko'nglida hushi qolmagandi. Layli savdosining o'tidan chirog'i yonib, uning tutunlari esa, Majnunning hushini o'rab olgan edi. Bu tutunlarning tobora zo'rayishi undagi taqvo va aql yuzini ham qoraytirardi. Aql bilan taqvo yukini tashib ketgandan so'ng, uning o'rnida telbalik shohi taxt qurib oldi. Savdo o'tining tutunlari qo'shin tortib, har dam g'avg'o solardi. Shu tarzda uning fikri g'avg'olarga to'lib, ko'ngli toptalgandi. Ko'ngli g'am xanjari bilan yaralgangina emas, balki parcha-parcha bo'lgan edi. Uning g'am va balolari ana shu zaylda haddan oshganda otasi umidvorlik bilan o'g'lining boshiga hakim-tabib keltirdi.

Biroq u hakim na ishq ofatidan xabardor va na ko'nglida ishq alangasining uchqunlari bor edi. Majnunning iztirobini anglamagan tabib, tobora unga azob berardi: goh nasihatomuz so'zlar bilan uning o'tini shu nafasdan yana oshirar, goh Majnunni sharbat ichishga da'vat qilib, uning qon yutishini oshirar edi. Majnunga bahra olsin uchun berilgan ovqatlar unga zararli luqmalarday bo'lardi. Qonli ko'z yosh oqizishini man etib, uning oh va fig'onlarini yana ham orttirar edi. «Ko'p fig'on tortma!» desa, uning qonli yoshlari borgan sari ortardi. Tabib uning jinini quvmoqchi bo'lib kaltaklar, lekin hurkak vujud kulgi bilan holdan ketardi. Uning kulgisidan xijolatda qolgan tabib, yig'isidan ham tashvishga tushardi. Unga tinimsiz jafolar berganidan tabib Majnunga balodek ko'rinar edi. Bedard hakim Majnunning qanday o'tda yonayotgani va qanday darddan jafo chekayotganini anglamasdi. Majnun tanini ishq nayzalaridan xalos etaman, deb tabib uning jismini yana chok-chok etardi. Bu choklarni tikadigan mehribonlar, igna bilan emas, balki nayza bilan tikardilar. O'q uchlarini topaman, deb tabib bemor badanini yorgan bo'lsa, bu kishilar uni tikmoq uchun o'q keltirdilar. Bular o'q axtarib, ovora bo'ladilar, holbuki g'am o'tida o'q erib suv bo'lgan edi. U suvlarning barisi uning ko'zidan oqar, u bechora ham shu ko'z yoshlaridek o'zidan ketib borardi. U goh o'ziga kelar, goh hushidan ketar; ko'zlaridan esa goh suv, goh qon oqardi. Necha vaqtgacha uning ahvoli shu tarzda bo'lib, lahza sayin azobi ortardi.

Zulmat sochuvchi falak bir kecha kun varag'ini qoraytirardi. Bu tun emas, balki qora balo kunduz xazinasini bosib yotgan ajdahodir. G'am do'zaxining qop-qora tutuni ayriliq olovxonasining qurumi edi. Bu tutundan malak qanotlari qorayib, kecha uzunligidan osmon ham qartaygan edi. Shu uzun kecha tong bulbulining tumshug'ini bog'lar, ko'rshapalaklarning ham qanotlarini sustlantirardi. Bu kecha avvalini unutgandek, oxirini ham sog'inmasdi. Bu kecha emas, balki oshiq va dardmanlarni azoblab o'ldiruvchi jalloddir. Sevgi bilan

telbalangan har bir sho'rlikka bu kecha bir ko'rgilik jahoni edi. Bu kecha bedardlarni mast uyquga solib, dard ahlining ishini xarob qilgandi. Bu kechada, dardli mahzun, ya'ni hijron tuniga asir tushgan Majnun o'z ahvolini o'yladi, g'am chaqini tegib uning vujudini kul qildi. O'z holiga yig'lab, har bir dardini shunday nola bilan tasvirladi:

«Borlig'im bo'lmasa nima bo'lardi yoki vujudim yo'q bo'lub ketsa bo'lmasmidi? Men xastani yaratib, balolarga duchor etishdan qismat maqsadi nima ekan? Jismimga ruh berib qo'yibdi, shuni bermasa nima qilardi? Jismimga jon kirgan choq, tug'ilgan vaqtdayoq koshki o'lsam edi. O'lganimni ko'rishgach, tanimni it oldiga tashlab, jonimni bu mashaqqatlardan xalos etib, bu balolardan qutqarsalar nima bo'lardi? Tanimni itlar talashib, qonimni yalashsalar edi. Qon va tomirlarimdan bahra olib, suyaklarimni chaynab, ushatsalar edi. Bu taomning ustida ulishib va urish-talash bilan yesalar edi. Balki bu ovqatga it ham hayf, uni ham baloga duchor etishning nima keragi bor? It tanimni tishlaganda, shu ondayoq quturib, telba bo'lar, jahonga va yuzlarcha xasta notavonlarga o't solar. U vaqt xalq, it nafsining chirog'ini qoraytirib, uni ham tutib o'ldirardi. Eng yaxshisi meni to'polon boshlab, o'tga tashlab kuydirish edi. U o't ichida tanim buralib, qiynalib kuysa yaxshi bo'lardi. O'tdan nishona bo'lib qolgan kulni ham ko'kka sovursalar edi. U kullar ko'kka ham kasofat yetkazib, balki u yerda ham biror baxtsizlik ro'y berardi. Endi esa, u ham bo'lmadi, bu ham. Attang, vujudim tiriklik sari yo'l soldi. Ishq azobini tortmasdan burun, ikki ko'zim koshki ko'r bo'lsa edi. O'z bechoraligimni izhor qilib, bir parcha non uchun tilanchilik qilsaydim. Kishilarning qo'llariga muhtoj bo'lib, eshikma-eshik yursam edi. Bir luqmani deb men balo cheksam, yana bir luqmaxo'r hassamni tutib, meni yetaklab yursa edi. Bu halokat hodisalari ichida, yetakchisiz bir qop-qorong'u chuqurga yiqilganimda, shunday mashaqqat va balolarni tortardimu bu xilda ishq alamlariga mubtalo bo'lmasdim. Ko'zim tufayli shuncha qayg'u va yuzlarcha dardu balolarga uchradim. Motam kiyimidagi shu ikki ko'z boshimga bitgan ikki qon to'kuvchi balo bo'lmaganda, birovga qararmidim va kishini manzur qilarmidim? Nazar ishiga mag'lub bo'lib birovga ko'ngil bergan bo'larmidim? Xullas, u jon ofati, yo'q, jonning ham emas, butun jahonning balosi bo'ldi. Agar yel uning yuzidagi niqobini ochib, oftobdek jamolini ko'rsatsa edi, bir yarqirashidan butun jahon, balki to'qqiz osmonga o't tushar, u o't ichida quyosh bir patirdek, oyni aytib ham o'tirmayman, chunki u kuygan kulchadek bo'lib qolardi. Men dunyoda bir zaif xasman, jisman shu xaschalik ham emasman. Ko'z ko'rib havas yig'di va o'sha o'tga bu xasni o'lja qildi. Bunchalik shafqatsiz ishq, ya'ni ming yashin — uning qarshisida xas-xashakdir. Men mubtaloni ishq zo'rlab, katta-katta balolarga yo'liqtirdi. U o'tga tushgach, unga xos bo'lolmagandek o'rtanish bilan ham xalos bo'lolmaydi. Unga hijron o'ti nasib bo'lib

kuyib-yonishi ming chandon ortiq bo'ladi. Shu ayriliq o'tida ham telbalikka solib, xilma-xil azob-uqubatlarga giriftor etadi. Bu balolar bilan qoniqmay, yana kishini zanjirband qilib zindonga ham soladi. Hush va aqlini yo'qotgach, qiziqki, boshiga tabib ham keltiradi. Yuz xil azob-uqubat bir yoqda, bedard tabibning dardi bir yoqda. Hakim jonni yaralashga kirishadi, nasihat qiluvchilar esa bu yaraga tuz sepadi. Yuz shuncha umrni kemiruvchi g'am bo'lsa ham mayli, tog'-dashtlarda kezuvchi bo'lsaydim. Goh tog'larda nola qilib, goh cho'lu biyobonlarga yugursam edi. Shu vaqtdagina ko'ngilni bir lahza g'amlardan bo'shatish ehtimoli bo'lar edi. Agar bir uy o'tga joy bo'lib, eshik-tuynuklari berkitilsa, u uy albatta yoriladi, balki har tarafdan teshiladi. O't har tarafini teshib ketgach, u uy albatta qulashga yuz tutar. Qayg'u ko'nglim uyini zindon etdi, vujud uyi undan battar qorong'i zindondir. Eshik-tuynuklari mahkam parchinlangan o'sha zindonda tanim mahbusdir. Ichkari uyda g'ussadan o'rtanishlar, balki ayriliq o'tining yolqinlari bo'larkan, uylarning yorilishidan, bir-biri ustiga yiqilishidan ajablanmasa ham bo'ladi. U o'tning tobiga ikki-uch uy nima degan gap, unga yetti-sakkiz yuksak ko'k ham bardosh berolmaydi. U o'tning harorati bilan larzaga tushgan uylarning har biri yuzlarcha darz ketadi.

E voh, bu o'tdan tobu toqatim qolmadi, yo'q-yo'q, uning ichida iztiroblarim ham oshib ketdi. Kulbamda va joyimda shu o't, hatto jonu tanimda ham shu o'tning o'zi. Odatda birovni o't ichiga tashlaganda oyog'idan kishanini oladilar. Turar joyim kishan bilan o'tda bo'ldi, mening gunohim shunday katta ekanmi? O'ti-ku uncha emas, uning qora tutuni, balki mudhish qoraga bo'yalgan shomi jonimga qora balo bo'lib, ko'nglimni shu balolarga duchor etdi. Meni tun emas, qora bosgan yoki g'am tog'ining balolari bosgan. Agar u og'ir yuk tanimni bosmagan bo'lsa, nega bunday beharakat bo'lib qoldim? Yo jon qushi xasdek jismimdan uchdimi? Qafasini tashlab vatan yo'lini oldimi?»

Majnunning qimirlashga ham ixtiyori yo'q edi: o'lgan tan harakatsiz bo'ladi. Uning jismini har xil gumonlar tinchitgan bo'lsa-da, lekin uning ishi hadeb tolpinmoq edi. Jismi g'oyatda zaif, oyoq-qo'li g'oyatda kuchsizlangan edi. Oyoq-qo'llarini yozib jon ipiga harakat keltirib chiranganda, bog'langan yog'och sinib, oyoqlaridan temir kishanlar chiqib ketdi. Bu qiynoqlardan orom olib, ul g'arib bechora oyog'ini qimirlatar ekan, oyog'i, ikki qo'lini va bo'ynining ham bo'shalganini ko'rgach, yuz shukrlar bilan ko'zlaridan yoshlar to'kib yuzini yerga surtdi. Shundan so'ng u ohistalik bilan turib eshikni ochdi-da, kuchsiz oyog'i yetganicha uzoqlarga qochib ketdi. Nihoyat bir dashtga yetdiki, u yerga borish gumondan ham yiroq edi.

Ey zamona zanjiriga bog'lanib shod bo'lgan, o'zliging og'ir kishan tuyulgan kishi! O'zligingdan o'zingni qutqargin, toki fano dashtiga shodlik bilan kirgaysan.

## XVIII

*Laylining xiromon sarvi gulshandan uyi sariga yurganda Ibn Salom ko'ngli qushi u sarv tomon parvoz qilgani, u parvozda bahor shabadasi gul yaprog'ini to'kkandek tanga sochib umid niholidan maqsad guli ochilgani va o'sha shabada titrashidan gul yuzli sarv soyadek shikast tuprog'iga yiqilgani*

Bu so'z injularini sochuvchi o'z noyob fikrini shunday bayon qiladi:

Gul tanli sumanbar shom paytida bog'dan uyi sari qaytar ekan, o'z chehrasidan olamga gul ochib, yuzdagi ter bilan yerga gulob sochib, shu gul va gulobni namoyish etar, ishq o'tidan yuzlari juda boshqacha bo'lib ketgan edi. Har qadam bosishida yuzlarcha latofat, yo'q-yo'q, balki jahonga ofat sochar edi. U sarv tepasida ochilgan gul yoki gul ko'tarib kelayotgan sarvning o'zginasi edi. Jamoli ta'rif qilingandan yuz martaba ortiq bo'lsa, sifatlashga sazovor bo'lgan yuz mingcha nazokati bor edi. Lekin ishq g'amidan parishon parivash uyga qaytar choqda, arab elidagi bir badavlat yosh yigit uni yo'lda ko'rib qoldi. Zotida hech qanday nuqsoni yo'q, sog'lom bu kishini baxt Ibn Salom deb atagan edi. Uning otlari behisob, qo'y suruvlari ham cheksiz edi. Sahroni tog'dek tuyalari tutib ketgan, behisob mol-davlat egasi bo'lib, har qanday mushkul ishni osonlik bilan hal etar edi. Mehnat tunida yo'l yo'qotgan kishi g'am yemas, chunki u tangada yulduzlar ko'rar. Ibn Salom Laylini ko'rgach, xasta joni shavq o'tiga tushdi. U Layliga yetishmoq xayoliga va bu ishning chorasiga tezdan kirishdi. Darhol qabilasiga qaytib borib, butun mol-davlatini yig'ishtira boshladi. Yuz xil qimmatbaho hadya va nodir tuhfalarni tayyorlab, bir necha so'zamol, shayxsimon oqil kishilarni atrofiga to'plab, bu haqdagi barcha orzularini birin-birin so'zlab berdi. Ibn Salom ham maqsadni aytgach, yig'ilgan kishilar uning hamma so'zini ma'qulladilar. Sovchilar butun xazina va tortiqlarini yuklab Layli uyi tomon ravona bo'ldilar. Laylining otasi esa bu xushxabarni eshitgach, juda xursand bo'ldi. U Ibn Salomni ilgari ham barchadan yaxshiroq tanir edi: oqil va farosatli yigit ekanini, hisobsiz mol va ashyoga egaligini; Bani asad qabilasiga boshliq bo'lib, moli Bani asad qabilasiga nisbatan yuz baravar ko'pligini bilardi. Bunday baxtga erishgani uchun u Ibn Salom mehmonlarini mehr bilan qarshi oldi. Mehmonlar uni bu qadar issiq va ochiq yuz bilan ko'rgach, tortinmasdan so'zlay boshladilar. Butun qimmatli tortiqlarini berishgach, birin-ketin so'zga tushdilar. Obro' bilan oyoqqa turib, balog'at va fasohat bilan ma'noli so'zlar so'zladilar. Loyiq ta'riflarini izhor etishgach, o'z muddaolarini bildirdilar. Maqsadlarini bildirishgach, boshlarini quyi solib javob kutdilar. Tinglovchi ularning muddaolarini anglab shunday dedi:

— Tangri madad bersin. Agar u menga o'g'il bo'lish tilagida ekan, men ham uning otasi bo'layin. Mening durim uning boshidagi tojning

zebu ziynati bo'lsin. Inshoolloh martabasi ham baland bo'lg'usidir. Lekin uning bir oz sabr qilishi ham kerak. Chunki gulimning shoxi siniqroq. Hali bu umid niholi yosh, ya'ni bu quyoshim hali hiloldir. Ko'nglidan dardlari ketib, sog'aysin va ham bo'yga yetsin. Ana o'shandan keyin bu aziz farzand qanday orzu-havasda bo'lsa, kelsin-da, visol jomidan ichib, sarv bo'lib gul bilan qovushsin.

Barchalari umidvorlik bilan xursand bo'lishib, uylariga qarab jo'nadilar.

Layli gulshandagi gullar ichida tovlanib, bog'ning har tarafini tez-tez kezar, qon to'kuvchi ishq esa gullar ochar edi. Shu vaqt gullarning har biri roz boshladi, ularning har biridan qon hidi anqirdi. Ya'ni, ular rahmsiz tig'ini qindin sug'urib, uning ko'nglini chok-chok etdilar. Layli ko'ngli g'unchadek pora-pora bo'lgach, ishq ichida unga gullar ochildi. Yo'q, yo'q, balki chamandagi dard g'unchasi chok bo'larkan, olovrang gullar ochildi. Ishq bu qizil gulini ochgach, gul barglari kabi uchqunlar sochdi. Bu o't bilan Laylining joni, balki ojiz tani ham kuyishga tushdi. Ishq o'tida kuyish yetmasmidikim, buning ustiga hajr g'amining bosqinchisi ham kelib yetdi. Jannatga o'xshagan bo'stonda farishtasiymo oshiq ko'ngli parishon Layli, ko'ziga uyqu kelmay, ishtahasi bo'g'ilib, shu tomon yo'l olgan edi. Borgan sari madorsizlanib, har nafasda nochorlanib borar edi. Bu mojaro uni ham hamisha mashg'ul qilar, sayr va tomoshada ekan, har qadamda maloli oshib ketar edi. Uning taniga isitma qasd qilib kelar, xastalik unga hamroh bo'lardi. O'zlarini do'st, ko'makdosh hisoblab kelganlar, unga hamdard edilar. Lekin ularning ba'zilari unda yashirin bir sir borligini bilar edilar.

Doyasi bilan bir necha sirdoshlari uning ko'nglini ovutar edilar: Layli ranjidan g'amgin bo'lib, dardiga ko'ngil berardilar. U jigari kuygan doya, ham bir necha g'amxo'r mahramlariga agar Ibn Salomning sovchi yuborganini bu hur fahmlab qolsa, ko'ngli ranjir, ham ahvoli battar og'irlashuvi, ham dardi zo'rayishi ma'lum edi. Bu ahvolni gul yuzli Layli bilmasin deyishib, undan behad yashirar edilar. Qiz ishq o'tidan tashvishli, ishq o'ti uning ichida alangalanar edi.

Kunlardan bir kun bir necha oshna va qarindosh-urug'lari Laylini ko'rishga, yana to'g'rirog'i, uning g'am-kulfatlarini oshirish uchun kelgan edilar. Jirkanch, aqli past, esini yegan, bema'ni, laqma bir kampir ko'ngilsiz Laylining ko'nglini xush qilaman, deb so'zga tushdi. Uning so'zlari so'z emas, jallod tig'iga o'xshar edi. U kampir yashirin tutilgan g'amni oshkor etib, oraga bu mojaroni soldi:

— Ey sochlari yuziga anbar sochgan sumanbar qiz, g'am yemagin! Erta-indin badanlaring sog'ayib, salomatlikka yuz tutgach, baxting ochiladi va butun muroding hosil bo'ladi. O'zing dunyoda tengsiz bo'lganingdek, yorlikka ham juda ko'ngilga yoqadigan kishi to'g'ri keladi. Oy yuzlilar orasida sening baxting haqida so'z yuribdi; ular iqbolingni orzu qiladilar. Lekin ularning orzusi ro'yobga chiqmaydi, chunki baxt harakat bilangina qo'lga kirmaydi. Tangriga shukrlar bo'lsinki, baxting ochilib, shunday g'aroyib ishlar bo'ldi.

U kampir yuqoridagi dostonni aytganidek, Ibn Salomning otini va sifatlarini ta'riflab berdi. Bu so'zlarni eshitgan Layli nima ishlar bo'layotganini anglab oldi. Bunday musibatlar Layli ko'nglini buzib, uni behush qilib, o'zidan ketkazib qo'ydi.

Ey, o'zi ko'rinmay zohir bo'lgan, ko'zga ko'rinmasdan ko'nglida hozir bo'lgan! Ko'ngil chirog'ini yoqar ekansan, mening ko'zlarim oldida ham jilva qilgin.

## XIX

*Mushkbo'y ohu oviga Bani asad ahlining qasdi ma'lum bo'lib, quyoshning oltin jayroni mag'ribning avloq go'shasida sarg'ayib-titrab, shafaq xunobini to'kkanidek u ohuning xilvat uyida tuproq va qon aro iztirob chekkani; falak Zolidek onasi ishdan voqif bo'lib, uning holiga dod-faryod solgani*

So'z bulog'ini o'ygan kishi bu chashmadan chiqqan suvni shunday taradi:

Sidra[1] shoxidek mustahkam bu sarv dard zo'ridan soyadek yotar edi. U hushiga kelgach, o'zini xafa qilgan o'sha so'zlarni yana esladi. Xafaligi dam-badam ortar, ko'nglini undan bo'shatolmas edi. Bu kulfatlar ichida o'zining halok bo'lishini va umr to'nining chok bo'lishi aniqligini ko'rib, doyasiga qarab shikoyat qildi, ojizlik bilan so'z boshladi:

— Ey holimga aylaguchi chora, sirlarim senga oshkora. Sendan hech sirni yashirganim yo'q, butun dardimdan xabardorsan. Shunday bir so'z eshitdimki, uning shu'lasidan dimog'im kuymoqda. Aftidan sen ham buni bilasanu, lekin mendan yashirasan. Agar sen uni daf eta olganingda, harakat qilgan bo'lur eding. Agar daf etishga qodir bo'lmasang, u choq seni kechirishim aniq. Biroq sendan iltimosim shuki, bir nafas eshik oldida poylab tursang. Chunki ko'nglim g'amdan benihoya o'ksigan, g'avg'olardan ham juda bezgan. Bir lahzagina el mening oldimga kirmasa-yu, men o'z dardlarimni tortsam.

Doya qo'lini ko'z ustiga qo'yib, ta'zim qilib chiqdi-da, eshikni zanjirladi. U odamlarga: «Uy yaqiniga kelmang, oy ko'ziga uyqu keldi», dedi. Layli uyni kishilardan xoli ko'rib, yoqasini chok-chok etib, faryod ko'tardi. Goh baxti ko'ziga, goh boshiga tuproq sochdi. Ko'ksini urib yaraladi, tirnog'i bilan tirnab momataloq qildi. Ko'z yosh qatralarini sochaverib, tanining tuprog'iga g'am urug'larini ekdi. Qonli yoshlar to'kib, yuzining sahifalaridan boblar ochdi. Balo kitobining har bobida g'am darsining hisobi yozildi. Hasrat chapaklarini urib, jon o'rtovchi fig'onlar chekardi. Uning chekkan fig'onidan tobora iqbol va shodlik qushlari hurka boshlar edilar. Go'yo quyosh

[1] S i d r a — Kedr daraxti.

chashmasiga nilufar gulini ekkandek, yuziga shapaloq urib ko'kartirar edi: u yuzga yot kishining mahram bo'lishi sezilganidan unga motam libosini kiydirardi.

«Ey zolim falak! Mening holimga shikast yetkazishdan muroding nima? Sening qo'l ostingdagi yosh jonimga shikast yetkazib nima qilmoqchisan? Menday yosh novdani osongina sindirding, qaddimni tuproq bilan teng qilding. Yana jafo teshasini tortib, uni yuz parcha qilganing nimasi?! Og'ir jafoni ravo ko'rib, zulming bilan qaddimni band-bandidan ayirding-ku. Uni mayda-mayda qilib, balo o'txonasiga solmog'ing yana nimasi?! Men yosh, yangi nihol edim, shoximda esa tikanlar, atrofimda xaslar ham yo'q edi. Yayragan shoxlarimda va boshlarim ustida top-toza yangi gullar ochila boshlagan, hali niholim meva ko'rmagan, barglarimga ofat yeli tegmagan edi. Men kimning ko'ksiga tikan uribman, ko'kka qanday bosh ko'tardim ekan? Ishq yeli bilan uni bukib, dahshatli quyuning bilan yaralab, vujudini pora-pora qilib tashlading. Uni titib tashladingu, lekin bundan xursand ham bo'lmading. Kuydirish uchun har bir parchasini olding-da, ularni g'am do'zaxiga tashlading. U xabar menga do'zax bo'ldi, jonimga esa o'tidan uchqunlar sochildi. Yo'q, yo'q, u uchqun emas, ofat yashinidir. Unga butun olam g'arq bo'ladi. Agar bu ofat olovi olamga tutashsa, uning tutunlari falakdan ham oshsa, undan menga bir uchqun tegsa, kul bo'lishdan boshqa chora yo'q...

Ayniqsa, bu notavonga tutashib, undan jahonga uchqunlar tushib, ham dunyoni olovga qorishtiradi, ham tutunlari ko'kka cho'ziladi. O'sha o't orasida men kuchsizu, g'amgin, g'amgin nimasi, balki bir xashak; xashakka o'xshagan; xashak ham emas, balki jonini ham ko'tarishga majoli qolmagan bir ojiz chumoliman. Shu chumolining boshiga bunday do'zax azobi tushsa, evoh, qanday toqat qila olar ekan? O'sha do'zaxga tushgan cho'loq chumoli – men mubtaloman. Ey falak, bir chumoli nima ham qila olardi? Nima qilishini bilarmidi? Uning qasdiga jadallab, minglarcha yashinlaring bilan qasos olmoqchimisan. Men bu zayl balo tutqini, yuz xil jafoga mubtaloman. U zor, ojiz, chorasiz Qays mening asirimdir. Ajabo, mening g'amimdan nozik qiltiriq tani qandoq ekan? Ishqim o'tida yonarmikan, hajrim g'amig'a qanday chidar ekan? Shavqim uning ohini chiqararmikan, tortgan ohi jismini somondek uchirarmikan? Sochimning g'amida ishq ko'rgiligini tortib, har zamon telbaligi qanday avj olarkin? Qomatimni deb navo tuzganida, fig'on qay holda yuksalarkin? Jamolimni tilab yig'laganida, ko'zlaridan gul yaproqlaridek yosh to'karmikan? Gajaklarimni eslab, buralib qayrilsa, jismiga qanday toblar tusharkin... Nozu karashmalarimni o'ylaganda, ko'ksiga nish sanchilarmikan? Lablarimni deb ko'z yoshlarini to'kkanda, o'zi ham suvdek erib ketarmikan? Mening og'zim haqida so'zlaganda, yo'qlik[1] dunyosida

[1] Mumtoz adabiyotda ma'shuqa og'zini kichraytirib tasvirlash hodisasi kuchlidir. Og'zini pistaga, mim harfiga, nuqtaga o'xshatish bilan cheklanmay, goho og'zi yo'q edi deb yuborar edilar. Bu yerda yo'qlikka ishoradan maqsad og'iz kichikligiga ishoradir. (*V. R.*)

yo'qolarmikan? Xayoli belimga tushganida, vujudining omon qolish ehtimoli bormikan? Egma qoshim g'amida oh-voh tortganida qomati yoydek egilarmikan? Fikri-yodi kipriklarimda bo'lganida, ko'ngli yuzlab tikanlar orasida qolib, holi ne kechar ekan? Ko'zlarim mojarosida uning ko'ziga na oq, na qora ko'rinardi. Dudoqlarim uning ko'z yoshlarini Jayxun qilsa, ko'zidan qizil maydek yoshlar oqarmikan? Xolim g'amini yeb to'yarmikan, alamidan o'z ko'z qorachig'ini o'yarmikan? Qirg'ovul yurishlarimni o'ylab, tuzog'imga tusharmikan? Har kun yuzlarimni istab, har tun sochlarimni yo'qlarmikan? Mening dardu alamimni o'ziga odat qildimikan yo hajrimdan xarobmikan? Bunchalik g'amu g'ussalar ustiga bu voqeani ham eshitsa nima qilar ekan? Bu ish oqibati yaxshi emas, bo'lishi ehtimoldan yiroqmas. Butun dunyo ahli bir tomon bo'lsalar ham, bu ishga erisha olmaydilar! Lekin u mashaqqatlar do'sti: «Bu ishga u rozi bo'lgan, deb o'ylaydi. Hamma g'amga chidasam ham, bu g'amga hech toqat qilolmayman. Faryodki, o'ladigan holatda g'amim bor, shuning uchun o'zimga motam tutsam ajablanarli emas».

Xilvatda uning ishi shunday faryodlardan iborat edi, onasi esa, eshikda payt poylab turardi. Qizini bu baxtsizlikka uchraganini bilgan ona, g'amdan iztirobga tushdi. Ona kecha-kunduz shu oy parchasining o'y-xayoli bilan bo'lib, dard va g'amiga chora izlar edi.

Ey choragar! Bu ishdan qo'lingni tort, mening dardimga chora izlash mushkul. Chora topish umididan chekin, bilginki, bechoralik bizga choradir!

## XX

*Majnunning otasi uni ishq biyobonidan keltirib, Ka'ba ziyoratiga olib borgani va u munojot bahonasi bilan ko'nglidagi yaralarni yorgani va duo qilmoq ohangi bilan ko'nglidagi maxfiy maqsadini tilidan chiqargani va Arafot[1] ahlidan arasot[2] ko'targani*

Ma'nolar naqlgari bu nafis so'zlarini shunday bayon qiladi:

O'sha kecha Majnun o'z uyidan hurkkandek qochib ketgan edi. Tong otganda, butun qarindoshlar uning uyda yo'qligini bilib, yana dod-faryod ko'tardilar. Ular yayovu otliq har tomonni qidirib, uni topolmay, xijolat chekib qaytdilar. G'am otasining qaddini yana bukib, onasini mungli va behol qilib qo'ydi. Har ikkala sho'rlik turli o'ylarga bordilar, lekin o'z gumonlarini o'zlari rad qildilar. Ko'p gap-so'zdan keyin, oxiri shunday qarorga keldilar: ko'rgan choralari natija bermagach, umidni uzib, oxir Tangrigagina yolvorib, har ikkalalari ham yo'qolgan o'g'ilning topilishini Haqdan tilab, muhtoj kishilarni xushnud qilib, dard ahlining esa ko'nglini tinchitib, tarkidunyo

---

[1] Makka shahri atrofidagi tog' nomi.

[2] G'avg'o, to'polon, qiyomat.

qilgan so'filardan, bechoralardan Majnun uchun duolar olsalar, bu ikki bechoraga Xudoning rahmi kelib, uni topib ota-onasiga bergay...

Ittifoqo, haj mavsumi edi, Ka'baga borish taraddudini ko'rdilar. Bir necha kun o'zlari va begonalar xo'p qidirib, nihoyat Majnunni topib keltirdilar. Unga hajga borish niyatini bildirishdi; uning ko'ngliga ham bu ma'qul edi. Xuddi o'tni manqalga solgandek, uni kajava ichiga o'tirg'izdilar. Hamma fursatni g'animat bilib, Ka'baga qarab ravona bo'ldilar. Ka'baga, yo'q, yo'q, Ka'baga emas, Arshi a'zamga yaqinlashdilar. Ka'ba yer ustida falakdan nishona berar yoki tuproq ustidagi osmonday edi. Ka'baning sharofatidan yer osmonga, u yer osmonining ustidagi Arshga o'xshardi. Yer yuzining barcha ulug' va kichik odamlari bu manzilga kelib, ziyorat qildilar. Yoki ko'nglida Tangridan boshqa hech kimi bo'lmagan so'figa o'xshardi. Yoki o'sha so'fining chopon kiyib, yerda cho'kkalab o'tirganiga o'xshardi. O'rnida qimirlamay turishi qutb yulduzi, atrofidagi mayda toshlar, mayda yulduzlardir. Bu qutb yulduzi emas, balki zo'r avliyodirki, ko'p avliyolar kipriklari bilan uning eshigini supurganlar. Hech kim u yerdan qiyinchilik xashagini topmaydi, chunki ularni farishtalar qanotining shamoli uchirib ketgan. Farishtalar, uning tepasida xuddi kechalari charx urgan ko'rshapalaklardek uchib yuradilar. Uning poydevori so'zday mahkam, ko'zga o'xshab qora motam libosi kiygan. Uning ziyorati elga podshohlik soyasi kabi, atrofi esa falakning sajdagohidir.

Ka'baning bunday salobatini ko'rib, Majnunning ko'ngliga vahimalar tushdi. Ishq uni tashvishga solib, havas-shavq ko'ngliga o't yoqdi. Ko'z yoshlarini yog'dirib, oh urib chaqindek sakradi. U Ka'baning tevaragida, yer atrofida falak aylangandek aylana boshladi. Yuzi bilan toshlarga zarhal berib, halqa-halqa ko'z yoshlarini oqizdi; yuzi bilan u eshikni supursa, qo'llari bilan eshik halqasini mahkam ushladi. Hamma barmoqlari bukilib, bir halqaga necha-necha panja tushgandek bo'ldi. Murod halqasining ichiga muhabbat barmoqlari mahkam yopishdi. Panjalari o'sha halqaga osilgancha, faryod qila boshladi. U shunday faryod ko'tardiki, uning tutuni bilan g'am lashkari to'plandi. Majnun bu tutun bilan falak libosini ham Ka'ba tunidek qoraytirib yubordi. U motam tutgan kishidek faryod ko'tarib, Ka'bani azaxonaga aylantirdi. Undan so'ng, shunday dedi:

— Ey hukmiga hokim bo'lgan dono va qudratli hakim! Ey ishq o'ti bilan jahonni yondirgan va bu ishq o'ti bilan mendek bechoraning ham jonini kuydirgan! Ey u o'tni xirmonimga, xirmon ham emas, balki jonim va tanimga urgan! Ey ishqni kimsaga hamroh qilib, ayriliq o'tini loyiq ko'rgan! Ey birovni ishqqa kishanlab, pand-nasihatlarni unga achchiq qilgan! Ey ishq bilan uning dong'ini chiqarib, bolalar toshbo'roniga qoldirgan! Ey birovni parichehra etib, uni devonasiga bemehr qilgan! Ey jonga ishq olovini, ko'ngil sadafiga ishq gavharini to'ldirgan! Men ishq dardidan shikast yeb, bugun qo'l-oyog'i bog'langan bir asir bo'lib keldim. Tanimning har bir tomiri ishqqa

band, jonimning iplari esa ishqning kamandi bo'libdi. Badanimdagi asab va tomirlarning bo'g'inlari ishq chilvirlarining tugunlaridir. Vujudimdagi cheksiz dog'lar ishq o'tlari belgilaridir. Uning o'ti bilan jonim to'la, jon nimasi, ilik suyaklarim to'la.

Bu ishq o'tini bayon qilish bilan halokat keltiruvchi g'amni ham ayon etaman. Ishq g'amidan qutqarib, meni shodlantir, demayman! Aksincha, bu o'tni har dam ko'paytirsangu sira kam qilmasang, deyman! Ko'zimga ishq to'tiyosini sur, yuragimga ishq kimiyosini[1] ur! Ko'nglim jilvagohi ishq sahnasi bo'lsin, ishq nasimidan jonimni yayrat! Ishq bo'yidan nafasimni xushbo'y et, ishq o'tidan yuzimga rang ber! «Ishq» so'zining «ayn» harfini[2] bo'ynimga halqa va «shin»ini ko'nglimga shavq shu'lasi deb kirit. «Qof»ini menga g'am tog'i et-da, g'amini esa ko'nglimga tog'-tog' qilib ort. Uch nuqtasini uchqun aylab, ikki nuqtasini qattiq toshga aylantir. U shu'laga har uchqun kerak bo'lgani kabi, bu g'am tog'iga ham tosh parchalari lozim. O'sha uchqunlarni ham jonimga sol, tosh parchalarini esa boshimga yog'dir!

El menga shuncha azob bersa ham qaytarma, ming shuncha azoblarga meni qondirma! Ko'nglimni g'am bilan to'q etgil, Rabbim: ishq ichida meni yo'q etgil, Rabbim!

Menga «Ishqni unutib, Layli g'amidan uzoqlash», deb ham aytadilar. Ajabo, bu nima degan so'z, Tangri u kishilarni afv qilsin. Yo Rabbim, bu lazzatli bodani talabim jomiga ko'proq quy! Vafo mayidan menga qo'sha-qo'sha tut, toki hushimga hargiz kelmayin! Laylining ishqini tanimda jon etib, Layliga bo'lgan o'tli ehtirosimni yuragimda qon qil! Ey Tangri, Layli dardini najotim ayla, yodini esa hayotim ayla! Bir lahza ham uning xayolini ko'nglim uyidan chiqarma! Ishq o'ti bo'lmagan olovni menga nasib etma! «Yohu»larim uning g'amidan bo'lmasa, unday ohni men devonaning damidan chiqarma! Uning xayolini dardimga tabib et! Vaslini jonimga nasib et! Ko'zimni Laylidan o'zgasiga tushirma, uning mehrini menga abadiy et! Men hayot ekanman, uning ishq savdosini tanimda jonday saqla! Bu notavon tanimdan jon chiqsa, uning yodi bilangina jahondan chiqar! Marhumlar tirila boshlasa, mening tanimni Layli makonining yeli bilan tiriltir. Abadiy do'zaxga tushish mening qismatim bo'lsa, uni Layli ishqi o'tidan qizit! Manglayimda jannatga tushish bitilgan bo'lsa, uning vasl haramini bihishtim et! Usiz meni bir nafas ham yashatma, uningsiz tirik bo'lsam nobud qil!

Bu munojot uni shunday qizitib yubordiki, atrofdagi hojat ahllari hayron bo'lib qoldilar. U so'ylar ekan, tevaragidagi g'am asirlari: «Omin!» derdilar. Bechora otasi hushidan ketib, qarindosh-urug'lari hayron bo'lib qoldilar. Majnunning bu faryodi, ko'z yoshi va nolishini ko'rgan kishilar undan umid uzdilar. U ham dardli yig'isini tugatgach, yana aql va hushidan judo bo'ldi. Oxiri bir necha bag'ri ezilganlar Majnunni ko'tarib, manzillari talabida bo'ldilar.

---

[1] Kimiyo — alximiklar tasavvuricha, mo'jizali tosh.

[2] «Ishq» so'zidagi harf nomlari halqa, shu'la va toqqa o'xshatilyapti.

Ishq o'ti ko'ngilni kuydirgan paytda, uni o'chirish uchun suv quyilsa yog' bo'ladi. Ishqni kamaytirishni tilab, hajni ziyorat etgach, u ishq yanada zo'rayib ketdi.

Ey saodatli Ka'baning ziyoratchisi, marhamatingdan bebahra qolmayin! Duoda bizni ham yod etib, bu ishq o'tining shu'lasini yana ham oshir!

## XXI

*Majnunning vahshatli eldan ulfatlik ipini uzgani va biyobon vahshiy hayvonlari bilan do'stlik yo'lini tutgani, kiyiklar bilan Navfal ovi oralig'ida qolgani; Navfalning visol va'dasi sirtmog'ini uning bo'yniga solgani va kiyiklarni ozod qilib, uni tutgani va ko'nglini ovlagani*

Bu rivoyatni surishtirgan bayonchi qissani bunday davom ettirdi:

Haj ziyoratidan har kim o'z vataniga qarab qayta boshladi. Majnunning otasini abadiy g'am bosib, o'g'lidan butkul umidini uzdi. Majnunni saqlash mumkin emasligini va bu yo'ldagi urinishlarning natija bermasligini bilgach, hamma urug'-aymoqlari va otasi ham ma'yus holda jahonni ko'z yoshlari bilan to'ldirib qaytdilar. Devona Majnun ham jadal qaytib, tog'u biyobonlarni kezib yurdi. U har kun bir tarafga ketib, har tun bir tog' etagini makon tutar edi. Na turishga qarori va na yurishga ixtiyori bor edi. «Layli» degan so'zdan boshqa so'z aytishga maylsiz; tildagi zikri ham Layli, ko'nglidagi fikri ham Layli edi. Qayoqqa boqmasin, uning ko'ziga Layli jilvalanardi. Yuzini xayolida tasavvur etar, ko'z oldida esa qomati gavdalanardi. Bu ikkisini u go'yo sarv ustidagi gul deb tasavvur qilardi. Majnun ham sarv oldiga boshini qo'yar, ham gul uchun ko'z yoshi to'kardi.

U Layli xayolida o'yga cho'mib, yuzlarcha durdona bayt va g'azallar aytar, ularning qofiyasi Laylining sifati bo'lsa, barcha radiflari uning ismidan iborat edi. G'amgin va shod kishilar uning g'azallarini yuz zavq va sevinchga to'lib yod olardilar. Baytlarining mazmuni olovli, nazmi dimog'dan tutun chiqarar edi. Uning har bir so'zi ichiga shavq harflari yashiringan, har harfida ishq sirlari singdirilgandi.

Majnun nazmlardan navo tuzib, el orasiga hay-hu hayqiriqlarini solardi. So'lg'inlarga jon kirgizib, ma'yuslarni oshiqi zor etardi. U hushiga kelganda toza dur singari baytlar aytar, ammo hushidan ketganida telbalardek behuda so'zlar aytish uning odati edi. Elning so'ziga tushunmas va o'zi ham nima deganini bilmas edi. Ko'ngli junun g'amida qolib kuyganidan o'zi turli holatlarga tushardi. Bir nafas ham hushi o'ziga kelmas, sahro vahshiylari kabi xurush qila boshlardi. Na yig'isida g'azab ko'rinardi, na kulishida sabab. Yuzlari shapaloq zarbidan ko'kargan, a'zosida ruhdan asar qolmagandi. Goho bu holatidan

o'zi ham vahimaga tushib, «Lohavla» duosini o'qir edi. Bu qo'rquv izlarini qo'rqmas ishq ko'nglidan darhol yuvib, top-toza qilardi. Ovozi tog'larda sabodek taralar, tani esa qumdagi quruq giyohdek bo'lib qolgan edi. Yosh bolalardek faryod ko'tarib yig'lar, lekin ota-onasini eslamasdi. Baloni yoru oshno qilib, yoru oshnoni sog'inmas edi. Ichmoq va emoqni ham unutib, g'amdan oziqlanar, jafo mayini ichardi. U ko'z yoshlaridek tinmas, jayron kabi odamlardan hurkib qochardi. U nafs itligidan kechib, dashtdagi kiyiklar bilan ulfatlashdi. U qaysi qumga qadam bosmasin, bir dasht kiyigi unga ergashar edi. Chor atrofini kiyiklar o'rab olishar, bu bo'lsa o'rtada cho'pondek yurardi. Ba'zilarining peshonasini o'par, ba'zilarining sag'risini silardi. Har tomonda qo'riqchi itdek, yo'q-yo'q, yanglishdim, cho'pon itidek bo'rilar kezar: ularning yo'li bu dashtga tushganida fig'onu zorlari ko'kka yetgudek ulishardi...

Arab mamlakatida nodir, tig' va o'q otmoqqa mohir bo'lgan Navfal ismli bir bahodir bor edi. Arablar orasida yaxshilik bilan dovruq taratgan bo'lib, bu yerlar ham unga qarardi. Navfal o'sha kuni katta havas bilan ovga chiqish taraddudini ko'rgan; barcha qabilalardan kishilar to'plab, sahroga ot surgan edi. Majnun bir payt ovchilar qurshovida qoldi, uning atrofiga kiyiklar g'uj bo'ldi. Kiyiklar Navfal yigitlarini ko'rib, tush-tushdan Majnun tomonga yugurdilar. Ular Majnunga yalinib, iloji boricha uning panohiga sig'indilar. Navfal g'ayritabiiy bu holni ko'rgach, hayratda qolib, madori ketdi. U yigitlaridan so'radi: «Bu g'aroyib, ko'nglimga vahm solayotgan manzarani siz ham ko'ryapsizmi yo yo'qmi yoki mening ko'zimga shunday bo'lib ko'rinyaptimi?

U kishilarning ba'zilari Majnun ishidan to'la voqif edilar. Ular Navfalga Majnun hikoyasini boshdan-oyoq so'zlab berdilar. Navfal ham bir vaqtlar ishq mojarosini boshidan kechirgan va g'am dashtida yugurgan edi. U bu voqeadan xabardor bo'lgach, zor yig'ladi va ov qilishdan voz kechdi.

U dedi: «Ishq — gavhar, u ko'z qamashtiruvchi porloq nur. Ishq kimni g'amga solsa, uning qalbini kirdan pok etadi. Shuning uchun ham odam bilan do'stlashmaydigan yovvoyi hayvonlar uningsiz sahroda orom ololmaydilar. Ishq uning vujudini shunday eritibdiki, uning insonligi shunchalik yo'qolibdiki, vahshiylar undan qo'rqmaydilar. Chunki undan insonlik ketganida, vahshat ham ketadi».

Navfal kiyiklarga ozor berishdan voz kechib, yigitlarga:

— O'q-yoyni tashlang! Itligingizni darhol yo'qoting, itlaringizni esa mahkam bog'lang! — dedi.

Odamlariga shunday deb buyurib, otdan tushdi va Majnun tarafga qarab yurdi. Majnun Navfalni qadrdonsimon ko'rib, kelganiga xursand bo'ldi. Navfalni ko'rib, haligi yovvoyi va xonaki hayvonlar qochsalarda, hurkak Majnun qochmadi. Navfal borib salom berdi. Majnun unga ehtirom ko'rsatdi. Majnun dedi:

— Ey muborak siymo, chehrangda poklik nurini ko'raman. Yuzingda mehr balqiydi, egningda vafo nuri jilvalanadi. Sen butun maqsadlaringga erishgansan. Lekin bir narsa qiziq ko'rindiki, g'ofil kishilar kabi o'q otib, ov go'shti bilan qorin to'yg'azish istagiga tushibsan. Nafs sevinchi uchun shuncha elni boshlab, qon to'kishga ko'ngling mayl etadi. Bu ozuqqa ehtiyojmand emassan-ku? Nechun ularga ozor berasan? Shunday zulm bilan ularni ovqat qilishni sen o'zingga ravo ko'rasanmi? Agar oyog'ingga tikan sanchilsa, oyog'ing uchun ko'ngling eziladi-ku. Zulm yoyini to'g'rilab, o'q otib, jonivorlarni urishdan nima foyda?! Haq bularga ham jon berib, hayotning go'zal nishonalarini bag'ishladi. Endi bu hurkak ojizlarning jonidan kech, bu begunoh galaning qonini to'kma!

Navfal Majnunning bunday dur sochuvchi so'zlarini eshitib, uning oldida bosh egib, yer o'pdi va dedi:

— Ey farishtaga o'xshab, sifating odamga o'xshamagan! Bu so'zlaringdan muroding nimaligini bildim; har nima degan bo'lsang, barini qabul qildim. Bu hurkak kiyik suruviga uradigan qilich va o'qlarni o'z jonimga ravo ko'rayin. Endi sen hikoyalaringni aytib berding, mendan ham bir hikoya eshit.

Majnun unga quloq solib: «Ey sohibjamol, aytgin», dedi:

Navfal dedi:

— Bu hurkak hayvonlarni azoblama, deb menga to'g'ri yo'l ko'rsatding. Bu so'zlaring halovatini bildim; ularga bo'lgan adovatni tark qildim. Sen eldan ayrilib, bular bilan oshna bo'libsan. El bilan ortiq ulfatchiliging yo'q: bu axir odatga xilof ish-ku? Inson aql chirog'i, qolaversa butun koinot ko'zining nuridir. Odamlardan qochib, hayvonlar bilan ulfatdosh bo'lishing aql oldida sababsiz ko'rindi; bu holat menga juda qiziq tuyuldi. Menga, bir gul yuzli buning yuragiga ishtiyoq solgan, deb aytdilar. Agar shunday hodisa yuz bergan bo'lsa va bu ishning sababi shu bo'lsa, bu hurkak hayvonlardan qutulib, men bilan kezib, kunlaringni shod kechir. Bu yerda zoru mubtalo bo'lib, g'am tuzog'iga ilingan ekansan, men qo'limdan kelgancha urinib, uni senga yostiqdosh qilayin. Agar pulu molga ko'nmasa, askar kuchi bilan hal etayin. Yo tuhfa, molu dunyo bilan, yoxud rosa zarb-zo'rlik bilan ishni to'g'rilay. Agar falak menga madad bersa, bu ish qaysi yo'l bilan bo'lsa ham, bu chigal tugunlardan seni qutqarib, murod-maqsadingga yetkazay. Agar unga muyassar bo'linmasa, uning o'rniga boshqasi ham bor: seni o'zimga farzand etayin, minnatingni ko'zim ustiga qo'yayin. Lekin sen bu hayvonlardan uzoqlashib, men bilan birga bo'l. Odam bilan hayvonlarning jinsdoshligi oz, faqat odam bilan odam hamjinsdir. Agar maqsading yorga yetishmoq bo'lsa, g'ayrat kerak.

Majnun visol so'zini eshitgach, shavqi burungidan ham ziyod bo'ldi. Shodligidan behol bo'ldi, behollikdan esa tili so'zga kelmay qoldi. Yuz harakat bilan ko'zida yosh, og'zida tabassum bilan dedi:

— Sening aytgan hamma so'zlaringga javobim bor edi. Visol so'zini aytishing bilan o'zimni unutdim, ularning barchasidan yiroqlashdim. Bu bergan va'dalaringga vafo qilmasang ham, yuzim otingning tuyog'i, boshim esa oyog'i bo'lsin.

Ikki tomon shunday mehribonchilik bilan qizg'in qadrdonlashdilar. Bularning qadrdonligi ko'p xursandchilikka sabab bo'ldi. Navfal visoldan xushxabar berib, Majnunni o'z uyiga olib ketdi.

Ey, ayriliqda jismi notavon bo'lgan odam, joning vaslning xushxabarlarini topdi! Yorga yetish garchi mushkul ish bo'lsa ham, har holda bu xushxabar yaxshidir.

## XXII

*Navfalning Layli gavharini Majnun shodasi tizimiga tizish uchun gavhardek so'zlarni nazm ipiga tizib Layli otasiga yuborgani; uning so'z gavharini sindirib, aloqa ipini uzgani; Navfal lashkar tortib, u ham adovat qo'shinini tuzgani va o'ch maydoniga ot surib dov tilashganlari; falak tadbiri bilan bir-biriga baravar kelmoqlari va xilvat joylarini istehkom qilib tushganlari*

Bu dashtni bosib o'tgan sayyoh shunday afsona so'zladi:

Navfal bilan Majnun bir-birlariga yor bo'lib uyga ravona bo'ldilar. Navfal har qanday mushkul ish tushsa, to'g'ri kengash beruvchi bir necha dono kishilarni uyiga chorladi. Bo'lgan hodisani birma-bir aytib, ularni Laylining otasinikiga jo'natdi. Layli otasiga yuborilgan darak shunday edi:

«Ey baxt va tolening o'ynoqi otini rom qilgan! Arablar ichida mislsiz va ilmu hunarlari el og'ziga ko'chib, shuhrat topgan Qays Layliga pok ishq bog'lab, uning orzusida yurgan emish. Uning haddan ziyod hayo va xijolati o'z dardini aytishga qo'ymaganidan, u qavm-qarindoshlarini unutib, ishq ko'yida dashtni o'ziga makon qilgan emish. Ishqda shunday shaydo ekanki, el uni «Majnun» der emish. U sening qabilangda o'qib, olamdagi butun ilmu hunarni o'rgangan emish. O'zing ham uning ishlaridan xabardor bo'lib, doim uni maqtar ekansan.

Uning ishqqa mubtalo bo'lganini ko'rgan otasi nima fikr qildi ekan? U sening farzanding bo'lmasa ham farzandingga monand edi-ku? Sen yana kishilardan uning ahvolini so'ramasdan, beparvolik qilib, uni g'amga asir etibsan; u bo'lsa goh dasht, goh tog'larga chiqib ketibdi. Axir muruvvat, odamgarchilik va saxovat ham shunaqa bo'ladimi?

O'tgan ishga pushaymon qilmaslik kerak, chunki u endi qaytib kelmaydi. Men dashtda kezib, uni topdim-da, o'zim bilan uyimga olib keldim. Uni o'zimga do'st va farzand etdim. Uning avvalgi komil aql-hushi o'ziga keldi.

Endi iltimos va talabim shuki, ikkovining nikohini qilib, to'yini o'tkazsak. Rasm-odatlarni ko'z ustiga qo'yib, mahriga jonni tiksak. Toj ustida dur — har qanday nuqsondan xoli. Uning yonida la'l bo'lsa, yana ham yaxshi. Agar bu ishdan bo'yin tovlasang, ko'ngil qolishdan qo'rqishing kerak».

Navfal shu so'zlarni tushuntirib, ko'p tortiqlar bilan elchilarni jo'natdi. Laylining otasi bundan ogoh bo'lgach, yaqin kishilarini to'plab, ko'ngildagidek maslahat qildi. Xabar eltuvchilarni hurmat bilan qarshi oldi. Ular Navfalning yuborgan daragini aytishdi. Bu xabar Layli otasining qulog'iga g'oyat qattiq tekkanidan g'azabidan benihoya to'lg'ondi. Ranjib, shunday so'z boshladi:

— Taqdiri azal shunday ekan. Bu Chin sanami va Farxor[1] oyi bog'imning gulimi, tikanimi, har holda o'zga bir kishi uning mahbubi va do'sti bo'lib, unga nasib etadi. Alqissa, taqdir uni boshqa birovga ravo ko'rdi. Bordi-yu, bunday bo'lmaganda ham, mening Navfal so'ziga itoat etib, amr qilgan ishini bajarishga uncha zarurat yo'q. Ayniqsa, so'zining bir qismini umidvorlik bilan, bir qismini vahima bilan to'ldirib, umid bilan ko'nglimni xursand qilmoqchi-yu, vahimasi bilan xotirimni parishon qilmoqchi bo'lgani-ya! Hisobsiz kishilarni o'ziga asir etgan u oy, hozir birovga nomzod etilgan. Agar u aytgan so'zidan pushaymonlik tortsa, u nari-yu, biz beri — tinch qolaveramiz. Agar bordi-yu, u bu so'zlarimdan qanoatlanmasa, lutf ko'rgazadimi yoki qasd oladimi, ixtiyori: lutf ko'rsatsa xotirjam o'tirarmiz, o'ch olmoqchi bo'lsa ham tayyormiz. U mabodo bizni «o'chimdan qo'rqadi» deb o'ylamasin. U urush ochsa, biz yurish boshlaymiz, yurish boshlasa — urush ochamiz!

Gapini shu joyda tugatgach: «Boring, so'zim shu edi», dedi. Kelgan kishilar xijolat tortib, Navfalga Layli otasidan malollik xabarini yetkazdilar. Navfalga bu qissa ma'lum bo'lgach, bu xabardan juda g'amga botdi. Majnunga va'da bergan chog'ida shunday bo'lishini bilgan edi. Butun qabilalardan odamlar to'plab, darhol urushga mayl etdi. Majnunni ham o'z yoniga olib, u o'tni shamoldek chopqir otga mindirdi. Unga yaxshi to'nlar kiygizib, boshiga salla o'ratdi.

Lekin Majnun bu ishlarning tagiga yetolmay, goh nola qilar, goh oh tortar edi. Ot qayoqqa borsa ham indamas, to'xtasa yurishga qistamaydi. Tayyor qilingan kallakesar askarlarning hammasi ham qonga tashna edilar. Majnunning ishini hal qilish uchun Navfal butun kuchni Layli qabilasiga surdi. Ular ham bu voqeadan xabardor bo'lishgach, darhol qarshilik ko'rsatishga qaror qilishdi. Har tomonga odam choptirib, el to'pladilar, g'azab bilan mahkam bel bog'ladilar. O'sha ondayoq dushman bilan yuzma-yuz bo'lib, g'ayrat bilan saf tortdilar. Bularning bunday qahr va g'azablarini falak ham anglab har dam ofarinlar o'qidi.

[1] Qadimda go'zal qizlari bilan mashhur bo'lgan O'rta Osiyodagi shahar.

Navfalning askarlari ham saf chekib, mast tuyalar kabi og'zidan ko'piklar sochardi. Bu ikki qon to'kuvchi qo'shin, shu tarzda dahshat bilan o'lim bozorini qizitish uchun bir-birlariga yaqinlashdilar. Otlar shamoli jang maydonini supurib, shafqat va marhamat giyohlarini sovurdi. Xuddi bahor yomg'iri quygandek, maydonga o'qlar yog'ildi. Dashtdagi barcha ot va tuyalar ham quyun kabi to's-to'polon ichida qoldi. Aylantirib urilgan nayzalar boshi yanchilgan ilon kabi buralib ko'rinardi. Nayzalarning dastasi oftob doirasidek egilib ketdi. Uchi bo'lsa, tol bargidek edi. Keskir qilichlar elni halok etar, ustaradek bosh olar. Bu o'tkir qilichlar pokidek tez bo'lib, soch o'rniga bosh qirqar edi. O'q qushlari havoga uchib, baloga yo'l ko'rsatib borar edi. O'q qushlari qanotini yozganda, yovning tanidan hayoti uchib ketar edi. Ko'kka qarab uchgan kamon o'qlari baxtsizlik keltiruvchi yuzlarcha yulduzlardek barchani o'ldirar edi. Har tanaga ajal o'tini yoqqanda umr yulduzi bardosh berolmay botar edi. Har tomondan ko'tarilgan uchar yulduzga o'xshagan yolqinli qilich va xanjarlar zarb bilan urilar. Bu qilich va xanjarlar sovut ko'ylaklardan xuddi harir shohidan o'tgan ignalarday o'tardi. Xanjar doimo o'zini tilga o'xshatsa-da, qon to'kish uni qizil tilga aylantiradi. Uning ishi doimo el bag'rini teshib, yarador qilmoq va ziyon yetkazmoqdir. Gurzi xalqning boshini chaqadi, har vaqt elning miyasida o'shaning g'avg'osi. Nogoh u boshga tushsa, bosh kosalari uning g'ilofi bo'lar edi. Qo'shin buluti na'ra tortib kirdi; bu bulutning chaqmog'i esa keskir tig'lar edi. U balo buluti bo'lsa, bu ofat chaqmog'idir; butun olam shulardan ofatga g'arq bo'ladi. Shamol bulutlarni haydaganidek, bularni ostlaridagi vahshatli otlar surishardi. Tezlikda yashindek, qaytishda esa otlari chaqindek yaltiraydi. Otliqlar jang kunidagi Rustamdek o'ldirishga kirishganlar. Har bir mutaassib arab dushmanlik o'tini qizitib, o'ch shu'lasini ravshan yondirgan. Uning alangasi ko'kka tutash; daryo suvi ham uni pasaytirolmas edi. Mana shu zayldagi ikki qotil qo'shin bir-biriga duch kelishdi. Navfal askarlari ko'proq va qahrining o'ti yolqinliroq edi.

Dushmanlari bu shu'la issiqligini ko'rib, yarashish yo'lini istardilar. Bu ishdan elga ofat qo'rqinchi bo'lgani uchun, bir-birlariga tezdan moyil bo'ldilar. O'sha kuni kun kech bo'lib, biror tomonga shikast ham yetmadi. Navfal ham xursandchilik bilan qaytib, askarlarini mahkam bir joyga tushirdi.

Har ikki qo'shin tinchlandi, ular orasidagi adovat ham to'xtadi. Qorong'ulik qo'shini soya solgach, yulduzlar shu qo'shinning kuzatuvchisi bo'lib chiqa boshladilar. Chin shohi — quyosh o'z taxtini tark etdi. Yer yuzini esa qorong'ulik bosdi. Har ikki tomonning kelishuvi ma'lum bo'ldi va bir qarorga keldilar. Kuzatuvchilar: «Ertaga nima bo'lar ekan?» deb aylanib yurar edilar.

Ey, ishq elining qilichbozlari, menga ham g'am qo'shinining zo'ri tushdi; menga may tut, bir nafas xursand bo'layin-da, u qo'shin tomon bosh yalang chopayin.

## XXIII

*Laylining otasi o'z kishilarini Navfal lashkari qoshida kuchsiz ko'rib, dushmanga tortgan tig'ini o'z jigariga urmoqchi bo'lgani; ya'ni Layli qonini oqizay degani; u quyoshni Majnun tushida ko'rib, botishdan saqlagani va motamzada tundek Navfal oldida ko'z yoshlari yulduzlarini oqizgani va Navfalning o'ti pasayib qaytgani*

Til nayzalarini uzatgan yozuvchi, qalam jilovini shunday burdi:

O'sha kuni urush to'xtatilgach, askarlar bir joyga qo'nib, yotishga tutindilar. Dushmani urushqoq Navfalning g'olib kelishidan vahimaga tushar edi. Laylining otasi o'z elining kuchsizligini ko'rib, chora axtarish uchun belini mahkam bog'ladi. Tezdan o'z urug'ining boshliqlarini chaqirib, ular bilan kengash yasadi. Ko'p gap-so'zlar bilan bu mojaro juda cho'zildi. Oxiri gapni qisqa qilib, bunday dedi:

— Xudo ko'rsatmasin, bizning odamlar qochib, Navfalga fath ko'mak berib, u saroyimga ot soldirsa, amirlardek hukmini yurgizib, Laylini asir etib, qo'lga oladi. Bunday achinarli hol qabilam boshiga tusharkan, oru nomusim qaro yer bilan yakson bo'ladi. U vaqtda ishim bir balo bo'lib yo o'lishga, yo vatandan ketishga to'g'ri keladi. U choq arablar ichida bosh ko'targandan ko'ra, qaro yerga kirmoq afzalroq bo'ladi. Bunday ko'ngilsiz, ayanch ahvolga tushgandan ko'ra, shunday fikrni qilmoq yaxshiroqdir: ertaga Laylini topib, bir damda ishini tamomlay; o'q ignasi bilan libosini tikib, xanjar suvidan hinasini ezayin. Uning nihol qaddini tuproqqa ko'mayin-da, hiloldek qoshini yerga kirgizay! Garchi, u ko'zimning chirog'i bo'lib, jonim gurkiragan bog'i bo'lsa ham, ofat yelidan chirog'im o'chib, bog'im xazon va toroj etilsa, dushman maqsadiga yetib, nomusim barbod bo'lgandan ko'ra, bu yaxshiroq!

U shunday deb so'zini tamomlagach, barchalari tahsin aytishib, xursand bo'ldilar. Navfalning qo'li baland kelgan edi. Askarlari ham yurak yutib turardi.

Majnun esa ajoyib bir holda qolib, goh zavqqa to'lar, goh musibat tortar edi. U yorining vaslini eslab, ko'ngli umidvorlik bilan shodlanar edi. Lekin yori tomonining mag'lub bo'lishi uning ko'nglini tobora buzar edi. Oshiqlik ishi ojizlik, kulfat chohiga bosh tuban tushishdan iboratdir.

Bu qayg'ular bedil Majnunni talvasaga tushirgach, baxt kelib uning ko'ziga uyqu soldi. U tushida nigori zeboni boshdan-oyog'igacha g'oyat harir ipak kiyimlarga o'ralgan holda kelayotganini ko'rdi. Yo'q, u nigori emas, gul yuzli sarv, sarv ham emas, gul ham emas, balki quyoshning ham rashkini keltiruvchi parivash edi. U ko'z chashmasining beg'ubor suvi edi. Jon gulshanida yetilgan niholga o'xshar edi. Latofat sahrosining lolasi, yo'q, balki xush isli kiyigidir. Malohat daryosining gavhari,

gavhar ham emas, balki quyoshning aksidir. Ko'z qorachig'idek ko'ngilga yoqimlidirki, doimo yoshi to'kilar. Hajr o'tida olamni yondiruvchi bir shamdirki, hamma vaqt ishi kuyish va yonishdan iborat. Ko'z yoshini yashirgan tongga o'xshashdirki, mehr gulidan dam urar. Uning sabrini ko'z yoshining seli oqizgan: ya'ni u oyu kunning rashkini keltirgan Layli edi. Uning og'zida ishtiyoq ohi, tovushida firoq nolasi bor edi.

Layli yaqinlashgach, alifdek qomatini egib, dol qilib, darhol Majnun oyog'ini o'pdi. So'ngra quchoqlashga moyil bo'lib, qo'lini Majnunning bo'yniga soldi. Dedi: «Ey jondan aziz do'stim, yo'q-yo'q, balki abadiy qadrdonim. Sening ishqingdan otam meni ajratmoqchi bo'ldi, barcha el ham u bilan ittifoq bo'lib, ertaga meni o'ldirmoqchi va qonim bilan yerni bo'yamoqchi. Quyoshimga zavol keltirib, qonimni esa shafaq misol qilmoqchi. Qonim bilan quyoshim shafaqrang bo'lsa, meni yerga ko'madilar. Sening ishqingda qurbon bo'lish mening maqsadim edi. Davron maqsadimga yetkazdi. Barcha istaklarimni muhayyo qildi. Ishqingda harna orzu qilgan bo'lsam, hammasiga ham erishdim. Mening oldimga ajab yo'l to'g'ri keldi, endi sen yaxshi qol va omon bo'l!»

Shu so'zlar bilan ko'zidan daryodek yosh oqizib, devonasi bilan vidolashdi. U oy Majnunga bu so'zlarni aytgach, Majnun ham «Voy!» deb seskandi. Bu tovushdan el ko'zidan uyqu o'chib: «Nima bo'ldi ekan?» deb hayratga tushdilar. Majnun motamzadalar kabi ho'ngrab, ko'z yoshlaridek Navfal tomon yugurdi. Yetgach yer o'pib, so'zga tushdi:

— Ey dushmanga g'olib kelib, ustunlik qozongan, Tangri haqqi ortiq tig' tortmagin. Adovatni qo'y, urush qilmagin! Tig'ing ko'ngilni teshib, uning urushi esa, jonimga qasd etadi. Ertaga yana urush boshlama, hayotim payvandini uzmagin axir! O'ch yoyini qo'lingdan yo'qot, toki jonimga o'q tegmasin!

Navfal bu ishining odatga xilof ekanini bilib, hayratga tushib surishtirdi. Majnun o'z ahvolini bildirgach, Navfal eshitib g'amga tushdi. «Bu voqea balki chindir: Majnunning tushi shubhasiz to'g'ridir», deb o'yladi. Navfal Majnun ko'nglining pokligini, balki oinai jahonnamo ekanligini anglagan edi. U oinai jahonnamoda faqat to'g'rilik jamolining jilvasigina ko'rinadi.

Arab tuni musofirlarcha otlarini otxonalarga tushirdi. Ko'k sabzazoriga yulduzlar go'zali, ya'ni quyosh bemalol chodirini tikdi. Bu xabarni eshitgan barcha el, uning so'zini ma'qul deb bildilar. U sanamga ziyon-zahmat yetmasin, deb Navfal o'z saroyiga tezlikda jo'nab ketdi. Urush g'alaba bilan tugagach, Majnun ham dasht tomon jo'nadi.

Ey mening yaqin hamdamim! Yuz ming ofarinlarga sazovorsan. Agar meni boshing haqqi shu g'amlardan qutqarib sevintirsang, bandang bo'lar edim.

## XXIV

*Majnunning Navfaldan ayrilgani va yeloyoq otini shamoldek surib, biyobonga yo'l olgani; Zaydga yo'liqib, ahvolini ma'lum qilgani va unga yetgan bedodlikdan buning ham ko'ngliga alam yetgani; unga taskin bermoq uchun o'zining hamma narsasini topshirib, Layli qabilasi ko'chgan yerga ketgani*

Bu sahifalarga naqsh beruvchi naqqosh so'zni bunday yozadi:

Vafodor Navfal qaytib ketgandan so'ng, Laylining eli o'yga tushib qoldi. Chunki Navfalning bu ishi ularga qiziq tuyuldi. Qaytishining sababini bilolmadilar. «U hiyla qilayotir. Bizni g'aflatda qoldirib boshimizga yetadi», degan vahimaga tushdilar. Hajga ketayotgan ko'chli karvonlardek, ular ham dashtdan ko'cha boshladilar. Butun mol-davlatlarini ortishib, boshqa bir manzilga joylashdilar.

U — tolei baland, dushmaniga g'olib kelgan, baxtining sham'i o'ta shu'lalangan, uy va ro'zgorlarini kuydirgan, iqbol oti chaqqonlik bilan sakragan, lekin o'zini tuproqqa tashlagan, baxtining chamanida bitgan gul hididan boshiga dardlar yig'ilgan, ya'ni ko'ngli hurkkan Majnun oromsiz ketib borar edi. Zamonasidan baxtsizlikka uchragan bir dardmandga nogoh yo'liqdi. Majnun uning yuzida g'am belgilarini ko'rgach, qayg'uga tushib so'radi:

— Falak boshingga nimalar soldi? Seni kim bunday mushkul ahvolga mubtalo qildi? Nima uchun sen mendek g'amga botgansan, Xudo haqqi, ahvolingga nima bo'ldi? Ayt!

U, dard bilan to'lgan g'amgin kishi, oh tortib, bunday dedi:

— Ey jo'mard! Men arablar ichida xo'rlangan, bedavlat bir baxti qaro odamman. Mening ojiz va benavoligim shu darajadaki, kunlarimni tilanchilik bilan o'tkazaman. Layli saroyi — mening panohim. Hay tuprog'i esa — mening suyanchig'imdir. U qabila odamlari meni «Zayd» deb chaqiradilar. O'zim esa ayolmand bir kishiman. Shu vaqt Navfal degan jafokor, Majnunga do'st bo'lib, uning xizmatini bajarib, yarash yo'lini to'sdi-da, Layli eliga qo'shin tortdi. Oradan hech ish bo'lmay, yana manziliga qaytdi. Layli eli esa, elni g'aflatda qoldirib, nogoh yetib kelar-da, yana istaganicha o'ldirar, yondirar, deb vahimaga tushdilar. Ish qo'ldan ketgandan keyin yuz tadbir qilsang ham foyda bermaydi.

Dushman oldida shodlik qilish jur'atdandir. Shunday bo'lsa ham ehtiyot bo'lmoq kerak. Bu so'zga mahliyo bo'lishib, xalqni bir pana joyga ko'chirishga tushdilar. Qabila ahli kechasi yo'lga tushdilar, tun esa, olamga zulmat sochar edi. Men esam ko'chuvchi eldan ko'zimni oldim, natijada ko'z ochib-yumguncha adashib qoldim. Ular manzilga joylanibdilar; men esa boshqa tomonga ketibman. Quyosh tong yo'lini yoritgan chog'da, ikki tuya mingan kishi yo'limni to'sdi. Navfal qo'shinlarini tarqatib yuborganidan so'ng, bular ham o'z uylariga qaytib ketishayotgan ekan. Ulardan biror pana yerga qochib qutulmoq

menga qiyin edi. Xaltamda bo'lgan oziq-ovqatlarimni va ikki-uch tanga pulimni ham, boshqa bor-yo'g'imni ham tortib oldilar. Bunisi ham unchalik emas edi-ya, ular meni qamchiladilar! «Pulingni nima qilding, ayt, ko'mgan joyingni ko'rsat!» deb urdilar. Badanlarimni tilka-tilka qilib yubordilar. Oxiri hech narsa topolmagach, meni qo'yib, ular o'z yo'llariga jo'nadilar. Men esa fursatni g'animat bilib bu tarafga yurishga oshiqdim; endi esa, senga yo'liqdim. Sen ham agar o'shalardan — sahroda odam talovchilardan bo'lsang, bilki, kissamda puldan darak ham yo'q; kerak bo'lsa faqat naqd jonim bor.

Majnun bu mojaroni eshitib, otdan tushib, uni quchoqladi. Yig'lab, dedi:

— Ey majruh do'st! Senga jonimni fido qilsam bo'lmaydimi? Jonim badaningga shifo bo'lsin. Boshim qadamingga fido bo'lsin. Navfal eli tomonidan shunday hodisalar qilinib, bunga sababchi Majnun bo'lsa, o'sha sen aytgan baxti qaro Majnun men bo'laman; qo'lingga tig' ol-da, ko'ngling tilaganini qil. Jismimni istaganingcha yaralab, ko'nglimni ham pora-pora et. Bu ishdan qo'rqma, men xijolatdaman, har narsa qilsang ham roziman. Olam elidan nomusga qolaman deb meni o'ldirmasang, o'g'irlatgan pullaring evaziga otimni ol, oldirgan narsalaring o'rniga, mana bu narsalarimni ol, — deb barcha kiygan kiyimlarini yechdi va hammasini uning oldiga qo'ydi; uchqur otini, qalqon, qilich va o'q-yoyini ham uning oldiga qo'ydi. So'ng uning ko'nglini ko'tarib va kechirimlar so'rab, oyog'ini o'pdi. Dedi:

— Agar qaytishingda yana Layli saroyiga borsang, salomimni yetkazgin, deb qaysi til bilan aytayin; yoxud shunday-shunday xabarimni ayt, deb qanday ayta olaman. Men shunday qattiq xijolatda va shu darajada qiyin ahvolda qoldimki, buni so'z bilan aytish emas, hatto o'ylash ham mumkin emas. Bu balo dashtida sen yo'l ko'rsatuvchi bo'lding, senga shunday iltimoslarim bor: Yor qabilasini izlab qaysi tomonga ketgan bo'lsa ham yetib olgin, u makondan hargiz yuzingni o'girma; boshingni ham u ostonadan olma. Jismingni uning eshigida gard etib, shukronasiga joningni ham sadaqa qil. Jon berishga ko'ngling ko'nmasa, menda jon bilan ko'ngil bor. Har ikkisini senga topshirib, tanimni tuproqqa yashirayin. Sen esa jonimni eshigi tagida oyoqosti qil, ko'nglimni iti oldiga tashla!

Bu so'zlar Majnunning o'zini hayajonga solib, eshituvchini hayratda qoldirdi. Zayd Majnunni tanib, uning so'zlarini anglagach, yer o'pib, hurmat qildi. Dedi:

— Ey ishq oyatiga singib ketgan zamonaning yagonasi! U hajr tunining umid tongi, yo'q, balki abadiy quyoshi, jamoli saodat osmonidan chiqadigan, pokizalik pardalari yuziga niqob bo'lgan Layli, sening g'amingda shunday notavonki, so'zi elga dostondir. Og'zida sening sifatlaring, ko'nglida esa xayoling jilvalanadi. Sen biror narsa desang, men unga yetkazib, xabaringni aytsam. Bu xushxabar unga jondan

ham ortiq, balki deganlarimdan ortiq tushar. Menga rahming kelib, shunchalik narsalarni bag'ishlading. Unga men sening xabaringni yetkazsam, u ham menga ikki shuncha narsalar beradi. Aytgan so'zlaringni unga yetkazaman, agar buyursa, javobini ham keltiraman. Ikki dilorom ham murodiga yetadi va o'rtada men ham maqsadimga yetishaman.

Majnun dedi:

— Ey mening ayrilmas do'stim! Jon bag'ishlovchi nafasing yaralarimga malhamdir. Uning hijroni mening tilimni lol etib, so'zlashni ham mahol qilib qo'ygan. Nihoyat mening ishimni so'rading, ahvolimning qanday ekanligini o'zing ko'rding. Men bir dardmand, judolik dardiga tushganligimni va kim ekanligimni bilding. Sen shunday do'stlik qilayotirsan, har narsa desang ham o'zing bilasan? Endi vafo rasmi sening shioring bo'lsin! Bor endi, xudo yoring bo'lsin!

Zayd xuddi falakning uchar otiga mingandek, uchar yulduzga o'xshash otini surdi. Zayd tezdan yorug' yulduzday qabila tomon ot choptirdi. Majnun ham qaytib ketdi. Majnun jon-jahdi bilan Layli qabilasi ko'chib ketgan yergacha yugurib bordi.

Ey yor manzilining nasimi, sening nafasing jon atrini sochadi! O'sha atirdan bexud bo'ldim, jonondan xabar bergin, yo'qsa o'ldim!

## XXV

*Quyosh chashmasi saraton burjida makon topib, harorat zo'rligidan havo gumbaziy sardoba[1]larida va o't tosh hujayralaridan yashiringanida Majnunning o'tdek iztirob va shamoldek shitob bilan Layli hashami o'rniga kelib, qo'tir itni ko'rgani va it o'z oshnasiga yalingandek, itga yalingani; eldan hayratangiz xitob eshitib, vahshatomiz javob bergani; o'sha it qoshidan kiyiklar suhbatiga yetgani; Zayd uning mushkin ohusidan mushk sochuvchi xabar yetkazgani*

Bu maydonda tinmay yugurgan kishi, so'z maydonida shunday o'ynaydi:

Majnun Laylining daman[2]iga yetganda, osmon quyoshi ham sayr etardi. Yoz faslining tush chog'i bo'lib, Javzo oyining eng jazirama vaqti kelgan edi. Kun o'z harorati bilan jonga halokat keltirar, Layli kabi jahonga o't solardi. Har bir esgan haroratli shamol, Majnun nafasidek jarohatlovchi edi. Majnun qum ustida oyog'i kuyganidan, quyun tagida tinmay yugurar edi. Osmondagi barcha yulduzlar ham quyoshning haroratidan yerning soyasiga yashiringan edilar. Ko'kning ham harorati oshib, butun taniga shafaqlardan o't tutashib ketgan edi. Kimki tog'dan nishona istasa, uni bir to'da qizigan kul tasavvur qilar edi. Tog' ichidagi gavharlar kul ichiga ko'milgan cho'g'dek

[1] S a r d o b a — karvon o'tadigan yo'llarda suv saqlaydigan chuqur quduq ustiga qurilgan inshoot.

[2] D a m a n — odamlar yashab, tashlab ketgan joy. Bu yerda Layli yashagan chodir o'rni, uning izlari.

ko'rinar edi. Issiq havo daryoga ham tob solgan, uning issiqdan to'lg'anishi esa o'ziga girdob bo'lardi. Daryoda yuzayotgan o'rdakning oyoqlarini suvning qaynashi ilviratib yuborar edi. Suvning issiqligidan qutulish uchun oyoqlarini parda ichiga olgan edi. Ko'k ipni haroratli tabiat qanday oqartirib yuborsa, nuri zo'r quyosh ham ekinlarni shunday qovjiratib yuborgan edi. Bug'doylar qovurilgan no'xatlar kabi yorilib boshoqlaridan ajralib ketgan edilar.

Xirmondagi kaklik, qirg'ovul va tustovuqlar yerning qaynoq qozonidan qovirmoch tergandek bo'lardilar.

O'rgimchak bo'lsa shuvoqqa parda solib, shu parda ichida soyalab yotardi. Asad oyi boshlanib, itlarning tili yergacha osilib qolgan edi. Qurtlarni ham issiq kuydirganidan ho'l mevalar orasiga yashiringan edilar. Quyosh mevalarni g'o'rligidayoq quritib qo'ygan edi. Ko'llar tubi suvni tamom shimib olgan, suvsizlikdan tani tars-tars yorilib ketgan edi.

Hajr bilan ko'ngli burdalangan, g'am bilan joni kuygan Majnun, nogoh u yerga yetdikim, qabila undan ko'chib ketgan edi. Aql va hushdan begona holda u damanni ko'p aylandi. Yerda nishonalar qoldirib, butun xonadonlar u yerdan ko'chib ketgan edilar. Unda-bunda qolgan uy o'rnini ko'rib, yuzi bilan ostonalarini supurdi. Aylanib yurib, tasodifan o'sha sanamning uyi joylashgan yerga yetdi. Ko'ngliga olovlar shunday tutashdiki, vujud mulkini vayron qildi. Ham jismiga, ham ko'ngliga iztirob tushdi. Xususan, ko'ngil uyini bezaguvchi ishq, uning ko'ngliga bu daman yor maqomidir, tuprog'i esa joniga vatandir degan bir roz soldi.

Uning dimog'i dilbar isini topgach, yuragidagi ishq dog'i yangilandi. Ko'nglini g'am yana toptadi, joni besaranjomlikka tushdi. Ko'nglidagi ishqning qo'zg'oloni, jahonni ham pinhona qo'zg'ab yuborgandek bo'ldi. Uning bu o'ti bir lahza taskin topgach, u g'arib miskin yana o'rnidan turdi. Qadamma-qadam manzil tuprog'iga yuzini qo'yib, har qadamda sajdalar qildi. Jonon uyining o'rnini topgach, jonining pardasi bilan uni yopdi. Kipriklari bilan yerini supurib, tuprog'ini ko'zlari orasiga yashirdi. Balo tuynugini berkitish uchun ko'z yoshlari bilan loy qildi. Tandir ichiga kirib, birpas yotdi-da, o'tlik dami bilan uni qizitdi. Kullarini ko'ziga surmadek tortib, ko'z uyini surmadek qoraytirdi. So'ngra oxurga qadam qo'yib, somon parchasidek bir nafas orom oldi. Tomidan terib olgan har bir donadan ko'ngliga muhabbat urug'ini ekdi. O'z ohidan birdan kuygan kigiz parchalarini boshidagi yarasiga mahkam bog'ladi.

Har tomonga oh urib, yugurib yurgan vaqtda nogoh bir qo'tir itni uchratdi. Terisidagi yaralardan go'shti qochgan, qashishdan a'zosi qizarib ketgan edi. Ham og'zi-burnidan suvi oqqan, ham jismi bo'g'in-bo'g'inidan ayrilgan. Tomirlaridan qon qochib, terisi suyaklariga yopishib ketgan edi. A'zosida unda-munda bir tuk, u ham unga bir og'ir yuk bo'lib, yurishga ham majoli qolmagan edi,

hatto quyrug'ining yukini ham ko'tarishga ojiz edi. Lablari bir-biriga yopishmaganidan, tishlari irjayib, go'yo o'z holiga kulgandek bo'lar edi. O'z a'zosiga qarashga uyalganidan, ko'zlari chuqur tortib ketgan edi. Og'zidan chiqqan nafasi, azob-uqubat nasimidir. Bukik dumi esa mehnat mim[1]ining dumidir. Azobning kirishi va rohatning chiqishi uchun, uning taniga jarohatlar yuzlab yo'l yasagan edilar. Badani ilma-teshik bo'lib, shu teshik tan unga tan xizmatini o'tar edi. Yaralari ichida qurtlar qaynashar, u yaralar qurtlar uchun ham yurt, ham oziqdir. Qurtlar uning yarasini kavlab yuborganidan tili bilan yalaganda unga malhamdek tuyulardi. Itning har nafas o'sha qurtlarga til tekkizishi, xuddi dushmanga qarshi qahr-g'azab sochmoqdek edi. Qonli jasadiga qo'ngan zog'lar lolaga tushgan dog'larga o'xshardi. Yaraga yopishgan chivinlardek ularning uchib qo'nishlari yangi yaralar paydo qilardi. Pashshalarni qo'rigani majoli yo'g'u qushlarni quvishga qanday kuchi etsin? Majnun bu ayanch ahvolni ko'rib, parishon holga tushdi va ko'ngli battarroq buzildi.

Itga rahmi kelib, uni talayotganlarga yolbora boshladi.

«Ey mening boshimga toj bo'lganlar, kiygan kiyimlari va rangu bo'ylari muborak! Boshimdagi yuzlarcha yaralarning nishonalari har biringiz uchun oshiyondir. Ohlarim zarbidan pora bo'lgan ko'nglimning teshiklari har biringiz uchun vatangohdir. Bu xarobaga kelib joylaning, chunki men jabru jafo chekuvchi kishiman. Ko'zlarimni cho'qing, tanimni tishlang, itning ko'z va tanini qo'ying! Agar shu ojiz itda qasdingiz bo'lsa, men ham bir zaif itman». Bu yalinish-yolvorishlar qushlarning parvoyiga kelmaganini ko'rib, ovozining boricha vahshat solib baqirdi, qushlar bundan cho'chib, uchib ketdilar.

It oldiga kelib, uning goh tovonini, goh notavon gavdasini o'pdi. Uning tanida ko'pgina yaralarini ko'rgach, o'z ko'ylagini ham parcha-parcha qilib yirtib oldi-da, uning pora-pora bo'lgan tanining yaralaridan chiqqan qonlarni tozaladi. Tanidagi qonlarni artgach, yaralarini mahkam bog'lab qo'ydi. O'z ko'ylagini unga kiygazdi va u ko'ylakka qonli yoshlaridan gullar soldi. Itning yaralarini bog'lab bo'lgach, yuz dard bilan mungli kuyladi:

«Ey muhabbat, vafo bilan yaratilgan, kulfatlarga to'lgan jonivor! Bir vaqtlar taning sog'lom va ko'ngling shodlik, quvvat bilan to'lgan edi. Kechalari ko'rshapalaklardek uyg'oq va qorovullar sening hushyorligingdan bemalol ko'knori ichib yotardilar. Vahimang bilan bo'rining ko'zi jovdirar, har tun uning taniga ko'zing olov solardi. Changallaringga qoplonning ko'zi tushgan choqda, g'ussadan boshdan-oyoq dog' (xol-xol) bo'lib qolardi. Yo'lbars ham sening oldingda o'lik hayvondek, tirnog'ing zarbidan uning tanida chiziqlar bo'lardi. Sening otilib sapchishingdan yo'lbarslar

[1] Bu yerda mimdan murod, uning quyruqqa o'xshashligi va mehnat, ya'ni, azob-uqubatning birinchi harfiga ishoradir.

ham vahimaga tushib, xijolat tortib, ko'zini yumardilar. Kaftlaring tushgan yerni el nasrin guli va izlaringni Hulkar deb anglardilar. Qo'llaringning xinasi goh kiyik, goh bug'ular qonidan bo'lar edi. Bo'yningga sho'x go'zallar ip bog'lardilar. Shohlarning jilovi boshing uzra edi. Goh g'azab bilan irillab, goh ko'k sheri kabi hayqirarding.

Endi esa shunday ahvolga tushib, nochorlikda qolibsan. Sendan el nafratlansa, men uchun suhbating faxrdir. Bir kuni uning ko'chasida hurib, itlar bilan to's-to'polon qo'porar eding. Kechalari esa fig'on tortib, uning eshigida posbonlik qilar eding. Nega endi bir kun kelib, vafo uchun boshingga suyak otiladi? Nechun bir senga lutf etib, bo'yningga qaloda[1] bog'ladi? Jonim tanlaringga qurbon bo'lsin, tishlaringdan bag'rim teshilsin! Iloho falak sening barcha azob-uqubatlaringni daf etsin. Avvalgidan ham chaqqon, ilgarigidan ham sog'lomroq bo'lgin. Baxt senga yana yo'ldosh bo'lib, u eshikka yana mahram bo'lsang, o'zingni begona olib, men xastani ham unutmagin. Jonimni o'sha tarafga olib borib, ko'chasining tuprog'iga bag'ishla. Itlar bilan quvishib yurganingda, nomimdan har biri qoshida tiz cho'kkin. Uning ko'chasida suyak kemirib, oziqlanayotgan vaqtingda, men zaifning jismini ham yod etgin.

Agar baxt yor bo'lib, jononning haramiga yo'l topsang, davlatlilar o'sha ostonadan seni quvmasalar va hech bir kimsa «ket!» demasa, kechasi o'sha haram panohing, yotog'ing dahlizi ichida bo'lganda, yotib, iyagingni oyog'ingga tirab, tumshug'ingni o'sha eshikka qo'yganingda, hech kimga sezdirmay, men uchun o'sha eshikni o'p». Majnun uning og'ziga ko'zini surtib dedi: «Bosgan izlarining tuprog'ini o'pib qo'y. Tirnog'ing bilan mening ikki ko'zimni o'y-da, bosmoqchi bo'lgan qadamlarining o'rniga qo'y».

Shunday so'zlarni birma-bir aytib turgan chog'da, yo'lovchilar ko'rib qoldilar. Uni taniganlar juda g'amgin bo'lishib, ko'ngillari buzilib, zor-zor yig'ladilar. Tanimaganlar esa Majnunning ahvolidan hayratga tushib, o'zgardilar. Bir kuygan oradan chiqdi va bu mojarodan ko'ngli ezilib so'radi:

«Ey ishq ichida cho'g' bo'lgan, yo'q, balki samandar bo'lgan! Badaning shu o'tdan yasalib, bag'ring shu o'tdan tarkib topgan. Zoting o't bilan yo'g'rilgandir, seni farishta desalar ajablanarlik emas. Sifatlaring ham farishtaga o'xshaydi, zoting ham malaksifat ekan. Nega it bilan ulfatsan, it bilan malak orasida qanday munosabat bor? Itga manzil bo'lgan har qanday uyga malak tushmaydi-ku? O'rtada shunchalik nomunosibliklar bo'lib turib, nima uchun yonma-yonsizlar?» Majnun oh chekib, yig'lab dedi:

«Ey muhabbatdan bexabar kishi! Seni malak desam taajjub emas, chunki senga ishq nasib bo'lmagan. Menga o'xshaganni malak demak, yolg'onchilikdir, meni dev ko'rsa ham qochadi. Butun borlig'im ham nobud bo'lgan. Ishq butun vujudimni chunon o'rtadi. U o'tga zehn

[1] Itning bo'yniga bog'lanadigan tasma.

solganingda edi, badanimning kul uyumi bo'lganini ko'rar eding. It yurib ketib, shu kul to'dasida maqom tutsa ne ajab? Agar har qanday itga jarohat yetsa, kuldan tani rohat topadi. Bu itning jarohati ko'p ekan, uni shifo berguchi kuldan «ket» deb haydab bo'lmaydi. Yo'q-yo'q, unda itlik ko'rinmaydi, itlik jahonda faqat menga xos. It men, men, xalq or qilgan men bo'laman. Boshdan-oyog'igacha yaralangan men bo'laman. Ko'p yaralar tanimni tugatdilar, u yaralarimga malham bo'ldi. Badanida yaralari bo'lib, undan azob chekkan kishiga kimki dori-darmon bilan davo qilarkan, unga jonini ham fido qilsa ne ajab? Menda yuz tuman jon bo'lsa edi, badanimda hech qoldirmasdan hammasini ham bag'ishlar edim. Hammasini unga bag'ishlab, yo'lida qurbon qilar edim».

Shunday jozibali so'zlarni aytgach, uning jununi (telbaligi) yana haddan oshdi. Yodiga dasht hayvonlari: kiyik, qulonlar bilan gasht etmoq tushdi. U itning qo'l-oyoqlarini o'pib, kiyiklar makoniga qarab ketdi. Hamsuhbat ulfatlarini axtarib, tezdan biyobon sayriga tushdi. Zayd Majnunning xabarini Layliga yetkazish uchun yo'lga tushgan edi. U hay qabilasiga yetgach, bir xilvatda oy yuzli Laylini uchratdi. U pardalar ichidagi g'uncha bilan, bu tashqaridan turib sirlashdi. Zayd Laylining beqaror, devona yori to'g'risida nimaiki bilgan bo'lsa, hammasini unga birma-bir, qoldirmasdan, batamom aytib berdi.

Layli uning so'zini eshitgach, tortgan ohidan ko'nglining temiri ham erib ketdi. Joniga shunday o't tushdiki, tutunlari boshidan ham oshib ketdi. O'sha tutunlar uning boshiga chiqqan edimi? Yoki u qop-qora anbarin zulfimi edi? Bu xabarni eshitgach, olov ichida zulfi kabi buralib-buralib o'zini unutdi. Ko'zidan hasrat yoshlari tomib, yuz uzr bilan Zayd tomonga boqdi.

«Ey so'zlari tanimga jon berib, xabarlari jismimda qon yurgizgan! Jonim dardiga davo topguchi sensan, odam demayin, g'oyibdan xabar keltirguchi sensan» deb, ko'p uzrlar aytib, unga qimmatli tortiqlar berdi.

Zaydni tashqariga chiqarib: «Buni olgin, hozircha qo'lda bori shu, qilgan xizmatlaringni unutmayman, yuz shuncha narsa bersam ham ozlik qiladi. Sen bir lutf etib, vafo ko'rsatsang, men zoru mubtalodan bir maktubni, devonavashimga olib borsangu ham menga javobini keltirsang?»

Zayd dilbarning tilagini qabul qilib, dedi: «Jonim bilan, bu mening burchimdir. Tez bo'lgin, dushmanlar voqif bo'lib qolmasinlar, bu yerda mahtal bo'lib turish zarar keltiradi».

Layli davot, qalam olib, darrov noma yozdi. Kishilarning bilib qolishlaridan qo'rqib, xabarchiga nomani maxfiy topshirdi. Xabarchi nomani olib, ul g'arib shaydoga yetkazish uchun dasht tomon ketdi. Butun ahvollarini aytib, nomani u benavoga topshirdi.

Majnun ahvolni bilgach, holdan ketib yiqildi. O'sha yuz bukilgan nomadek, Majnun ham yerga yotib bukildi. U nomani ochib o'qidi, uning mazmuni shunday edi.

## XXVI

*Majnun Laylining kecha to'lin oyidek oppoq sahifada laylatulqadrdek nomasini o'qib, og'zi visol bolidan shirin bo'lganda komiga ari nishi sanchilgani; qalam uchini ari nishidek tezlab, javobida qog'oz tovoq'ini shira qilgani*

«Ko'ngilga ishqdan nur bergan tangri oti bilan bu nomani boshlayman. Ishq mayining da'vati bilan odamlar balolarga mubtalo bo'ldilar. Shu ishq mayidan bir ho'plagan bag'ri qon sho'rlik mast bo'ldi, mast emas, balki majnun bo'ldi. Kimgaki u mayni tortiq etgan bo'lsa, firoq zahrini qo'shib, uni achchiq qildi. Ayriliq balosiga giriftor bo'lganlarga vasl shifosini ham ato qildi. Bulbulniki zoru g'amgin qildimi, gul ko'ylagini ham chok-chok etdi. Parvonaning behad kuyib, yonishi, shamga o'tning nasib bo'lishi ham shundan». So'z javohirlarini shunday sochib, so'ngra bu fikrni zohir etdi.

«Xitoy naqshlariga o'xshagan bu satrlar, bir shikastaning bir xastaga yozganlaridir. Ya'ni men zoru mubtalodan, balodan qutulmagan sengadir. Ey mening ishq o'tidagi xasim, nechuksan? Ko'ngli ozor topgan kimsasizim, nechuksan? Ey, mening ishqimda behush bo'lmoq uchun, vasl mayidan biror qultum totmagan! Ey mening furqatimda boshiga tosh yog'ib, ming tosh esa ham boshini yashirmagan! Ey hajrim o'tida kul bo'lgan bo'lsa ham, har shu'lani gul deb bilgan! Ey g'amim tikanini joniga urgan, bulbuldek nolasini jahonga tarqatgan! Ey telbalik zanjirini qo'liga solgan, vahshiylar quyrug'ini arqon qilib beliga bog'lagan! Firoqimda ahvoling qanday? Ishtiyoqimda fikring nedir? Sochlaringga xoru xas yopishsa, kim ularni bir-bir terib olar ekan? Boshing farqi qushlarning uyasi emish, u yerdan qushlarni kim quvar ekan? Falak parchalagan boshingga kim malham qo'yar ekan? Yuzingga chang-to'zon o'tirsa kim uni butkul pokiza qilarkin? G'am toshidan tanang qonasa, uni ko'z yoshi bilan kim yuvar ekan? Kaftingga kirgan tikanlarni kiprigi bilan kim chiqarar ekan? Hajr o'ti tanangni yondirganda, u o'tga kim tuproq sochar ekan? Azoblangan jisming qumga yiqilganda senga kim g'amxo'rlik qilar ekan? Yolg'iz o'zing faryod urib, har tomon yugurganingda, faqat soyang senga hamroh ekan. Tog'lar orasi isib ketganda ustingga faqat boyo'g'ligina soya solar ekan. Vayronalarda seni g'aming halokatga yetkizsa boshing ustida boyqushlar «duh» deya qichqirar ekan. Ayriliq oqshomi joningni olsa, tong senga yoqasini chok etib boqar ekan. G'amdan zaiflanib dashtda yotganingda qumlar senga to'shak ekan. Kechasi yirtqich hayvonlar atrofingda to'planganda oldingdagi shaming bo'rining ko'zi ekan. Qon yutish uchun piyola axtarsang loladan boshqa hech narsa topilmas ekan. Qoshingga chibinlar o'tirar, boshingda quyun aylanar ekan.

Koshki yulduzlari xira olam, menga ham shunday ne'matlarni bag'ishlasa. Tunu kun rafiqing bo'lib, yo'lsiz yugurishda hamrohing bo'lsam. Jahonda sen bilan men bo'lsamu butun koinot bo'lmasa!.. Goh to'xtasak, goh jahonni sayr qilib yursak-da, bu odam diyorida bizdek yashovchi bo'lmasa. Ikkimiz dilxohlik bilan umr o'tkazib, tinchlik bilan vasl gashtini sursak. Badanimga bag'ring panoh bo'lsa, qo'llarim mudom bo'yningda bo'lsa. Boshing goh yelkamga suyansa, qoshing bag'baqam marjonida tursa. Goh yuzimga yuzing tegib turib, lablarim og'zingga bahra bersa. Soyaga o'xshab sen bilan birga yotsak-da, tanim tilagan maqsadiga yetsa.

Nima qilayki, behuda kezuvchi falak meni ushbu baxtdan mahrum qildi. Sening g'aming ko'p bo'lsa ham, er kishi bo'lganing uchun bu osondir, oson. Qaysi tomonga chopay desang, etagingni tikangina tutadi. Etaging ham oyog'ingni bog'lamaydi, uning hoshiyasi ham oyog'ingga kishan bo'lolmaydi. Bir men ojiz notavon, oyog'i bog'liq, yo'q, balki oyog'i siniq zaifman. Ne turishga maylim, ne yurishga haddim bor, yuz xil balo kishanlariga giriftorman. Bir tomon yuzlab alamlar uyida mahbuslik, yana bir tomonda oru nomus. Erlar majlisining zebu ziynati — sharobdir, xotin kishining zebu ziynati — pokizalik. Bu ishq uqubati ustma-ust chirmashib ketdi, nomus ketdimi, hammasi hechdir. G'uncha pardasini chok etsa, rahmsiz falak uni barbod etadi. Sensiz g'amlarim biror lahza kam emas, senikidan ko'p bo'lmasa, oz ham emas. Sen o'tli oh tortsang, men o'tni yuragimda yoqamanu, lekin tutun chiqarolmayman. G'amimda har qancha oh cheksang ham, Navfal bilan ustimizga qo'shin tortding. Qabilam yuziga balo shapaloq urib, saroyim ahliga tolon qo'rqinchini soldi. Otam ham meni o'ldirib, qonlarimni yerga to'kmoq istadi. Men shunchalik ranj va ozorlar ichida bo'lsam ham, yorim maqsadiga erishsin deb ko'nglim xushdir. Garchi voqealar halokatlidir, lekin yuz muncha bo'lganda ham hechqisi yo'q.

Yana, mana shunday afsonalarni ham aytadilar, go'yo sen Navfal bilan til biriktirib, uning bezalgan uyiga ko'z tashlab, qiziga uylanmoqchi bo'lib, og'iz solibsan. Baxting yor bo'lsin, billoh, men bunga ishonmadim. Sening maqsading shunday bo'lsa, mening ham maqsadim shudir. Bir kuni bog'da tomosha qilib yurganimda, u sanamni ko'rgan edim. O'zi durust, elga mehribon, yaxshigina jon desa ham bo'ladi. Haq taborak senga qo'ldosh bo'lsin! Bu xayrli ishing muborak bo'lsin. O'sha bilan xurram bo'lgan chog'laringda, bu xastani ham goh-goh eslab qo'y! Insofni ham tark etmagin, meni ham bir yo'la unutib yuborma!»

Majnun bunday maktubni o'qib bo'lguncha tani qalamdek titrab, madorsizlandi. Zayd oldiga qayta-qayta boshini qo'ydi va seldek ko'z yoshlarini to'kib, arz etdi: «Ey chok bo'lgan yurakka chora izlovchi, malham orasiga nishtarlarni joylashtirib kelgan! Keltirgan nomang jonni azobladi, nima qilayki javob yozgani asbobim yo'q». Zayd o'zi bilan birga qog'oz-qalam, siyoh hozirlab olib kelgan edi. Hammasini

bir-bir Majnun qoshiga qo'ydi, u esa javob yozishga tushdi. Zayd javob maktubini olib turdi-da, jadallab yo'lga ravona bo'ldi. Chopishda shamolga saboq berib, maktubni dilraboga topshirdi. U sumanbar xilvatga kirib, maktubni ochdi, suman guli ustiga tushgan anbar zarralarini ko'rdi. Bu qora satrlarga tezdan nazar soldi, nomadan esa shunday gavharlar to'kilar edi.

## XXVII

*Layli Majnunning ko'z qorachig'i va kiprigi qalami bilan jon sahifasida yozgan yurak poralari sharhini o'qigani; ishq hamdardligi taqozosi bilan Majnun ko'nglining jarohatlari muning ham ko'nglini og'ritgani; uning ham qayg'ulanib, yegan-ichgani zaharga aylangani*

«Ishq ahli nomidan qalam ko'targan Tangri oti bilan bu nomani boshlayin:

U Tangri shunday yakka va yagonaki, uning ibtidosi noma'lum, u shunday barhayotki, oxiri – nihoyasi yo'q. Tog' balchig'i ustiga do'l yog'dirgan, qumtuproq ustiga mola yurgizgan. Har kimni pari yuz aylagan bo'lsa, o'jarlikni unga odat etgan. Ayriliq kulfatini qattiq yaratib, ishq sharbatini achchiq yaratgan. Birovni pinhoniy ishq o'tiga kuydirib, ma'shuqni berahm etgan. Necha-necha oshiqlarni noshod, ma'shuqlarning istagini zulm qilgan. Oshiq ko'nglini parcha-parcha etib, ma'shuqini bu holda xursand etgan. Ma'shuq tomon nasimlar esdirib, oshiq ichiga o'tlar tutashtirgan!» Maktubining avvalini shunday so'zlar bilan bezab, undan so'ng quyidagi satrlarni boshladi:

«Ushbu g'am va alamlarning bayoni – jonim sahifasidagi bag'rim nishonasidir. Ichi g'amingda qon bo'lgan mendan, g'ami tanimda jon bo'lgan senga. Ya'ni rasvolik alangalari ichida o'rtangan, afsona bo'lgan bu devonadan, gulyuzlilar orasidagi pariga va yulduzlar orasidagi Sharq quyoshiga. Ne haddim bilan duo aylab, yuz madh bilan maqtayin seni? Madhingni aytgali til qani, til bo'lsa ham gapira olarmidi? Kun vasfini ko'rshapalak qaysi kuch, qaysi til bilan ayta oladi? Savsan har qancha til uzaytirsa ham gulni ta'riflashda soqovlanib qoladi. Men shulardek bo'lsam ham, noiloj bir necha so'zlarni deyman:

Ey husn o'lkasining podshohi, butun husn ahli bu o'lkangning qo'shinidir. Ey nozu karashma bog'ining atirguli, atirgul emas, balki noz qilishni odat qilgan gul. Ey lutf dunyosining bahori, yuzing bahorining lolazori bo'lgan. Sahar eli gul sochganda, kokillaringni parishon aylamasmikan? Mashshota o'sma qo'yganda, qoshlaringni qayrilma qilmasmikan? Xumor ko'zlaring bemor edi, endi sog' va ravshan bo'lib ketdimikan? Ruxsoring o'tidagi qora xol elni ham o'zidek kuydiradimi? Sunbul sochlaring gul bargiga tegib, olovga

tushgan qildek hech buralarmikan? Yuzingning teri va tola-tola sochlaring, bu har ikkisining jilvasi bormikan? Og'zing kamoli torligidan ko'zga ilashmas edi, so'zlagan vaqtda u ko'rinarmikan? Qaddi-qomating yurish havasiga tushganda, jahon elini o'ziga giriftor etarmikan? Noz uyqusidan uyg'onib, yuz noz bilan elga so'zlarmikansan? Ko'yingda meningdek xas kabi, hatto xasdan ham qadrsiz kishi topilmaydi. Bu Allohning irodasidandirkim, el buning haqiqiy mohiyatini bilmaydi. Koshki ko'zim o'yilsa edi, ko'z tugul, boshim kesilsa edi. Ko'zimning ul dilrabo yuziga tushishini va jon bilan ko'ngilning baloga duchor bo'lishini avvaldan bilganimda edi, ikki ko'zimni ko'r qilgan bo'lar edim. Men kim edimu bunday abadiy dardga yo'liqish, zarraga quyosh havasida bo'lishlik nima edi. Bexosdan nigohim yuzingga tushgan bo'lsa, mening nima gunohim bor ediki, bunchalik dardu balolar men sho'rlikning qora boshiga tushibdi. Devona bo'lib jahondan chiqibman, xonumondan ajralib ovora bo'libman. Har kun o'zga bir vodiy vatanim bo'lib, har kecha yana bir daman qorong'u yerlarida tunayman. Qumlar mening ko'rpa-to'shagim, kulchaga o'xshagan quyosh esa mening patirim bo'ldi. Goh vahshiy hayvonlar bilan do'st va hamsuhbat bo'laman, goh ulardan ham bezaman. Mening vahshatim dasht bo'yi yoyilib, butun vahshiy hayvonlar, hattoki devlar ham mendan qo'rqib qochadilar. Vahshiy hayvonlar vahshatimdan hayratga tushadilar, qushlar ham kulfatimdan ranju alam topadilar. Boshimdagi kulfat va balolar aqlga sig'mas darajada ko'p, holsizlik esa meni haddan tashqari zaif etibdir. Bir nav yo'qlik menga jism bo'lipti-da, unga vujud deb ism berilibdi.

Shunday holsiz va kuchsizmanki, yurganda o'rgumchak tanobidan yiqilaman. Ko'ksimni hijron tig'i chok etganidan, hasharotlar qo'rqmasdan ichimga kirib joylashganlar. Ko'ksim ichiga kirgan chibinlar g'avg'o qo'zg'atib, chumolilar ko'zim uyiga vatan qurganlar.

Shunday qattiq qiyinchiliklarni tortsam ham, yoding menga tiriklik berar edi. Shu onda gavharlar sochguchi qalaming bilan yozilgan nomang menga tegdi. Ul nomani o'qib, so'zlaridan ruhlandim, har harfidan yuzlarcha sharaf va marhamatlar topdim. Lekin u nomada yozilgan ikki so'z jonimga qayta-qayta o't soldi.

Birinchisi: Navfal voqeasi to'g'risida yozganing. Ya'ni «ikkovingiz qonxo'r qo'shiningiz bilan mening qabilamga tig' chektingiz» debsan. Ey tavba, bu qanday balodirki, rishtani ajdaho sanaydilar. Pashshaning o'zi nimaki, u fillik xayoliga tushsa, yoki sherlik kuchini ko'rsatishlik chumoliga qolibdimi?

Voqea shunday edi: u lashkarboshi (Navfal) meni ko'rganda yirtqichlar mening qo'shinim edi. G'amingda notavonligimni va ishqingda jonimning xastaligini bilgach, birpas qoshimda o'tirdi-da, undan so'ng bilganicha so'zladi. Men bo'lsam dam o'zimda, dam o'zimni tutolmasdim va bunday ajablanarli hol olamda ko'rilmagan edi.

U so'zlarkan, iztirobga tushganini ko'rib, nima deb javob berganimni ham bilmayman. U1 meni o'zi bilan uyga olib ketgandan keyin, o'zingga ma'lum ishlar bo'ldi. Uning yuragidagi o'chni tezdan anglab, jonim boricha yo'lini to'sishga tirishdim. Natijada o'ch xanjarini qiniga soldi va o'z uyiga qaytib tinchlandi.

U meni aldash uchun uringan vaqtda, mening uylanishim to'g'risida ham gapirgan ekan. Uning nimalar deganini ham anglamadim, o'zim nima deb javob berganimni ham bilmayman. Esimdan ham chiqib ketgan ekan, nomangni o'qigach, yodimga tushdi. Bunday ishlarni menga nisbat berish, muruvvat ahlining ishi bo'lmasa kerak?

Men vafo ko'ramanmi deb, bunchalik balolarni chekamanu sen esa bunday muddaolarni xayol qilasan. Sening yozganlaringni qanday rad qilay, hushsiz kishi har narsa qilsa ham qiladi.

Devonalik g'avg'osiga mubtalo bo'lib, boshdan-oyoq o'zimni yo'qotganman. Nomangga ko'ngil va ko'zim qurbon bo'lsin, lekin senga aytadigan bitta so'zim ham bor:

Navfal to'g'risida aytganlaringni mendan ko'rma, men munday xatolarga bormayman. Bu hodisalarning hammasi ishqim va devonaligimdandir. Ishq va jununga esa sen o'zing sababsan!

Uylanmoq to'g'risida gapirib o'z ishingni menga tuhmat qilding. Chunki Ibn Salom sening xayolingni qilib, hatto visoling tamaida yuribdi. Otang esa Ibn Salom ko'nglini rozi qilib, u nima istagan bo'lsa ko'nibdi. Sening rozi va rozi emasligingni bilmayman, bilmaganim uchun tuhmat ham qilmayman.

Hay-hay, bu qanday afsonalar, chegaradan tashqari qanday taronalar bo'lyapti-ya?! Go'yo ishq savdosi yo'limdan urib, hushimni telbalik shamoli sovurdi. Shuur bilan so'zlash shiorim emas, behuda gaplar aytishga ham ixtiyorim yo'q.

Ey pariga o'xshagan hur! Men telbaman, bu uzrlikdir, ma'zur tutasan. Sening g'amingda nobud bo'lgan ekanman, nobud kishidan ma'noli so'z chiqarmidi?! Yo'qning so'z va xitoblarini ham yo'qqa hisoblash kerak. Mening yo'lim yo'qlik bo'lgan ekan, sen bo'lginda, bu yo'qqa yor bo'lgin.

Iqbol va baxt yoring bo'lsin, jonlar esa senga qurbon bo'lsin...»

Bu maktubni o'qiguncha sho'x go'zal bukilgan maktubdek qaddi ko'p bukildi. Kechgacha maktubdagi har bir so'zni o'ylab, noma kabi buralib-buralib ketdi. Nihoyat insofga kelib, haqiqatan ham o'z so'zlarining javobi ekanini bildi. Layli o'z nomasidan tashvishga tushdi, bu noma esa ko'nglini xursand qildi. Uning ma'nodor, o'lchovli xatini Majnun tumor qilib taqib olgandek, bu ham uning xatini tumor qilib taqdi.

Ey maktub tashuvchi elchi! Harna xabar senga ravshan bo'lsa aytgin. Bir so'z bilan dardimga davo berib, nomang bo'lsa menga chiqarib ber!

## XXVIII

*Majnunning otasi dasht atrofini quyundek kezib o'z devonatabiatini sargardonlikda topmog'i; junun dashti qaroqchilari har damda uning hushi karvoni odamlarini savdoyilik sipohiga asir etganidan ajib holatga tushib qolgani; nasihatlar xush dorusi bilan uni bir lahza o'ziga keltirgani va o'zi bilan uyiga olib borgani*

Bu nomani yozgan kishi afsonani shunday ma'lum qiladi:

Telba Majnunning benavo otasi va yuzlarcha kulfatlarga mubtalo onasi, ko'ngillarini dardlar jarohatlagan holda, ko'p vaqtlardan buyon o'g'illaridan ayrilgan edilar. O'z o'g'lini sog'ingan ota, uni topish niyatida ittifoqo sahroga chiqqan edi. Mabodo topib olsam, fig'on-zorimdan shoyad u ta'sirlanib, pand-nasihatlarim uning afg'onlarini to'xtatsa, so'zlarim shoyad uni o'ziga keltirsa, so'zlarim shoyad uni uyga qaytishga moyil qilolsa, deya yuzlab nukta aytishga tilini chog'lab, ruhini shunday toza umidlarga to'ldirib, har tomonga tuyasini choptirar edi. Shunday niyat va orzu bilan necha kun chopgach, oxiri Majnunni bir vayronada topdi. Majnun uchun bu vayrona yer xonumondan ham yaxshiroq edi, lekin o'zi bu vayronadan ham xarobaroq edi. Uning qayg'u va alamlari haddan tashqari, aqlga sig'mas darajada ko'p edi. Goho chumolilar tutar va goho tuproqdan go'rlar yasab o'tirardi. Goho shoshilib kesak tashish bilan mashg'ul bo'lar va u kesaklardan tepaliklar yasashga urinar edi. Goh boshiga tuproq sochar va goh tishlari bilan tirnoq olar edi. Goh oyoqlarini dadil ko'tarib, ildamlik bilan devorga minar edi. U har damda badanlarini chimdilar va yenglarini chaynar edi. Goh boyqush sayrashiga hamdardlik bildirib, goho boyo'g'lining yuzidagi changlarini artar, boyqush ham Majnunning qo'liga tortinmay qo'nar, bum qush bo'lsa o'z tumshug'ini boshiga surtar edi.

U vayronaning devorlariga xat chizganida, ixtiyorsiz «oh» kalimasi yozilib qolar edi. Zamonaning uning boshiga tushirgan yaralari boshdagi sochlardan ham ko'p edi. Qonli ko'zidagi tikan va cho'plar kipriklaridan ham ko'p edi.

Bunday holatni ko'rgan otasi hayratga tushib, o'z yerida qotib qoldi. Taajjub bilan dedi:

«Bu nimaning timsoli ekan, subhonalloh, bu qanday ahvol ekan? Bunday odamzodni kim ko'rgan ekan; bu taxlit odam haqida gapirishmagan ham edi-ku?!»

Bu ahvol otasiga juda og'ir tuyulsa ham, kuyganidan uning oldiga borishga majbur bo'ldi. Majnun otasini ko'rgach, go'yo otalik haqqini unutgandek o'zini bir chekkaga oldi. Otasi esa yoqasini yirtib yig'ladi va g'amginlik bilan so'radi:

— Ey yuzlarcha yaralik ko'nglimning parchasi, mendan nega qochding?

Majnun ham o'z otasi ekanligini bilib, bir oh tortib, uning oldiga yiqildi. Otasi uning boshini ko'tarib quchoqladi, yo'lida jonini fido qilmoqchi bo'ldi. Xuddi ikki hamjins harf bir-biriga tutashgandek, ular ham bir-birlariga shunday mahkam chirmashib ketdilar. Har bir lahzada yig'i va hijron achchig'idan hayajonga tushar edilar. Hayajonlari pasaygach, u zaif miskin, ya'ni Majnunning otasi dedikim:

— Ey yuragimning payvandi va ko'nglimning parchasi, ota-onadan uzoqlashgan farzand! Ko'ksimdagi yaralarni bunchalik so'kma, bag'rim qonini bunchalik to'kmasang-chi. Sening ko'ksing g'amdan yaralangan bo'lsa, mening jigarim alamdan yara bo'ldi. Bir dam jigarimni kovlamasang-chi, uning ne xilda ezilayotganini ko'rmaysanmi? Sen dunyoga kelmagan vaqtda, qoning qonimga aralash bo'lganda, seni ne muddaolar bilan tilab, sadaqalar berdim, duolar qildim. Ochlarni to'yg'azib, yalang'ochlarni kiyintirdim, o'ldim deganimda seni topgan edim. Uch-to'rt yoshga kirguningcha menga qo'l cho'zmagan g'am ham qolmadi. Sen bir qatra sut emguncha, men yuz qatra qonlar yutar edim. Agar tovoningga tikan kirgudek bo'lsa, mening jigarimga nishtar salchilgandek bo'lardi. Ilm va odob olish maqsadi bilan maktabga borganingda, sening g'amingni yeb, maktabga borib kelishingda har qadamingdan boxabar edim. Fazlu kamolga erishib, ilmu hunar egasi bo'lishingni tilar edim. Bevafo dunyodan menga o'lim xabari kelib, tanim narigi dunyoga ko'chmoqchi bo'lib, xuddi ota-onamni va barchani bir-bir olib ketganidagidek, men ham o'lim to'shagida yotsam. Sen o'sha vaqtda qoshimda va goh oyog'imda, goh boshimda bo'lsang. Tangri amri bilan tanimdan jonim chiqqanda, hayot shamim o'chganda, ip kabi pechu tobga tushasan, parvonadek iztirobga tushasan. Sen umrimning davomi bo'lib, qabilam yana yorug'lanadi. Garchi, sham nuridan ajralsa-da, mash'al qabila yo'lini yorita oladi. El ichida otim ham yo'qolmaydi va molu davlatim ham begonalarga qolmaydi. Qal'amga yig'ilgan xazina — davlatim barisi sening qo'lingda qoladi. Shamollar ham u ziynatli uylarimga kirolmaydi, hech kimsa ham saroyimga qo'l cho'zishga botinolmaydi. Ruhim avlodim bilan shodlanib, qavmu to'pim baxtli yashayajak.

Mana endilikda bu ishlar qoshimga keldi, aytganlarim boshimga keldi, tongimda kulfatlarning qora shomi kelib etishdi, shomimning jo'nash tongi otdi. Boshimga har yoqdan g'amlar yog'ildi, bitta g'amim sen tufayli yuz g'amga aylandi. Shamimga zulmat tushgan, uning so'nishiga sening ohing sababchi bo'ldi. Jonim qushi har dam uchishni tilasa, sening faryodlaring uni cho'chitadi.

Joning bunday ishq azobiga tushishiga ixtiyoring yo'qligini bilar edik. Har qanday ishning ham etagi va har qanday falokatning pirovardi bor. Jahonda ishq ahlini ko'rmaganmizmi, ishq vodiysida yugurmaganmizmi? Bu ishda bunday tarzda mag'lub bo'lib yurish aqlli odamlar sha'niga yaxshi emas! Dengizga tushgan har bir benavo, agar qo'l-oyog'i bilan harakat qilsa qutuladi. G'arq bo'lgan talpinsa,

chiqishga ham imkon topadi, talpinmasa o'lmog'i ham mumkin. Sen ham bunday baloda qolmagin, o'zingni bir yo'la unga bag'ishlamagin. Billur qadahga tushgan chumoliga ham undan chiqmoq uchun kuch emas, tadbir kerak. Har kishiga qanday dard bergan bo'lsa, davosini ham o'zi qiladi. Haq sening boshingga bunday baloni solgan ekan, uni davolashga ham ojiz emas. Bu dag'dag'adan o'zingni tortgin, har qanday fikr qilib bo'lsa ham chora topgin! Bu darddan birdaniga qutulolmasang, asta-sekinlik bilan qutulish yomon bo'lmaydi. Sekin-asta bola mutafakkir bo'ladi, sokinlik bilan qamish ham qandga aylanadi. Agar kishi yuzga kirmoqni tilasa, unga yuz yil sabr qilmoq kerak. Har kim minora uchiga chiqmoqchi bo'lsa, chiqish va tushishda zinalar birday. Yuqoriga chiqish qiyin bo'lsa-da, undan tushish osondir. Sen ham asta-sekinlik bilan yo'l bosib bu yerga yetibsan. Qaytish tilagida bo'lsang, yana shunchalik yo'l bosishing kerak. Qayt endi, imkoning borida, davomi yaxshi emas! Sensiz men bunday zoru g'amgin, onang ham sensiz beqarordir. Oqshomdan tonggacha mungli tovush bilan yig'lab, tongdan oqshomgacha qonli ko'z yosh to'kadi. «O'g'lim» deb chekkan nolalari charx o'qining qaddini egadi. «Bo'tam» deb shunday zorlanib to'lg'onadiki, ruhidan asar ham qolmaydi. Yig'lab boshlarini toshga urarkan, boshiga urilgan toshlar ham alamda qoladi. Bu o't dimog'ini kuydirib, oq sochi esa yuziga kofur sochadi. Sening tog'dek kulfatlar tortishingni bilganidan, uning ham g'amlari tog'dek bo'ldi. Tuproqqa yiqilmog'ingni bilgach, u ham tuproq ustiga yiqildi. Sensiz shunday dardu g'amlarni tortaberib, bir-ikki damlik umri qolibdi.

Men ham, zaif onang ham shu ahvolga tushib qoldik; kel endi, har ikkimizga chora topgin axir! Hayotdan umidimiz ketib, o'lish chog'imiz yaqinlashibdi. Begonalarni uyga yaqinlashtirma, issiq o'rningni sovutma! Biz ikkimiz sening g'amingda o'lsak, sen tirik bo'lsangu motamingda biz o'lsak. Bu ishda tangri senga xitob qilganda, o'yla-chi, nima deb javob berasan?

Otasi shunday ta'sirchan iltijolar qilgach, Majnun ham yig'lab otasining oyog'iga yiqildi. Kipriklari bilan otasining oyoq ostini supurib, javobida donolarcha fikr yuritdi:

— Ey qabilang eshigi menga qiblagoh, ohim darding o'tiga nur bo'lsin! O'ylagan choralaring xirmonini ko'nglimning o'ti kul qildi. Sen o'ylagan sabrlarni ko'z yoshlarim seli oqizib ketdi. Shuncha gapirgan gaplaring bilan kuygan ko'ngil oloviga suv urding. Yo'q-yo'q, dog' ustiga dog' solish uchun o't yoqding-da, ustiga yog' quyding! Har bir aytgan so'zlaringga javob bergani menda had yo'qdir. Sening hukming jonim orzusidir, bu hukmni bajo qilish esa mening burchim. Sening oldingda nimalar ham ayta olar edim, javob bo'lsa ham u yana yo'q hisob.

Lekin senga shunisi ham yashirin emaski, bu ishlarning hammasi taqdirdan edi. Bu balolarning hammasi mening boshimga tushib, rasvoyi jahon etdi, bunday balolarning yuz berishi kishining o'z

ixtiyori bilan bo'lmaydi. Ishq o'ti undan chiqqan bir uchqun, butun jahonga to'fon soladi. Yuz shu'lani makonimga urib, minglarcha chaqmoqlarni vujudim xirmoniga urdi. Bir uchqun xirmonga tushar ekan, uning kuyishdan boshqa chorasi bo'lmaydi. Rahmsiz ishq minglarcha chaqmoqlar yog'dirsa, uning qarshisida xashak nima ham qila olar edi. Har qanday buyrug'ing bo'lsa ham so'z qaytarmayman, lekin men endi Qays emas, balki Majnunman. Sen o'ylagan sarv xasga aylandi, endilikda bo'lsa xas ham kul bo'ldi. Bu kulni yana quyunlar aylantirib, sarvga o'xshatib, osmonga chiqarar. Sen kelib menga nazar solganda, men baxti qaroning bir joyda turishga maylim, harakat qilishga majolim yo'q, azob-uqubatlarga giriftor edim. Qochishim seni tanimaslikdan, balki tanishingga arzimaslikdan edi. Vahshiy hayvonlar orqasidan ketish yaramaydi, Nasnos[1]ni odam qilib bo'lmaydi. Sening iting bo'lsam deyman, lekin o'zimga itchalik ishonchim yo'q. It odamga bevafolik qilmaydi, boshini olib bir yoqqa ketmaydi. Men, o'z egasiga uzr aytib va bu dashtda telba bo'lgan itman. Agar telba itning tuzalishi va unga ishonish mumkin bo'lsa, sen ham meni aqlli qil, har ishni qilsam ham ishongin. Uzrimni senga aytdim axir, har bir ishimda afv so'rayman! — deb so'zini tamomlagach, darrov o'rnidan turib, tuya tomonga qarab ketdi. Tuyaning jihozidan tezda arqon yechib, uni o'z bo'yniga mahkamlab bog'ladi. Arqonning bir uchini otasiga tutqazib, dedi: «Bu muhtaloga nima desang deyaver, qo'lingda bo'yni bog'liq itman!» deb o'zini to'rt oyoqlik qildi. Otasi esa uning bo'ynidan arqonni yechib, o'z yurti sari ravona bo'ldilar.

Navoiy junun yo'liga tushsa, kim uning vatan sari rahnamosi bo'ladi?! Majnundek otasi ham yo'q, o'z maskaniga borish ishtiyoqi ham yo'q.

## XXIX

*Navfalning Majnun qabilasi mehmonligidan qaytgach, Majnun otasiga mezbonlik qilgani; payvandlik ipi oralarida mahkam bo'lib, mehmon uyiga kelmasdan Majnun biyobonga azm qilib, Layli cho'poniga yo'liqqani; u cho'pon itidek yalinib, cho'pon uni qo'ylar orasiga yashirgani; Laylini ko'rgach, qurbon qo'yi (Majnun) bilan xo'tan jayroni (Layli)ning yiqilmog'i; har qaysini bir vasila bilan o'z qabilalariga eltganlari*

So'z karvonining karvonboshisi bor ovozini qo'yib shunday qo'shiq boshlaydi:

Majnun uyiga kelganda, g'amgin bo'lgan qarindoshlari qaytadan shodlandilar. Otasidagi notavonlik yo'qoldi va onasiga ham

---

[1] Nasnos — afsonaviy hayvonsifat odam, maymun.

yangidan jon kirdi. Majnunga chiroyli, ipakdan to'qilgan libos kiydirdilar. «Majnun o'ziga kelibdi» degan darak har tomonga tarqalib ketdi. Elga shoyon bo'lgan bu xabar Navfalga ham borib yetgan edi. Navfal ham hamisha Majnunning g'amini yeb, doim uning fikri yodini qilib yurardi, ya'ni fikrini uning xayoli bilan band etgan edi, jonini uning visoli hayratga solgan edi. Majnunning kelgan xabarini eshitgan Navfal, ko'p xursand bo'lib, borib ko'rishni orzu qilib, otlanib Majnun qabilasiga jo'nadi. Bundan xabar topgan Majnun eli ham, mehmondorchilik tantanasini joyiga qo'yib, uni shodlik bilan kutib oldilar. Majnun va bu epchil lashkarboshi katta mehribonlik bilan mahkam quchoqlashdilar. Majnun eli Navfalga izzatu ikrom bilan oqshomgacha mezbonlik qildi. Navfal bunday mehmondo'stlikdan juda xursand bo'ldi, Majnun esa o'z qilgan ishidan lol edi.

Quyosh navfali o'zini yashirganda, osmon majnuni ko'z yoshini ko'paytirdi.

Yulduzlar safar kulchalarini yoyib yubordilar. Navfal otlanib yo'lga tushdi. Yo'l bo'yi hamma shod-xurram ketar, Majnun bo'lsa uyda noshod qolgan edi.

Majnunning otasi Navfalning kelishini o'ylab yurardi, mehmonning bu tashrifi bilan murodiga yetdi. Chunki Navfalning kelishi qabilada uning izzat-hurmatini oshirdi va shod-xurram etdi. U Majnunni ilgari ko'rganligini Navfalning yodiga tushirdi: «Layli eliga qarshi urush hozirlab, Majnun ishi uchun tig' tortgan edi. Majnunning g'amini yeb, uni o'ziga kuyov qilish tilagini ham aytgan edi. Bu ishga shaksiz mayli borligidan, bizning saroyga kelib tushdi. Shunday bo'lmaganda Majnunni ko'rish uchun ham kelmas edi. Endi men ham odob, hurmat yuzasidan butun qabila ahlini to'plab, uning xizmatiga borib, hurmati badaliga hurmat ko'rsatsam. Agar u lutf ko'rsatib, bu taklifga rozi bo'lsa, muddaomizni bayon qilsak. Rozi bo'lsa baxtdan quvonsak, yo'q desa yana qabilaga qaytsak».

Qabiladagi urug'larni chaqirib, ularga o'z maqsadini arz etdi. Bu so'z hammalariga ma'qul tushdi, tezdan shu ishga kirishishni lozim topdilar. Asl orzu Majnun ishi bo'lganidan, uning borishini lozim ko'rmadilar. Butun kerakli narsalarni tayyorlab, yarim kechada Surayyo yulduzlaridek jam bo'lishib har turli tadbirlarni ko'rib, yo'lga ravona bo'ldilar. Yo'lda bu maqsad borasida yuz xil afsona so'zlab, tugagach, yangidan boshlab, shunday so'zlar bilan o'zlarini xursand qilib borar edilar. Ko'pgina dashtni bosib o'tganlaridan keyin Navfalning uyiga kirib bordilar.

Navfal ham izzat va ikrom bilan mehmonlarni o'z uyiga joylab, orom berdi. Ancha o'yin-kulgi, ashulalar bilan mehmonlarni juda xursand qildi. Mehmonlar qulay fursatdan foydalanib, o'z tilaklarini Navfalga aytdilar. Navfalga ularning tilagi ham ma'lum bo'ldi, ham ma'qul tushdi va shunday dedi:

— Men ham ilgari bu so'zni Majnunga aytib, uning g'amini yegan edim. Modomiki unga shunday taklif qilgan ekanman, hozir ham fikrdan qaytmayman. Siz endi o'z qabilangizga bemalol boraversangiz ham bo'ladi, to'y tayyorligini o'zim bajaraman. Sizning ortiqcha tashvishga tushishingizni men tilamayman. Fursatni g'animat topib, tayyorligingizni ko'rib, biz tomonga keling. Nikoh shartlari shu tarzda bo'lsa, Majnunni o'zimga farzand qilayin.

Nikoh va'dasi tayinlangach, mehmonlar qaytishga qaror berdilar. Shodlik bilan uyga qaytdilar, lekin zamonaning fe'lidan bexabar edilar.

O'sha kecha ular oromsiz, Navfalnikiga qarab ketganlarida, Majnun alamga botib uyda qolgan va ko'zidan gulrang yoshlar to'kar edi. Hijron o'ti uni beqaror etib, ishq ixtiyorini qo'ldan olgan edi. Ishq o'ti alanga oldi, kuyib ketganidan bexud bo'lib uydan chiqdi. Bosh yalang, oyoq yalang holda goh «huv!», goh «voy!» deb dasht uzra yugurdi. Majnunning qomati yoy, ohi o'q bo'lib, dunyoni nishonga olgan edi. U bu yoyga o'q joylab, dunyoning ko'ziga urar edi. Uning ohlari havoda osmon bo'ylab sayr etuvchi quyoshdek yurar, yorning muhabbati uni quyosh chiqquniga qadar yugurtirar edi.

Falak kampiri echkisini sog'ib, sut qatralarini ohistalik bilan artdi (ya'ni sharqdan oqarib tong otdi). Shu sut bilan barcha hunarni ishlatib, tezdan to'garak patirini ko'rsatdi (ya'ni quyosh chiqdi). Shu vaqt uning ko'zi bir gala qo'yga tushdi; cho'poni tanish ko'rindi. Majnunni ko'rgan cho'pon ham hurmat bilan uning ahvolini so'radi.

Majnun dedi:

— Ey muborak yuzli, Majnun seni qayda ko'rgan edi? Yorug' yuzing menga oshna ko'rindi, dardimga so'zing davo ko'rindi. Sen ham meni izzat qilding, men ham senga erkalandim.

Cho'pon uning oyog'iga bosh qo'yib, quyidagi so'zlarni aytdi:

— Mening ishim cho'ponlik, qo'y bilan qo'ziga mehribonlikdir. Bu tilsiz galaning hamzaboni, Layli qo'ylarining cho'ponidirman. Seni bu qabilada azob bilan saboq o'qigan chog'laringda ko'rgan edim. Ishqingning azobini ham bilaman, har qanday chora bo'lsa ham qo'limdan keladi! — dedi-da, Majnun tovoniga boshini qo'yib, qoshini etiklariga nag'al qoqqandek bo'ldi. Majnun dedi:

— Ey nafasi badanimga qon berib, so'zi tanimga jon bag'ishlovchi! O'likni Isodek tirgizib, ajoyib mo'jizalarni ko'rgazasan. Yo'q-yo'q, cho'ponlikdagi Musosan, qo'lingdagi tayog'ing ham ajdarga o'xshagandir. Muso nima, balki yo'limning Xizri va g'am zulmatida mening panohim bo'lding. Menga obi hayot bergin, ya'ni, Laylini uzoqdan bir ko'rayin. Hijron bilan jonim juda xasta bo'lgan, rahm qilginki, juda notavonman!

Cho'pon dedi:

— Ey aql-farosat egasi, oqshomgacha mening hamsuhbatim bo'lgin. Men butun tadbirlarni ko'rib, ishingga bir chora topayin.

Majnun esa uni duo qildi, lekin bir kun unga xuddi bir yildek tuyuldi.

Quyosh mag'rib tomon yuz tutgach, cho'pon ham qo'ylarni Layli qabilasi tomon haydadi. Bir qo'y terisini darrov Majnunga berib, dedi:

— Ustingga yop. Bu terini o'zingga qo'ydek kiyim qilib, boshdan-oyog'inggacha o'rab olgin. Qo'y, echkilar orasida engash, oshiq bo'lsang bu vaqtni g'animat bil. Bahor osmoniga chiqqan quyosh kabi, pari yuzli go'zal, ya'ni Layli, qizlar bilan o'ynab-quvnab, qo'y sog'ishni tomosha qilish uchun keladi. Sening boshingga yetib kelgach, istaganingcha uni ko'rasan.

Majnun qo'y terisini yopinib qo'ylar orasiga kirib, qaddini bukib emakladi. Zamonaki bu fitnani chiqargach, u to'rt oyoqlab borar edi. Qo'ylar qabilaga yetganda, qizlar tomoshaga chiqish uchun oshiqdilar. Qizlar yulduzlar kabi tezlik bilan chiqdilar: Layli ular orasidagi mohitobon edi. Bu oyning ishq bilan azobi ortib, o'zi parishon, zulfi va xoli qop-qoraygan edi. Ayriliq o'tidan yuzlariga tob tushib, gul bargi kabi yuzi ko'z yoshlari bilan serob bo'lgan edi. Kokillari yo'lini supurib, olamga g'avg'o, to'polonning chang-g'uborini sochar edi. Fitna uning ko'ziga surma tortib, jon olish uchun ko'zini qoraytirgan edi. Yuz shu'lasining tutunlaridan qora rangga kirgan kipriklari esa o'ldirmoqni chog'lar edi. Uning o'tlig' yuzi shunday jozibali bo'lganki, Majnunni o'ldirish u yoqda tursin, donolarni ham kuydirishni chog'laydi.

Shunday jamol va yuz noz-g'amzalar bilan yetib keldi. Majnun u parizodni ko'rgach, hayoti tarzi barbod bo'ldi. Falakni teshib yuborguvchi bir oh tortib, ko'kni unga g'ilof etdi. So'yilgan qo'ydek tipirchilab, qo'ylar orasiga yiqilib qoldi. U madorsizlanib shunday bir nola chekdiki, qo'ylar hurkib qocha ketdilar. Har birisi har tomonga duv-duv qochdilar, faqat o'rtada g'arib, giryon (Majnun) qoldi.

Majnunning o'tlig' ohi Layli yuragini o'rtab yuborganidan, «nima ahvol bo'ldi ekan?» deb yoniga keldi. Qarasa, bir po'st yotar, po'st orasida esa mahbub yashirin yotar edi. Nihoyat g'am o'tidan tani qorayib, mushk ustiga mushk tortgan (ya'ni teri yopingan) edi. Uning mushk kabi qoraygan holsiz gavdasi Laylining parishon soch tolasidek yotar edi.

Gul yuzliga bu voqea ma'lum bo'lgach, u ham bir oh urib hushidan ketdi. Tuproqqa tushgan nurdek, sarvqomat hur yori ustiga yiqildi. Ishq ichida tani holsizlangan bemador Layli yor bilan birga yotdi. Oshiq ishida sodiq bo'lsa, ma'shuqi boshida oshiq bo'ladi.

Ikki dilxohning bunday yiqilishidan qizlar ogoh bo'lib qoldilar. Gul yuzlini darrov ko'tarib oldilar. Bular hushsiz holda ham bir-birlari bilan qovusholmadilar. Qizlar turli bahonalarni topishib, Laylini olib ketdilar. U kimsasiz g'arib, hushsiz holda sahroda qoldi, cho'pon esa hayratda qolib, chora izlashga tushdi. Agar qabila ahli bu voqeadan xabar topsa, uni bir nafas ham tirik qo'ymasdi.

Shu vaqtda ikki tuya mingan kishi tuyalarini jadallatib, yetib kelishdi. Ular Majnunni bu holatda ko'rib, darrov bir tevani cho'ktirdilar. Tezdan oyoq-qo'llarini bog'ladilar. Qabila ahliga bildirmay, shamol tezligida yo'lga tushdilar.

Dostonlarni naql qilguchi bunday deydi: Majnunning otasi uyga qaytganda, o'g'lining o'sha kecha ketganligini bilib, uyda beorom ko'p yig'ladi. Yig'lay-yig'lay izidan borib, Majnun yotgan joyga ham yetdi. Uni topib, tevaga bog'lab, jadallik bilan uyiga keltirdi. Uni qabilaga keltirguncha, joni yuz marta og'ziga keldi. U cho'ldan qabilaga keltirilganda hushsizligidan qo'y va cho'ponni ham eslay olmas edi.

Ey to'g'ri yo'l dashtining cho'poni, iting bo'layin, o'z yoningga olsang-chi! Sen bilan mashg'ul bo'lib ish boshladim, sen ham iltifot qilib mening qo'limdan tutgin!

## XXX

*Majnunni otasi ko'p nasihatlar bilan Navfal xonadoniga olib borgani; Navfal to'y asbobini surur bilan chiqargani; nikoh ipi tugilib, u mahkam bo'lmasdan burun uzulgani; bir oshiq ma'shuqi vaslidan umid topgani, yana bir oshiq ma'shuqi vaslini tilab yelib ketgani*

So'z durlarini tergan pardozlovchi ayol bu ma'sumaga shunday jilva berdi:

U zori shaydo (Majnun) uyga kelganda, o'z hushida edi. Otasi yig'lab, shikoyatlar qildi va yana ko'p pand-nasihatlar aytdi. O'z og'ir ahvolidan otasiga bir so'z ham deyolmadi, nihoyatda xijolat tortganligidan otasiga qaray olmasdi. Otasining tortgan azobini ko'rgach, ta'sirlanib, o'zini yerga tashladi. Yuzlarini yerga qo'yib, qulog'ini tutib, qayta-qayta otasining oyoqlarini o'pdi.

— Sening lutfing panohimdir, gunohimni kechirgin axir! — dedi.

Otasi o'z o'g'lining shunday ojizona e'tirofini eshitgach, dedi:

— Seni bu ahvoldan qutqarish uchun, butun qilgan ishlaringdan qaytib, nima ish buyursam shuni qilsang. Mening rizoligimni olmoqchi bo'lsang, shariat nima buyursa shuni qabul etgin.

Majnun jo'mard, ehsonli va muruvvatli kishilardan edi. Uning aqli-hushi joyida bo'lganda beodoblik qilishi mumkin emas edi. Odobi ulug' odamlardek, rasmi-odati avliyolardek edi. Avval Xudoning rizoligini, undan so'ng ota-ona rizosini tilab, dedi:

— Sen nimadan rizo bo'lsang, uni bajarish mening burchimdir. Hukm et, qanday ish tutayin, aytganlaringni qilishda menda ne imkoniyatlar bor?

Otasi bu gaplardan xursand bo'lib, Navfalning ishi to'g'risida so'z boshladi:

— Navfal butun Arab elida, yo'q, balki butun olamda yagonadir. Sening uchun u ko'p alam tortdi va ishlaring uchun ko'p azob-mashaqqatlar chekdi. Taqdir azalda yo'qligidan, sening ishingni

bitkazish uchun biror chora topolmadi. Uning chekkan azoblari bo'yningdagi qarzdir, undan uzr so'rashing farzdir. Endi uning rizosi va xasta otangning ham iltimosi shundaydir; u bilan qarindoshlik yo'sinini tutib, seni unga farzand etsak. Uning pariga o'xshagan, boshdan-oyoq chiroy, dilkash bir qizi bor emish. Iffat haramidagi u go'zalning ko'yida yuzlarcha qabilalar sargardon. Unga yetishmoq orzusida bo'lganlar behisob edi, lekin uni so'rashga jasorat ko'rsatolmasdilar. Bu ish bilan faxrlanaman, agar qaytarsang va orqaga sursang, qo'rqinch, vahimalar keltiradi. Meni rizo qilmoqchi bo'lsang, o'zing ham rizolik berib, bu ishni hal qilmoqni menga topshirgin!

Shu yo'sinda Majnun tilini bog'lab ko'ndirdi, uning rizosidan xursand bo'ldi. Xushvaqt bo'lganidan, olamga sig'may butun qabila ahlini o'z uyiga chaqirtirdi. Bu tantanaga kerak bo'lgan butun narsalarni ortig'i bilan tayyorladi. Majnunni kecha va kunduz kabi kish va os[1] liboslari bilan yasantirdilar. Hech ish bilan vaqtni zoye ketkazmasdan, tezlikda Navfalnikiga jo'nadilar. U ham bu voqeadan xabar topib, butun xesh-aqrabosini to'pladi. Katta to'y marosimini yasab, mehmonlarni bazmga keltirdi. Xursandchilikka berilishib, necha kecha-kunduz mayxo'rliklar bo'ldi.

Shodlik tantanasi to'xtadi, bazmdan may kosalari ko'tarildi. Gul yuzli kelin bilan kuyovning har ikkalasini zeb-ziynatlar bilan yasantirdilar. Qizni oydek to'qqiz niqob va paradalar ichiga qo'ydilar. Kuyovni bazm ichiga keltirib, kishilar orasiga o'tirgizdilar. Isonamo mo'jizalar ko'rsatuvchi xatib, Haq hamdu sanosini o'qib, oy bilan quyoshni nikoh qildi va ularning boshlaridan ko'p kumush va oltinlar sochdilar. Quyosh ham kelinlardek yashirindi, tun ham kuyov kabi yer uzra yostandi. Olam ham bu ishni muvofiq ko'rib to'qqiz tabaqda, to'qqiz osmonning yulduzlaridan sochqi keltirdi. Bularning ikkovi uchun uy ichida taxt yasatilib, ko'rpalar to'shalgan edi. O'yin-kulgi, vaqtichog'liq bilan ularning ikkovini keltirdilar, lekin kuyov bilan qiz chandon kulmas edilar. Majnunni pariga yaqin o'tqazib, o'z xaridoriga topshirdilar. Navfal uy tevaragini kishilardan xoli qildi; elning ham qatnovi to'xtadi. U atrofda hech qanday kishi va jonzod ham qolmagan edi. Vaqt yarim kechaga yaqinlashganda, el ham o'z uylariga ketib, uyquga g'arq bo'ldilar.

Navfal may ichib, uzoq o'tirdi, turli-tuman xayollarga borar edi. Shu xayollari bilan yashirin uy oldiga keldi. Sekingina uy kigizini yirtib, o'sha teshikdan mo'raladi. Qizining o'rnidan turib, Majnun qoshida yer o'payotganini ko'rdi. U deyardi: «Ey tanho (yigit), ey pok muhabbati yuzingda balqigan, ham vafo nuri tegrangda shu'lalangan, ishq ichra zamonaning yagonasi! Menga ham ravshan, elga ham ma'lum bo'lgan bir so'z borki, u ham bo'lsa, sening Layli ko'yida notavonliging, ishqida jahonga doston bo'lganingdir. Uning g'ami ko'nglingda mahkam joylanib, ishqi bo'lsa senga topshirilgandir. Ko'nglingni uning

[1] Ya'ni qora va oq po'stinlar.

o'tidan sovutmaysan, uning borligida yor tutmaysan. Otalarimizning rizosi natijasida shunday ishlarga duchor bo'libsan; ishq o'lkasining shohisan, ishq ahlining o'tidan xabardorsan. Ishq zanjiriga oyog'i bog'langan, mening ham bir dardmandim bor. U dardim o'tida kuygandir, men ham o'shani deb xarob bo'lganman. Lekin ikkimizning ham o'timiz yashirin, na uni, na meni el biladi. O'zing o'ylab qara, u hijronga asir bo'lgan, sen bilan men uchun bo'layotgan bu to'yni eshitib qolsa, bu kechada uning ahvoli nima bo'ladi? Umrining kuniga zavol yetishadi-ku!

Sirlarimni senga aytdim, endi senga bir o'tinchim bor: Men tufayli malomatga qolsang ham, shu og'ir so'rovimga rozi bo'lsang, meni xalq oldida obro'sizlantirmaslik uchun, bu yerdan turib ketsang. Kimki bu voqeadan xabardor bo'lib, seni malomat etsa ham, men elning qahrli mazammatiga qolmasam, sen shunday malomatlarga o'zingni tutsang. Menga sendan shunday muruvvat bo'lsa va shunday mardlik ko'rsatsang. Tangri taolodan umidim shuki, pok va nodir Laylini o'z panohiga olib, har bir balo-qazodan omon saqlasin. Hajrida seni sabr va toqatli qilib, vaslini ham senga nasib etsin!»

Majnun bu so'zlardan ozor tortib, bechora qizning ahvoliga zor-zor yig'lab, dedi: «Ey ko'ngli ranjigan! O'z ishq va muhabbatingga xursand bo'l! Yoringga vafo etmoq shioring bo'lsin, Tangri hamisha sening yoring bo'lsin. Mening ham ichimga qayg'u cho'kkanidan, tog'-vodiylarga ketmoqchi edim. Sening ko'ngling uchun yuragim g'oyat kuygan va qayg'uda o'ltirgan edim. Sen shunday lutfni izhor etding, endi qanday qilib senga minnatdorlik bildirsam? O'zimning ham ketish niyatim bor, ketsam sendan nima deb xafa bo'laman. Men o'zim ham shu soatda ketmoqchi edim, sen safarimga madad berding. Minnatni senga emas, o'zimga, balki jon bilan ikki ko'zimga qo'yganman».

Shunday duolar va ehson-muruvvatlar bag'ishlab, Majnun o'rnidan turdi. Aka-singillik mehri bilan, singlidan ko'p afvlar so'rab, uydan chiqdi-da, yana g'am sahrosiga qarab ketdi. Qiz bilan kuyov orasida bo'lgan shunday so'zlarni, shunday qiziq ahvolni ko'rgan Navfal, jinnilardek va may ustiga nasha chekkan kishilardek o'rnidan turib, uy tomon gangiragan holda qo'zg'aldi. Ko'rganlarini esga olib, uyalganidan na ayta olar edi, na saqlay olar edi.

Uyning bir burchagida qizning oshig'i qahr va g'azab bilan berkinib turgan edi. Qo'liga keskir xanjar olib, agar ular ishratga yuz qo'ysalar, har ikkalasini ham halok qilmoqchi va o'z ko'ksini ham chok etmoqchi edi. Bechora o'z ishqida pok edi, ishq unga o'tni gulzor etdi.

Majnun ishiga taslim bo'lib, ishq maslagidan ta'lim oldi. Uning izlariga peshonasini qo'yib, qilmishlariga ofarinlar o'qidi. O'z dildorining g'oyibona vafosidan xursand bo'ldi.

Bu yashirin mehr-muhabbatdan bexud uning shavqida toqati-toq bo'lgan jazman yigit uyga kirib olgan edi. U yerga yiqilib, jonini tuproqqa qo'shdi. Ma'shuqa o'z notavonini ko'rib, o'zini yuz mashaqqat bilan

fig'on chekishdan to'xtatdi. Mehribonlik bilan boshiga soya solib, boshini ko'tarib, ko'nglini oldi. Bularning orasida yillar bo'yi davom etgan bu ishq harorati kundan-kunga ziyoda bo'la borib, shu tungi vasl davlati bularning qo'liga kirmasdan kelar edi. Bir-birlariga muhabbat izhor etishib, bir-birlarining diydorlaridan mast bo'ldilar. Shu kecha har ikkov oshiq uchun nafs murodi bo'lmasa ham boshqa hamma narsa muyassar bo'ldi. Visol mayidan mast bo'lganliklaridan, tong otguncha bir-birlari bilan so'zlasholmay chiqdilar.

Tong qushi nola chekkanda, oshiq ham xayrlashib, yor bilan topishganiga xursand bo'lib, chiqib ketdi, ma'shuqasi ham g'amdan ozod bo'lib qoldi.

Tong kelinining yuzi to'lishib, oqarishib kela boshlaganda falak pardozchisi uning yuziga quyosh ko'zgusini ro'para qildi. To'y ahli tong saharlab, shodlik bilan qiz va kuyov oldiga keldilar. Uyda ikkov emas, biri bor edi, qiz yolg'iz ediyu lekin kuyov yo'q edi. Majnun eli o'sha yerda g'amga botib, o'limga ham rozi bo'ldilar. Ahvolning nimaligini bilgan Navfal, nima deyishini ham bilmay tili lol bo'lib qolgan edi. U Majnun elidan ko'p uzrlar so'radi, aytar so'zi boshdan-oyoq uzr edi:

«Tangrining taqdiri ekan, taqdirning chorasi bo'lmaydi. Bu ishlarga siz ham, biz ham, o'g'il ham, qiz ham gunohkor emas. Bu ahvollar taqdirdan bo'ldi, shukr qiling, ortiqcha g'am tortmang!» Shunday uzrlar bilan ularni uzatib qaytdi-da, uzalib yotdi. Dard-mashaqqatlar bergan bu sir, uning jismini kasallantirib, ko'rpaga yotqizdi.

Ey dono tabib, bemorman, lekin tashxising muvofiq emas. Bu yashirin g'am jonimni olmoqda, yo uni daf et, yo jonimni bag'ishla.

## XXXI

*Falak jodugari nayrangining o'zgarib turishi Majnunni Navfal qizi visoliga yetkizmay turib ayirgandek Laylini ham Ibni Salom malomatidan salomat ayirib, hajrning qaro tunida ikki nomurodni murodga yetkizgani va badansiz ruhni ruhsiz badanga kiritgani; ruh bilan badan vasli muyassar bo'lgach, firoq tig'ini surib, o'sha suv bilan bu visol o'tini o'chirgani*

Bu sahifalarni chizgan qalam, afsonani shunday hikoya qiladi:

Ishi ko'proq hiyla va aldovdan iborat bo'lgan falak, bir necha kun Majnun bilan hazillashib, yo'q, balki, behayolik bilan uni uylanishga buyurdi.

Ittifoqo Ibni Salom uylanish uchun to'y anjomlarini tayyorladi. Butun kerakli narsalarni hozirlab, Layli qabilasiga ot surdi. Ular ham mehmonlarning kelish xabarini eshitib, Ibni Salomni uyga boshlab joylashtirdilar. Uning bilan kelgan odamlarni ham qarshilab, may

bazmi qurdilar. Odatda bo'ladigan ziyofatni, haddan ziyod katta qilib yasadilar. Bir necha kecha-kunduz aysh surdilar, kechalar ham, kunduzlar ham maysiz o'tmadi.

Nikoh tuzish soati kelib, bu to'y tantanasini yana rivojlantirar edi. Belgilangan paytda qabila ahli ham to'plandi. Vaysaqi xatib ham nikoh ahdi bilan kuyovni bog'ladi. Nikoh ishi saranjom bo'lgach, Layli harami tomon yurdilar. Minglarcha jafolarga yo'l qo'yishib, u oyni ajdahoga topshirmoqchi bo'ldilar.

Yorning qo'li qo'liga yaqinlashganda u ajoyib voqeaga duch keldi. Ibni Salom tabiatida xafaqon kasali bor edi. Agar mayni ko'p ichsa, shunday to'lg'anishga tushar ediki, hatto nafasi ham tutilib qolar edi. Bir necha kun to'xtovsiz ichishni davom qildirganidan, o'sha kasali yana qo'zg'ab qoldi. U hushidan ketib, o'lgan kishilardek yiqildi.

Shunday qilib hayotidan ajralgach, to'y motamga aylandi. Xaloyiq ham uni o'lgan hisoblab, tezdan bir uyga keltirdilar. Barcha to'planishib, kuyov boshiga yig'ildilar, kelin bilan hech kimning ishi bo'lmadi.

Bechora kelinni shunday fikr bosgan ediki, qanoti singan tovusdek majolsiz edi. Ko'ngli yuz xil shubhalar bilan band bo'lib, ming xil o'ylarga bordi. O'zini o'ldirish uchun bir zaharlik pichoq yashirib qo'ygan edi. Agar dushman o'z maqsadiga erishgudek bo'lsa, chor-nochor o'zini o'ldirishga qasd qilgan edi. Yot kishidan qutulib, o'z yoriga vafodor bo'lib olamdan o'tishni o'ylagan edi. O'ziga urmoqchi bo'lgan zaharli pichoq go'yo yovning badaniga kor qilgan edi.

Bu kecha falakning ikkiyuzlamaligi ko'p ajoyib voqealarni yuzaga keltirdi. Biri shunday edi: jonlari dardga to'la bu ikki shaxsni, falak dengizi mavj urib turganida har ikkalasini ham ayrim-ayrim uylantirmoqchi edi. Bularning har birini boshqa birov bilan juft qildi-yu, har ikki gavharni ham bejirim saqladi. Yana biri shuki, bu ikki g'amli voqea bir kecha ichida bo'lgan edi. Xuddi shu kecha bular tezlikda boshqalarga o'z bo'lmasdan, yot bo'lib ayrilishdilar.

Go'yo shu voqealardan nazarini uzmagan munajjim, bu ishlarni ma'lum bir soatga tayin qilgandek edi. Lekin bu ishda bular ham ojizlik qilar edi, ya'ni «munajjimlar — aldoqchidirlar».

Alqissa, kuyov holdan ketib, kuchsizlik uning tanini poymol qilganda, o'sha kecha butun el va ayol, kampir, qizlar uning boshiga to'plangan edilar.

Layli u balodan ozod bo'lib, g'amgin ko'ngli xursand bo'ldi. O'zining qoshida hech kim yo'qligini va barchaning kuyov boshiga to'planganini ko'rdi. Hujra xoli qolgach, ko'ngli to'q bo'ldi. Uy yonidagi baland qumga ko'zi tushib qoldi. Uydan tashqariga chiqdida, qum bo'ylab ketdi. Bir lahza tinmay, orom olmasdan, sekin-

sekin qadam tashlar edi. Har nafasda Xudoga shukr qilib, ixtiyorsiz yurib borar edi. Juda uzoq masofani bosganidan, Hay qabilasi oromgohi ham ko'ziga ko'rinmay ketdi.

Majnun ham biyobonda, shu tomonga shitob bilan kelar edi. Bir-birlariga yaqinlashgach, har ikkalasi ham iztirobga tushdilar. Layli uni jonga huzur beruvchi, hazin navosidan tanidi. Majnun esa uning yoqimli hididan bahra topganidan, ko'nglida firoq va alamlari qolmagan edi. Tezlik bilan bir-birlariga yetishdilar. Bunday visolni kim ko'rgan ekan, hayhot?! Ular bir-birlariga talpindilar, shu choq ruh badan haramiga kirib kelgandek bo'ldi. Ya'ni majruh Majnun badaniga ma'shuqasi ruh bo'lib kirdi. Muqaddas ruh uchib kelib badan tuprog'i bilan yo'g'rilib ketdi.

Bularning shu holi, ikki gavhar bir qutida saqlangandek, ikki quyosh bir burjdan chiqqandek bo'ldi. Bir qadahga ikki may quyildi, bir g'unchadan ikki gul ochildi. Bir jismga ikki ruh singib, bir ko'zda ikki qorachiq ko'rindi. Vasl bu ikkilikni boqiy aylab, soqiy vahdat qadahini tutdi. Bu may birini mast qilgan bo'lsa, ikkinchisini mayparast qildi. Yo'q-yo'q, balki ikkalasi ham mast, ham mayparast bo'ldi. Bu turfa ikki oshiq-ma'shuqning ismlari, garchi, ikki xil bo'lsa ham ko'rinishlari bir jism edi. Ikki qadahdagi obi hayot qo'shilsa, kim uni ajrata olar edi? Bunisi qand, u biri esa toza suv edi, qand bo'lsa u suvni o'ziga shimib oldi. Bunisi suv edi, u biri esa suvdan hosil bo'lgan ko'piklar bo'lib, bir oh bilan unga yetishdi.

Dunyo ham birpas yumshab, tun fitna ko'ziga uyqu berdi. Jahon vafo bilan to'lib, butun baxtsizliklar falakning uyidan chiqib ketdi. Dunyoning omon-omonligi bilan makkor zamona atrofiga devor qurildi. Bularga falak yor bo'lib, davron madadkorlik qilganidan, bu ishga aql bovar qilmas edi.

Jahondagi barcha maxluqotlar, shu paytda har ikkalasining vaslini tilar edilar. O'rgimchak ham shuvoqqa o'ralib, iplari bilan o'z tumshug'ini bog'lab olgan edi. Ko'rshapalak ham qanoti bilan olamga parda solgan edi. Bo'rining esa quloqlari yuziga tushib, ko'zining chirog'i yopilgan edi. Ukki bo'lsa nogoh ovoz chiqarib yubormasligi uchun, tumshug'ini parlari ichiga olgan edi. Qo'ychi itini uyqu devi, har bir juniga kirib olgandek bosib olgan edi. Bu anbarolud qorong'u kecha, makr bilan tulkining uyasiga tutun solgan edi. Hayvonot va qushlar tinchlanib, gazanda va yirtqichlar uyquga cho'mgan edilar.

Bunday vaslning zoye ketmasligi uchun tabiat ham madad ko'rsatardi. Ne gard uchib, ne yel esar edi, suvlar ham jimgina oqib, hech qanday o'tning yolqini ko'rinmas edi. Havo mizoji o't ko'rasining yuzini to'sib olishga moyil edi. Sovuqlik sipohi tushmasin uchun o'tning pardasi to'sqinlik qilardi.

To'qqiz falak bir-birining yuzini to'sgani singari shu sovuqlik falak yuzini pok saqlar edi. Harakatsiz yulduzlar esa baxtsizlik

keltiruvchi niyatlaridan voz kechib, saodat bag'ishlovchi yulduzlar orasidan o'rin oldilar. Oyning kulchasida nur ham ko'rinmas edi, yer uni quyosh ko'machdoniga ko'mgan edi. Atorud tong otguncha hech ko'zini yummasdan, «ko'z tegmasin» oyatini yozar edi. Zuhra yulduzi ashula qilmay, chang chalolmay, parda ichiga yashirinayotgan edi. Quyosh shami yer tagiga botib, kecha xilvati o'z shamini chiqargan edi. Bahrom yulduzi g'azab bilan nayza o'qtalib, har kim yomon ko'z bilan qarasa ko'r qilmoqchi bo'lib turar edi. Birjis[1] esa shu ikki dilraboga fursat tilab, qo'l ochib duo qilar edi. Zuhal yulduzi esa baxtsizlik yog'dirishdan nomus qilib, tunga o'z yuzidan qora rang berar edi. Tun ham qo'llarini qoraga bulg'ab, sahar yo'lini to'sar edi. Tong sovuq nafas urmas va tun kullarini ham sovurmas edi. Chin tong nafas olishga ham havas qilmas, yolg'on tongotarga esa bu kechadan o'rin ham yo'q edi. Falak gardishini tun dudlari tutib, tongning damini qaytargan edi.

Eldagi ko'rish charog'ida yorug' ham yo'q, butun maxluqot chuqur uyquga tolgan edi. Ular ikkisi baxti uyg'oq kishilarday, bir-birlarining diydoridan mast bo'lgan edilar. Falakning yillar bo'yi davom qilgan xilof odati, harakatlari bir kechada yo'q bo'lgan edi.

Sarv daraxtiga chirmashgan pechak guldek, bu ikki tan va jon bir-birlariga chirmashdilar. Goh Majnun Laylining oyog'ini o'par, goh Layli uning iyagini silar. Goh Majnun qo'llarini halqa qilib, Laylining taniga sochi kabi o'rar. Goh Layli Majnun qo'lini silar, goh yuzini, goh ko'zini surtar edi. Goh Majnun qulochini ochib yorining sochini qo'liga chirmar edi. Ya'ni xazinaniki havas qilarkan, unga ilon tarmashib qolsa taajjub emas!

Layli goh o'z dardini izhor qilar ekan, Majnunning tartibsiz sochlaridan gardini artar edi. Ya'ni, bu qora g'amning g'ubori-changi, totorning xushbo'y atridan ham menga yaxshi, der edi. Majnun o'zini Layli fahmlab, nozu ishvalar qilar edi. Layli ham o'zini Majnun hisoblab, yorga yaqin bo'lganligiga shukr qilar edi. Majnun Layli bo'lib, Layli Majnun bo'ldi-yu, oralarida ikkilikka hech yo'l qolmadi.

Ular ko'p holatli ishlarni boshlaridan o'tkazgan bo'lsalar ham, poklikdan ajrim emasdilar. Ishq ahli bulardek pok bo'larkan, ularga abadiy vasl muyassar bo'lsa ne ajab? Nafs maqsadida oshiq bo'lganlar uchun oshiqlik haromdir.

Bir-biriga ko'ngil bergan shu oshiq-ma'shuqlar, shunday qilib vasllariga erishdilar. Osmonning payvandi uzilib, jafo yana boshlandi. Yolg'on kulishlarga rog'ib bo'lib, yolg'on tong ham ota boshladi. Laylining ham shodligi qochib, tong shami kabi ko'z yoshlarini to'kdi. Har ikkalasi ham bemehr falakning o'z quyoshiga yuz ko'rsatajagini bildilar.

Yangi o'sgan sarv (Layli) yuz uzr-hurmatlar bilan o'rnidan turib, shahlo ko'zlaridan arg'uvon donalar to'kdi. O'sha oqshomda boshiga

[1] Birjis — Yupiter yulduzi.

tushgan baxtsizlik va kulfatlarni bir-bir sharh qilib dedi: «Mening bu yerda turishim qancha yaxshi bo'lsa ham, lekin qaytishim ayni maslahatdir».

Har ikkisi ham o'sha kecha boshdan o'tkazgan voqealarni aytishdilar. Bir-birlarining oyoqlarini o'pib, ayriliq dog'ini yangiladilar. G'amli tunning dardi devonaga qoldi; kechalari daydib yuruvchi oy ham o'z minorasiga chiqqan edi. Agar ayriliq tongining band – tuzog'i ochilmasa, visol shomining o'zi yaxshi davlatdir. Yuz yillarcha shunday shomning orzu-havasida bo'lsalar-da, tong dam urgach, uning bir nafas ekanligi bilinadi.

## XXXII

*Firoq toshi ko'ksiga urilaverib, Majnunning Najd tog'ini oromgoh qilgani; ko'zidan to'kkan bag'ir qonidan o'sha tog'da lolazor ochilgani; mushk bo'yli ohusi yodi bilan so'zga kirib, mushk sochuvchi nasim bilan navo ko'rgizgani*

Dardlar bilan parvarish topgan afsona kuylovchi bu dardli afsonani shunday boshlaydi:

O'sha kechasi ikki dilorom bir-birlarining vasl murodlariga yetgandan so'ng, biri dashtda qoldi, biri o'z qabilasiga qarab ketdi. Oyning chodiri (ya'ni Laylining uyi) bo'sh qolgan edi, shu chodirning oyi qaytib bordi. Laylining holidan el-yurt xabardor bo'lmadi, uning vaslidan kim bahra olganligini hech kim bilolmadi. Ibni Salomning nomurod to'dasi Laylining o'z murodiga yetganidan g'aflatda qoldilar. Tong kuyovdek bezanib, jilva bilan ko'rindi. Asfar guli tong nafasini o'zining sariq rangi bilan bo'g'ib qo'ydi. Xafaqon kasaliga yo'liqqan kuyov ko'z ochib, boshiga to'plangan kishilarga amori (kajava) keltirishni buyurdi va o'z saroyiga jo'nadi. Kasalligi qachon tuzalsa, yana boshlangan ishga moyil bo'lajagini bildi.

Layli o'z uyiga kelib, ko'ngli taskin topgach, yana hijron alamidan g'amga tushdi. Uning dimog'i yor bo'yini iskaganidan, bir zum ham tinchiyolmas edi. Dardining qattiqligini ham ayshining achchiqligini sezar edi.

Majnun vasl davlatiga erishgan bo'lsa ham, vasl lazzatini fahm etmadi. U g'am o'tida xas kabi yonib, vaslning otinigina eshitardi, xolos. Endi bu vasl bilan yuz bor obi hayot suvini ichgandek joni toza bo'ldi. Zamona bu hayot suvini to'kib, o'rniga yana zahar to'lgan jomni tutdi. Hijron shu darajaga yetdiki, avvalgidan ham mushkulroq holga tushdi. Ko'ngliga yuzlarcha balolarning vahimasi kelgach, yana Najd tog'iga jo'nadi. Najd deb atalgan u cho'qqi yer yuzining ikkinchi osmoni hisoblanadi. Uning uchi falakning qulog'ini teshib, qoplondan oyning qasdini olgan. Najddagi qoplondan osmon asadiga kulfat

yetardi, echkisi esa osmonning Jaddiyi bilan baravar yugurar edi. Uning ko'ksida o'simliklar ko'karmagan: na gullar, na sabzalardan asar bor edi. Uning uchlari oyning qalqoniga tig'dek tegar, balki quyoshning yuziga ham yetar edi. Qirrasidagi tosh parchalari xuddi qilichning dastasiga qo'yilgan toshlardek edi. Oshiqdagi qayg'u tog'idek, uning borlig'i toshdan iborat edi. Oshiqqa jafo ko'rsatish uchun uning qo'yni va etaklari tosh bilan liq to'lgandi. Har bir tikani hajr nishidek o'tkir, har bir tosh parchasi esa, firoqdek g'am keltirguchidir.

Bu tog'ning tepasi Majnunga makon bo'lib, unda Majnun tosh parchalarini tozalar, xas-xashaklarini supurar edi. Majnun bu tog' tepasini o'ziga manzil etgach, butun qabilalar ko'ziga ko'rinib turar edi. Layli uyini mo'ljalga olib, undan ko'zini hech uzolmas edi. Hay qabilasiga qarash bilan o'z g'amiga chora topmoqchi bo'lar, o'sha qabiladan chiqqan tutunni ko'ziga surma qilib surtar edi. Qabilaning tog' kabi osmonga chiqqan changlari Majnunning ko'ziga to'tiyo edi. Dam-badam oh tortib, yana o'sha tarafga yurdi. Ko'kka ko'tarilgan o'tga o'xshab, Majnun ham alangadek tog' ustiga chiqdi. Yana o'sha qabilaga ko'z tikib, o'z-o'zicha so'zlay boshladi. Uni vahshiy hayvonlar davra qilib o'rab oldilar, bularning hushlari joyida-yu, bu behush shaydo edi. Atrofiga qushlar jam bo'ldilar, ular parvona, lekin bu sham edi. Uning ishi shunday bo'lib, hayvon va qushlar bilan kuni o'tar edi.

Vahshiy hayvonlar uning hamsuhbati bo'lib, bir jayron uning do'sti edi. Jayronning bo'yni nozik, ko'zlari sho'x, badanlari mahkam, oyoqlari yengil, chopag'on edi. Uning surati lutf qalami bilan chizilgan, joni esa nofamushkning xushbo'y hididan edi. Jayron bu devonaning yor va oshnasi, suyanganda – suyanchig'i. Majnun mehribonlik bilan jayronning bo'ynini quchoqlar va yuzini yuziga surtar edi. Jayron esa qulog'i bilan Majnunning ko'z yoshlarini artar, tuyoqlari bilan badanini qashir edi.

Majnun uning vasfini kuylab, qulog'iga afsonalar aytar edi: «Ey oshiqlarga oshna tabiatli va boshdan-oyog'igacha do'stlik mehri to'lgan. Silliq tanlaringga ipak kiyim kiyibsan, tagingda esa ipak o'rinda qoqim – mayin juning bor. Yelkang va sag'ring toza, peshona va betlaring chiroyli. Yemaging lola bo'lganidan, og'zingda lolaning bir bargi til bo'lib qolibdi. Tishlaring lola ustiga tushgan shabnamdir, shabnam demayin, balki ipga tizilgan durdonalardir. Shu lola bargidan oziqlanganing uchun dudog'ing dur ustidagi yoqutga aylanibdi. Ikki ko'zingning qoraligi pozahr[1] bilan qaro orasida alohida rang kasb etibdir. Ko'zingning har ochilib yumilishi – bu pozahr, elga yuzlarcha asaldan bahra yetkazadi. Yo achchiqlanib odam o'ldirishga qasd qildingmiki, pozahr ko'zingni zaharga to'ldiribdi? U – pozahrmas, balki jon bilan ko'ngil orasidagi

[1] Pozahr – zaharmuhra, zaharni qaytaradigan davo.

qora balodir. Jodu ko'zing Laylinikidek sho'xdir, o'zi surmasiz bo'lsa ham doim surmarangdir. Nozik oyoqlaring yo'nilgan va uchi kesilgan qalamga o'xshab ko'rinadi. Bilsam, tuyog'ing tuyoq emas, qalam uchiga yuqqan siyoh ekan. Bo'g'imli qamish qalamdek, nozik suyaklaring ham bir-biriga payvanddir. Taajjubki, xat yozish uchun bo'g'inlik qalam ochibsan. Shu qalaming bilan yurib, Layli saroyiga borib joylashgin. U bahor gashti bilan chiqib, sen tarafga qarab yursa, chetroq joyda davra olib, uzoqdan yugurib, boshidan aylangin. Uning atrofida chopib aylanganingda har o'n qadamda tuproqqa yuz qo'ygin. Men uchun sayrining yo'li va yo'lining tuprog'i bo'lgin. Ham yuzimni yuzingga, ham ko'zimni ko'zingga surtayin. U xirom etgan tomonga sen ham ravon bo'l, lola va gullar orasiga berkingin. U kelgach, oyog'iga yuzingni va qadamining tuprog'iga ikki ko'zingni surtgin. Bo'zlab mening g'amimni oshkor etgin, ho'ngrab g'aribligimni va mungimni aytgin».

Majnun kiyikka shunday yolvorib, qushlarga o'zgacha hasrat qilardi. Qushlarning har biriga dam-badam qush tili bilan yolvorib g'am qissasini aytar edi. Jon sahifasiga noma yozarkan, har damda hushidan ketar edi. Bu nomani jonning iplari bilan ularning qanotiga mahkam bog'lardi. Goh havodagi qushlar bilan, goh tong shabadasi bilan xabar yuborar edi. Ko'ngli visol havasiga tushsa ham, lekin bu havaslar xayolda edi. Majnun Layli bilan topishgan vaqtlarini o'ylab, ko'ngli shod bo'lar edi.

Kishi hijron dardini yuz yil tortib, bir dam bo'lsin visolga erishsa, undan so'ng ayriliq ustiga ayriliq kelsa ham g'ami bo'lmaydi, afsuski o'sha bir lahza ham menga nasib etmadi!

## XXXIII

*Majnunning ota-onasi uning halokatli firoqidan halok bo'lib, u bu holni tushida ko'rgani; tuproqlariga yeldek yetib, ota go'ri boshida yetimlik dardi bilan, ona qabri toshida asirlik mungi bilan fig'on tortgani*

Bu g'am bazmida dardga to'lgan ko'p dardli navhalarni shu xilda kuylaydi:

Jigari qon, ya'ni g'arib, xasta Majnunning Navfal uyidan chiqib, dashtga qarab ketganini ertalab ota-onasi bilgandan so'ng, el-yurt oldida uyatga qolgan ota-onaning hayoti tor-mor bo'ldi. El ichida sharmisor bo'lganidan va alam bilan kuyganidan har ikkisi uyiga qaytganlarida otasini isitma tutdi, badani terga pishdi. Dard bilan kasallik to'shagiga yotib, issiq terga botib, sovuq ohlar tortdi. Kasalni tuzatish uchun ko'p iloj-choralar qilsalar-da, tani sihat topmadi. Hakimlar qanchalik mahorat ko'rgazsalar ham mijozidan harorat ketmas edi. Kofur[1]ni sharbat kabi ichgan sari, badanidagi harorat

[1] Kofur — g'oyatda oq va xushbo'y modda.

battar ko'tarilar edi. Vaqtiki hayot daraxti bargsiz qolsa, unday kishiga birdan-bir sharbat o'lim sharbati bo'ladi. Agar tabib kasalga tuxmiyona[1] bersa, uning donalaridan zaharli giyohlar unar. Tabibning taranjabin (ichni yumshatadigan) dorisi kasalning ichini qabziyat qilar, iskanjabin(safro moddasini yo'qotadigan) dorisi bo'lsa safroni ko'paytirar edi. Kasal uchun qilingan butun tumor, jodugarlik va duoxonliklar kasalning azobini yana ham oshirishga sabab bo'lar, kasalligining azobi qo'rqinchli bo'lganidan bu azoblarni to'xtatishga iloj topilmas edi. Ko'kdan «Omonatni ber!» degan tovush kelganidan so'ng, jon omonatini topshirdi. Joyi sidra[2] bo'lgan ruh qushi o'z makoniga qarab uchdi. Qabila azada qolib, g'am ahli oh-voyga tushdi.

Bu voqealarning ichida qolgan notavon kampirning ahvoli juda og'irlashdi. Bir yoqdan o'g'il g'ami bilan qiynalish, ikkinchi yoqdan cholning dardu ranjlarini tortib, natijada o'zini pora-pora etdi, hayotidan ham umidi qolmagan edi. Oq sochini yulib yellarga uchirdi, jismi ham bir soch tolasidek zaif bo'lib qolgan edi. Jafolar keltiruvchi dunyo uni ham o'z juftining quchog'iga oldi. O'g'lini ko'rolmasdan, uning firoqida ketgan bo'lsa-da, lekin choliga yetishdi. Qabila bu bechora kampirga ham aza tutib, qora kiydilar.

O'sha yerda bir go'riston bo'lib, unda shu qabila odamlari dafn etilardi. Abadiy ko'z ochmas uyqu chog'i kelib, ikkovi ham o'sha yerda yondoshdilar. Falakning bunday ishlaridan Najd tog'ida yurgan Majnun xabarsiz edi.

Kunlardan bir kun uning qayg'usi juda oshib, ko'ziga bir nafas uyqu kirgan edi. Ko'zlar uyquga botib, rohatlangach, qiziq bir tush ko'rdi: Qarasa ikki kaptar bir uyda bola ochgan, kaptar bolasining qanotlari o'sgach, zamona uni iztirobga soldi. Parishonxotir bo'lib, bu kaptar bir muddat havoyi bo'lib qoldi. Ota-onasidan tamom ajralib, sahrodagi jonivorlarga qo'shildi. Ota-onasi, ya'ni nar va moda kaptarlar uni keltirish uchun havoga parvoz etdilar; uni topsalar ham, kaptar bola rom bo'lmadi, o'z uyiga qaytmadi. Ular ikkovi noumid bo'lib qaytganlarida, abadiy bir baloga uchrab qoldilar. Yuqoridan ikki burgut uchib kelib, bu ikki kaptarni bir luqma qildi.

Bu tushni ko'rgan Majnun ko'zini ochib, qonli yoshlar to'kdi. Tushining ta'birini bilmoqchi bo'lar ekan, bu ahvolni o'z holiga o'xshatdi. Ota-onasi o'lib, hayotining quyoshi qorayganini bildi. Tog'dan sapchib pastga qarab yugurdi, seldek ko'z yoshlar to'kdi. Qabilasining qabristoniga oh-zor tortib yig'lab bordi. Qabrlarni ko'rib yurganida, ikki qabrga ko'zi tushdi: ular yangi yasalgan, yuzi g'am loyidan suvalgan edi. Qabrlarning ustini kulfat changlari bosib, uning atrofida mehnat tikanlari o'sgan. Kulfat tikanlaridan qizil gullar, mashaqqat rayhonlari va dard gullari ochilgan. Qabrning lolasida esa hasrat,

---

[1] Tuxmiyona — dorivor o'simlik urug'i, habdori.
[2] Sidra — daraxt nomi. U Qur'onda tilga olinadi.

firoq qonlari va g'am dog'lari ko'rinar edi. Toshlari shodlik piyolasini ushatib, changlari xurramlik chirog'ini o'chirgan edi. G'am shamoli ikki shamni yiqitib, o'chirganga o'xshaydi. Bu qabrda yotganlar xuddi sham orasidagi pilikdek g'am bilan sinishgan. Bularni o'chgan ikki sham dema, oshiq kalimasidagi aliflardir.

Jon va ko'ngillarining qarori bo'lgan Majnun, ularning tanini shunday toptagan edi. Ota-onasining mozorini ko'rgach, uqubatlar to'lgan badaniga xuddi chaqin tekkandek bo'ldi. Boshiga juda ko'p tuproqlar sovurganidan, go'yo ko'hna osmon boshiga yiqilgandek bo'ldi. Azoblangan badanini toshlar bilan urib, badanni band-bandidan ayirib yuborgandek bo'ldi. Ohining tutunlari bilan dunyoning xonumonini qoraytirib yubordi.

Majnun otasining mozoriga bosh urdi, u toshlar uning boshini yanchib yubordi. Shunday jon achituvchi fig'onlar bilan yashirin sirlarini ayta boshladi: «Ey sahro ahlining azizi! Himmatining kamandi osmon uchigacha yetgan! Sahrogina emas, Makkadan to Shomgacha bo'lgan butun dasht ahli sening ne'mating dasturxonidan bahramand edilar. Arablar ichida hurmatli kishilar ham farmoningda edilar, sening butun baxtsizliklaring mendan bo'ldi. Ko'ngling ham mening g'amimda noshod bo'ldi, umring ham mening ishim orqasida barbod bo'ldi. Rohat topaman deb meni istagan edingu, lekin yorug' chirog'ing men tufayli o'chdi. Farzand deb ko'p pullar sadaqa qilding, lekin meni ko'rib alamdan boshqa narsa topmading. Gavhar bilan boshingni ziynatlamoqchi bo'lding, gavhar boshingga tosh bo'lib tegdi. Yaralaringga qo'ymoqchi bo'lgan malhaming, uni kuydirishga sabab bo'ldi. Pokidek o'tkir tig' tilading, lekin undan badanlaring tilim-tilim bo'ldi. Uyingni ravshan qilmoq uchun sham tilading, lekin u shamdan butun xonumoning kuyib ketdi. Ya'ni, mendek mubtalo va ikki yuzi qorani istading. Bu yuzi qora sening orom va qaroringni yo'qotdi. Hayoting qora kunlarga qoldi. Ey voy, bu g'amlarga qanday chidash berayin, qaysi til bilan tavba qilayin?! Chunki amring bilan yo'l tutmadim, ruhingni qanday qilib rozi etayin?! Nogoh mendan shunday to'yib, g'am tog'ini ustimga qo'yding-da, suyaklarimni bir-bir ushatib, tanimni tuproqqa ko'mding. Har qancha badbaxt va tolesiz bo'lsam ham karam bilan gunohimni kechirgin, ruhingni uzrxohim qilgin», deb bosh va tanini toshga urib, kipriklari bilan yerlarni supurdi.

Onasining qabriga kelib to'xtagach, faryod-fig'onlari olamga sig'may ketdi. Yoqa o'rniga ko'ksini chok qilib, yuragiga rahmsiz tig'lar urdi. Ko'z yoshining selidan yerlar dengizga aylanib, qabrlar esa baliqlar kabi ko'rindi. Ohining shiddatidan qum ustida tani qovurilgan baliqqa aylandi. Tani qizigan qumda ko'ksi chok bo'lgan bug'doy donasiga o'xshab qoldi. Tani dard bilan to'lgan holda, balki jismi chok bo'lgan holda, bahor bulutidek o'kirib, sel kabi yuziga shapaloq urdi. Yuz dard bilan yig'lab, onasiga shunday marsiyani o'qidi: «Ey jonimning qiblasi, qiblamning nuri! Qora

sochlaring mening bergan azoblarimda oqardi. Jonimning sevinchi, ko'zimning chirog'i, ko'nglim xushi, xotiramga rohat berguchi sen. Ka'bam edingu men butxonani tiladim, atrofingda hech ziyorat qilmadim. Har vaqt seni iztiroblarga solib, Ka'bamni xarob etdim. Ka'bam xarob bo'lgach, Tangriga nima deb javob beraman? O'zboshimcha falak jismingdagi sadaf ichiga inju deb tosh solibdi. Tug'ilgan vaqtimdayoq o'lsam bo'lmasmi edi, koshki tug'ilmaganlar bilan teng bo'lsam edi. Men baxtsiz, qora kunlarda qolgan, tirik qolib sening joningga balo bo'ldim. Sen menga mehr qo'yib, qo'ling doim beshigimda bo'ldi. Har kun meni deb qayg'urding, tunlarda uyqu ko'zingga harom bo'ldi. Kechalari tinmasdan zor-zor yig'lab, uyqungni qochirgan edim. Kecha-kunduz mening azobimda tinchligingni yo'qotib, ichmoq-yemoqni ham unutgan eding. Bir burda yegan noning ham menga sut bo'lsin uchun edi. Umiding shunday edi-yu, falak jodugari senga o'chakishib, azoblar yuki bilan qaddingni bukdi, ajinlar tushirib, yuzingni taram-taram qilib yubordi. Boshing yostiqqa yetib, boshingga suyanchiq kerak bo'lganda men ham bukilib qoshingda tursam, osmondek boshingdan o'rgilsam, quldek o'g'illigingni, o'g'il bo'lib qulligingni qilsam! Falakning har xil tuzoqlariga tushganingda, men bilan ko'ngling xursand bo'lsa edi.

Haqiqatan shunday ishlar bo'ldiki, sen kuchdan ketding, men bo'lsam ulg'aydim. Xasta joning borgan sari qarilikka yuz tutdi, men o'sib voyaga yetdim. Lekin men baxti qora, la'nati, bir nafas ham qoshingda hozir bo'lolmadim. Shafqat bilan qo'lingni ham tutmadim, ko'zim bilan yo'llaringni supurmadim. Tortgan azoblaringga hamdardlik ko'rsatolmay va aytganlaringni ham jon bilan bajarolmay, balki xizmatingni kam qilishgina emas, ko'p noshukurliklar qildim. Tunu kun sendan judo bo'lib, xabar olmasdan bevafolik qildim. O'zimni telbalikka solgandek bo'lib, ko'nglingni ololmadim. O'zim dardingga davo qilolmadim, ne ajabki mendan senga har nafasda turli-tuman balolar yetdi, alamlarimni tortib, jondan ajralding. Go'yo sen mening bunday bepoyon ranjlarimni tortib, g'am va dard bilan jahondan chiqding. Men dashtma-dasht, behuda nolalar tortib, oyoq yalang majnun bo'lib yurdim. Ruhingning jilvagohi — jannat bog'laridir, makoni — jannatdir. O'sha bog'da ham mendan shod emasligingni bilsam, shu zulm men uchun yetarlidir. Bechoraman, boshqa nima qila olar edim, dardimga qanday chora ham topardim».

Majnun shunday g'aribona kuylar bilan aza tutib yig'ladi. Oshiq shunday so'zlarni aytgach, shikast topgan boshlarini yerga urdi. Yana kuchsizlanib, oxiri hushsiz holda yiqildi. Shu darajada o'zidan ketdiki, go'yo ota-onasiga yetishgandek edi.

Ey do'st, bir nafas boshimga kelib, men motamzadaga bir boqib, rahm et! Bu kimsasiz faqirning hajr dog'lari ichida yetiming va asiring bo'lib qoldi.

## XXXIV

*Majnunning yor hajri o'tidan kuygan taniga ota-ona hasrati yana ikki o'ldiruvchi dog' qo'yganidan mashaqqati qattiqlashganini Layli eshitib, u kuyganni kuydirgan o'tlar tobidan isitib, dudidan o'zining hayot ro'zgori qaro bo'lgani*

Bu sahifalarga zar sochuvchi so'z gavharlarini shunday sochdi:

U kimsasiz bechora telba, yana ota-onasidan ham ajralib qoldi. Majnunni yor dog'i o'rtagan edi, buning ustiga yana ota va onaizorlarining ham dog'i qo'shildi. Hijron unga zahri qotil bergan edi, bu motam unga ajaldan ilgari o'ldirguvchi bo'lib tushdi. Judolik Majnunni ushatish uchun o'z toshini otgan edi, bu motam esa singanni yana maydaladi. Dard ustiga dard tushganidan, u bechora go'riston ichida qolgan edi. Ota va onasining qabrlari uning turar joyi bo'lib, butun olam unga qop-qora go'rdek ko'rinardi. Uning kundalik ishi qabr yoniga o'tirib, nola qilmoq va yuzlarcha g'amga o'zini havola qilmoqdan iborat bo'lib qoldi. O'z joniga jafolar keltirib, o'ziga-o'zi azalar tutardi.

Ota-onadan judolik ikki dog' va ikki o't edi, hijron bu o't ustiga yog' to'kar edi. Garchi bu ikki dog'ning o'ti yashirin kuydirsa ham, hijron olovi jon kuydirguvchi chaqmoq edi. Shunchalik g'am va balolar yig'ilganidan, u g'amzada mubtalo yiqilib qoldi. Zaiflik uning taniga g'olib kelib, shu damanning ichida yotib qoldi. Vahshiy hayvonlar uning boshiga to'planib, g'avg'o qilishardi, yerda faqat kiyiklar va zich go'rlargina bor edi. Uning ahvoli shunday mushkullikka tushdi.

Naql etguvchi yana shunday rivoyat qiladiki, u yerda gulyuzli parizod Majnun vaslidan shod bo'lgan edi, biroq o'sha vaslni bu samarasiz dunyo yana hajrga aylantirdi. Laylining yarasi malham topgandan so'ng, hayhot... yana bir o't uni tamoman yondirdi. Bu o't u sanamni kuydirib, Eram bog'ining gulini do'zaxga solar edi. Betob tani darmonsiz va azobga tushgan, joni g'oyat qiynalgan edi. Yoriga tushgan bu motam, Layli uchun xuddi o'z ota-onasining alamini tortgandek tuyuldi. Bu hol uning dard-alamini oshirib, g'am yo'lini uzunroq qildi. Majnun boshiga tushgan voqealarning sababchisi o'zi ekanligini bilar edi. Majnun ota-onasining halok bo'lishlari, uning Layli ko'yida dard tortishidan bo'ldi. Falak tug'dirgan bunday hodisalarga bevosita sababchi bo'ldi.

Bu kulfatlar Laylining g'amini ortdirib, uni g'am o'tiga isiriq qilib tashladi. G'am-hasratlardan zorlanib, yig'i taronasini quyidagicha boshladi:

«Ey o'zboshimcha, teskari dunyo, zulmingdan voy, yuz tuman voy!.. Qachongacha jonimga sitam va ko'nglimga alamni nasib etasan?! Bir gulni shapaloqlab, yaproqlarini uzib sovurmoq qachongacha?! Bir bargining holi shunday bo'lgach, yana uni barcha xalqning

oyoq ostiga tashlaysan. U barg sening yulduzlaringga o'xshash, elga baxtsizlik va g'am keltiradigan emas edi. Bir sarvga qo'l uzatib, shoxlariga yuzlarcha shikast berib, o'tinlarini to'xtovsiz yondirib, shoxlarini o't qilib, o'tini kulga aylantirishdan muddaoying nima?! U sarv sening nahs, jahonni xarob qiladigan quyruqli yulduzing emas edi-ku! Buncha endi bir la'lga tosh urib, uni ikki tosh orasida maydalamoq? Bularga qanoatlanmay, toshlar orasida talqon qilmoqchisan. Atoruding bilan baravarlashib, qonidan rang olgan emas edim. Bir kiyik bolasi mushkini ko'rish bilan uni o'ldirish uchun o'ch xanjarini tortding. Uni so'yib tashlash bilan qanoat qilmay, a'zosini tamoman parcha-parcha qilding! Bu xush bo'y taratuvchi bir kiyik bolasi, sening shum asading-arsloning emas edi. Bir ajoyib tustovuq uchun tuzoq qo'yib, tutib olgach, uni o'ldirishga oshiqasan! Oshiqinch ravishda uning parlarini yulib, o't ustida kabob qilmoqchi bo'lasan. Nima bo'lsa-da bir tustovuq edi, u ovchilik qiladigan nasr qushing — qiyg'iring emas edi-ku? Zaif, benavo yuz dard baloga mubtalo bo'lgan Laylini o'ldirish bilan kifoyalanmay, hajr o'tiga xas kabi tashlaysan. Muddaoying nima, Layli sening makkor jodugaring emas edi-ku?!

Sovurilgaysiz, ey o'tib ketuvchi falaklar! Qo'zg'oling, ey hazar bilmas yulduzlar! Jismimni qildek qildingiz, jonimni xarob qildingizlar! Bug'doy kabi qovrilib, somon kabi sovrilishim qachongacha? Ham borligim uyi buzildi, ham toqatim iplari uzildi. Jismim changlarini ohim uchirib yubordi, ey falak, hali ham gunohim arigani yo'qmi? Qiynoqlaring ko'nglim uyin buzdi, ey falak, azob-uqubatlaring tugamadimi?! Bu azob-uqubatlar ham meniki, yorimdagi ranj ham meniki. Uning ota-onasining o'lishi mening ham g'amlarimni oshirdi. Agar u dardga to'lgan bo'lsa, mening dardim ikki bor ko'paydi. U ota-onaning g'amini tortsa, men ham uning, ham ularning g'amini chekaman. Layli judolik balosiga yo'liqqan, shuning uchun ham uning ikki Majnuncha azobi bor. Uning uchun umrni havas etish ortiqcha bo'lganidan, jonidan kechishi ham taajjub emas!»

Laylining fig'on o'ti haddan oshgach, jismiga harorat tutashdi. Bu o'tdan gulyuzli Layli, botayotgan quyoshdek qizidi; gul bargi kabi yuzini terlar bosib, isitma o'tidan to'lg'ana boshladi. Terlari gul yuziga tomib, isitmasi bilan yuzi cho'g'dek qizargan edi.

Onasi Laylining bu ishidan xabardor edi. Qizini nogoh shunday holda ko'rib, ko'ngli iztirobga tushdi, go'yo jigari kabob bo'ldi. Jigari pora bo'lgan ona, bag'rining kuyishiga chidayolmay, otasini ham xabardor qildi. Ota ham qizining qattiq ahvolini ko'rib, tashvishga tushdi. Ota-ona va qavmu qarindoshlari yig'ilishib, Laylining boshiga tabiblar keltirishdi.

Quyosh (Layli)ning esa iztirobi oshib, yuzi sarg'ayib, tanida isitmasi ham zo'raydi. Tabib xastaning sihat topishini istasa ham bemorning badanida zaiflik ustun kelgan edi. Isonafas hakim harakat qildi-yu,

lekin quyoshning harorati hech kamaymadi. Shuncha muolajalar bilan ham ahvoli yaxshilanmadi, ajal yetganidan keyin muolajadan nima foyda chiqadi? Har kun uning darmonsizligi ortib, g'amlari ham uzoqqa cho'zilar edi.

Borgan sari bosh og'rig'i kuchayib borar ekan, qulog'iga shunday so'z eshitildi:

«Dard va motam asirligida qolgan Majnun ham o'lim holida ekan, zorlik va hijronda yig'lovchi Majnun go'ristonda o'lgan kishidek bo'lib yotar ekan. Goh o'zida, goh o'zidan ketib, ko'zi o'lik ko'zidek nursiz bo'lib qolgan emish. Tani o'z motami bilan azoblanar, darding esa jismidan jonini olmoqda. Yuzlarcha g'ami ustiga yana motam tushib, sensiz motamga motam qo'shildi. Joni g'am va dard bilan poymol bo'lib, ahvoli haddan tashqari xarob bo'lgan».

Mahvash, ya'ni Layli bu so'zlarni eshitgach, bir o'ti ming bo'ldi. Umrining kemasi balchiqqa botib, o'lishiga aqli yetib yotdi.

Ey tabib, endi parhez qilmayman, chunki dardim o'ti borgan sari oshmoqda. Sharbatdan mening ichim kuydi, qo'limga suv sharbatini ber!

## XXXV

*Xazon yeli bog' zebolari hayoti shamini o'chirganda Layli hayoti bahorining gullarini ajal xazonining sovuq shamoli ko'kka sovurib, Majnunning ruhi bulbuli badan qafasini atirgul uzra tashlab, parvoz etgan gul bargi so'ngicha uchib ketgani*

Kuz faslining sovuq shamoli yetib, bo'stonning chiroyini somonrang qildi. Sariq kasaliga yo'liqqandek, butun yaproqlar sarg'ayib ketdilar. Hamma barglar yer to'shagida kasallardek oyoq uzatib yotdilar. Barglarning bandi pastda, go'yo cho'zilgan oyoqlar edi. Mehrjon[1] shamoli kelgach, barglar ham o'z jonlariga umidsiz qaray boshlagan edi. Daraxtlar ham titramoqqa boshladilar, mevalar uy burchagiga joylandilar. Qattiq izg'irin chamanga toroj keltirib, bo'ston ahlini yalang'och qila boshlagan edi.

Chinor ichiga tushgan o't ham o'z uchqunlarini ko'kka yetkazdi. Bo'ston bolalari (sabza-ko'katlar) bu hiylani anglab, o'zlarining piltadek vujudlarini kuydirdilar. Chinor bargini shamol bog' tomon uchirsa, qizil barglar bilan gul to'kilgandek bo'lar, changto'zonlar bog'ni tunga aylantirgan, yaproqlar yulduzlar olamiga o'xshar edi.

Shunisi qiziqki, yuz tuman yulduzlarning barchasi tuproqqa kirib yo'qoldilar. Har bir muborak yulduz (barg) oyna edi, uning bandi

[1] Mehrjon, mahrajon — kuz faslining o'rtasi.

oynanikidek edi. Oltindan bo'lgan oyna hech narsani ko'rsatmagandek, bu oynalarda ham hech narsa ko'rinmas edi. Oshiqning yuzi la'lga o'xshash ko'z yoshidan qizargandek sariq barglar ham o'z novdasidan qizarar, o'sha yoshlar bu yuzga chiziqlar qoldirib har tomonga qatralardek naqshlar qo'yardi.

Har bir barg daraxtlarga o'lim nomasi, barglar esa nuqtalardek bir-biridan ayrim edi. Yel suv ustiga sariq barglar to'kib, ko'kimtir sahifalarga zar sochar edi. Yo'q-yo'q, u oqar suv sof tig', uning g'ilofi oltindan qilingan edi. Chiroylik qo'lga hina qo'yilgandek, toklarning bargi ham qizil rang bilan bezalgan. Gulda sunbul ochgan, gulgun yuzida kokil yoyilgan fasl ketib, lolaning kaftiga dog' qo'ydi va binafshaning sochini buradi.

Bir vaqt sovuq sarsar shamoli kelib, suv hariri uzra marmar toshini yopadi. Bog' gulning motamini tutib, shamolning xurushi osmonga yetadi. Bulbul o'zini azali hisoblab, o'z pardalarini qora kigiz qilib bo'yniga ilgan. Bog'ning ahvoli shu ko'yga tushib, navbahori xazonga uchradi. Gulshanga kuz urush ochib, daraxtlarning bargini to'ka boshladi. Gulning bargini esa yerga to'kib, shoxlarini yerga teng qildi.Ham lolasini za'faron, ham bahorini xazon qildi. Kuz keldi-da, gulning barglarini har tomonga uchirdi va sovurdi.

Layliki, husn bog'i boshdan-oyoq jannat guli edi, uning kasallik shamoli tezlashib, bo'stonidagi barglar ham to'kila boshladi. Sochlari kamandining chigallari yechilib, jonlar bo'yniga solingan halqalarni oldi. Husn shohini kasallik noshod qilib, o'z tutqunlarini ham ozod qilib yubordi. Ozod bo'lganlar tez ketsalar ham giriftor bo'lganlardan biri tek qoldi. Qoshlari ikki qulochini ochib, ko'zlarining uyiga posbonlik qilar, ya'ni u uyga noz kirib, elga tannozlik ko'rsatmasin der edi. Qon yoshi gulni toza qildi, o'lim pardozchisi esa yuziga upa-elik qo'ydi. Ya'ni, «ishq seni jondan ajratsa, dunyodan qizil yuz bilan ketgin», degandek bo'lardi. Yuzidagi o'sma, surma, upa-eliklarni terning suvi yuvib ketdi. Ya'ni, uning bog'i kuz faslida gul, binafsha sabzalarini yo'qotgan edi.

Asaldek shirin lablari issiqdan quridi, yo'q, balki bir-biriga yopishgan edi. Ya'ni, uchug' muhrdek bosilib, og'zini so'zlashdan ham to'xtatib qo'ydi. Baqbaqa o'rni chohdek chuqurlashib, undagi qora xol quduqdagi kabutardek edi, ya'ni bu kabutar o'lgusi va tuproqqa ko'milgusidir.

Shunday bandga tushgach, gulning ustiga binafsha rangli parda yopdi. Ya'ni dilkash quyosh botayotgan vaqtda, uning yuzini binafsharang bulut yopsa yaxshiroq bo'ladi.

U nozanin musofir shu holda o'lim talvasasiga tushdi. Bu olamdan ketish kerakligini va jonini topshirish majburiyatida ekanini aniq bildi.

Ko'pchilik eldan qochib, bir oz vaqtga xilvat talab qildi. O'z oldiga onasini chaqirib, yuragidagi yashirin sirlarini arz etdi:

«Ey joni mening makonim bo'lgan, joningga mening xasta jonim fido bo'lsin. Mening g'amlarimni tamoman o'zingga olib, dard-alamlarimga qolding. Men agar ming yil tirik bo'lsam ham, qaysi til bilan uzringni ayta olaman? Qisqasi gulim xazon bo'la boshladi, bu gulistonga qishning izg'irini tushdi. Jafo qilguchi falak bog'imdagi gulni va gulimdagi suvlarni quritdi. Sarvimga qiziq hollar tushib, chamanni tark qilish zarur bo'lib qoldi.

Har holda ketar vaqtim yetib, bu bog'da turishim tugabdir. Bunday vidolashish mahalida, sirimni yashirishdan foyda yo'q. Sen bildingu, ammo uni ko'nglingda saqlading, men endi uni oshkora aytaman:

Hozir omonatni topshirib, tuproqqa ketar ekanman, ko'p aza tutma, ko'z yoshlaring selini oqizma. Yuzingni shapaloq bilan majruh etib, zulm bilan o'z joningga ozor berma. Bu so'zlarim ma'qul tushmasligini bilaman, lekin senga o'zga bir vasiyat qilaman. Mening motamim uchun ko'p aza tutib, o'zingni urib yuzingni qoraytirmagin. Mumkin qadar sabr qilib, tinchlik ixtiyor qilgin. Tangri senga sabr bersin, qabilang ustida omonda saqlasin. Gul ketsa ham chamanga dard yuzlanmasin, kun botish bilan osmon yuzini to'zon qoplamasin».

Shunday ko'p duolar qilgandan so'ng yashirin saqlagan sirini ochib dedi:

«Bu motam oshkor bo'lgandan so'ng butun tog'u sahro xalqlari biladilar. Shaksiz, mening u g'aribi zorim, qayg'u shomida qora kunda qolganim, mening yodim jismining hayoti bo'lgan, o'lmog'i esa xayrbodim bo'lganim, shamoldek dashtlarda har taraf sayr etib, tog' orasidagi sadodek chirmanib yursa ham, bu so'zlar qulog'iga yetadi, bu hodisani eshitadi. Ehtimol bu jon qiynovchi qissadan u intizor voqif bo'lib, mening ruhimni istab, uning ruhi ham o'z gavdasini tark etar yoxud bu tarafga kelib, umrim quyoshidek boshimga kelar. Jonni fido qilmoq bilan firoq jabridan qutulib, elga ishq yo'l-yo'rig'ini ko'rsatar. Tuprog'ini tuprog'imga qo'shib, jonini esa men tomonga yo'llar.

Uning zor gavdasi jonsiz bo'lib, tuproq ustida yotsa, zinhor uni hurmatlab, mening yonimdan o'rin bergaysan. Uning jismi muqaddas, asli pokdir, ko'z yoshing bilan yuvsang ham arziydi. Sen gina qilmay, mehribonlik bilan unga jon pardasidan kafan qilgin. Meni ham o'sha kafanga o'rab, ikki badanga bir xil kafan qil. Farzandingdek uning hurmatini joyiga qo'yib, o'z farzanding bilan bir yerda yotqiz. Jon jonga ulansa, ikki farzandni bir tobutga yotqiz», deb onasiga vasiyatini tugatib, so'zdan to'xtadi, ko'zini yumdi. «Majnun» so'zini aytib jon berdi: endi har qancha Layli deb chaqirsang ham u yo'q edi.

Bu qora kunni ko'rgan onasi shunday qattiq faryod chekdiki, go'yo uning o'qi uchib osmon bag'rini ham teshib o'tdi. U dilraboning, ya'ni Laylining boshidan o'lim aylangandek aylandi. Uning tovonlariga ko'zini qo'yib, kipriklari bilan qitiqlab

uyg'otmoqchi bo'lar, ya'ni uyqu vaqti emas, ko'zingni och, oyoqqa tur, xandon tashlab, so'zlagin der edi. Goh uning qo'lini qo'yniga mahkam tortib, titrab, yig'lab, uni quchoqlar, ya'ni uning uyqusini g'oyat qattiq gumon qilib, uni uyg'otish uchun qo'lini tortardi. Uning to'zg'igan sochlarini to'plab, qorong'i motam kunida sham (ya'ni Laylining yuzini) ko'rgizmoqchi bo'ldi. «Kechaning qorong'iligi qolmadi, ko'zingni och, uxlash munosib emas» derdi. Goh yuzini yuziga qo'yib, ko'z yoshlari bilan yuziga suv separdi. Ya'ni yuziga suv tegib, nogoh u oy seskanib uyg'onarmikan, deb o'ylardi.

Shunday ahvol bilan ko'p to'lg'andi: lekin og'ir uyquga tolgan mahvash ko'zini ochmadi. Uning uyg'onishidan umidi uzilgach, quyoshga abadiy shom tushdi. Oq sochini yozib, fig'onlar chekdi, o'rilgan sochlarini yulib tashladi: ohi bilan jahonni kuydirib, uni sovutish uchun kofur separ edi. Ko'ksini yoqasidek chok qilib, ko'nglidan alangalar chiqardi. Go'yo tong yoqasini yirtib, falaklar quyoshi o'zining uchqunlarini sochgandek edi. Tirnoqlarini yuziga urar, tirnoqlar esa tirnoqcha keladigan yerlarni o'yib olar edi. O'yilgan yerlardagi qonlar, ko'z bulog'idan oqqan qonlardek oqardi. Fig'on tortib aytardi: «Ey bo'tam, qanday og'ir uyqu ekan bu?! Ko'zingni och, havolar sof, qizlar esa gulshanga bormoqchilar. Barchalari chorbog' sayriga mayl qilishib, «Layli kelarmikan», deb mahtal bo'lib turishibdi. Ular yuz xil zar-zevarlar taqib yasanganlar, hammalari ko'z tutmoqdalar. O'rilgan sochlaringni yozib, olamga xush hidlarini taratay. Uni yuvish bilan zulmat orasidagi hayot suvini ko'rsatay. Uni tarash uchun qo'l ochib, qorong'ilik ichida yo'llar ko'rsatay. O'rish, taralish tugagach, bo'yi-basting ganji uzra ikki ilon tashlay. Ilon ham emas, qora chilvir, unda ko'ngilni bog'laydigan buramlar bor. O'smadan qoshingni ko'kartirib, ko'zing mijjasi qilichiga yashil qin yasay. Ko'zlaringga surma qorasini tortayda, el ko'ziga dunyoni ham qoraytay. Sening yuzingga elikni surtmoqchi bo'lganimda, unga yuzim qizilligini qo'shay. Yomon ko'zdan saqlash uchun yuzlaringga nil chekay. «Bol» so'zi ostiga nuqta qo'yganlaridek, shirin labing ostiga xol qo'yay. Bo'stondagi gultojixo'roz donalari kabi yuzingga yana xol qo'yay. Sochingni shunday ro'mol bilan bog'layki, unda ham ko'rinsin, ham yashirinsin. Shunday gulrang libos kiydirayki, aql ham lol bo'lib qolsin. Seni zamona ofati kabi yasantirib, gulshan sari yuboray. Qizlar bilan gulshanda xirom qilib, din ahli qoshida zohidlikni harom qil.

Majnun ham intizorlik tortib, bog' ichra zorlanib fig'on qilmoqda. Sen kechikib borganingda, u diltang bo'lib, darhol qaytsa va mendan so'rasa, nima deb javob beraman? Ham uni, ham meni zor qilma, undan meni sharmisor qilma!»

U ohi bilan jahonni va osmonni bunday qoraytirganida, tashqarida otasi boshyalang, yoqalarini yirtib, ko'ksiga tosh urib yig'lardi. Yolg'iz otasi emas, balki butun qavmu qarindoshlari bu azada hasrat yoshi to'kardilar.

Taqdir Laylini shu holga soldi, endi Majnun so'zini boshlay:

Majnun o'liklar bilan birlikda qabristonda yalang'och yotardi. U ham go'riston ichida bo'lgan o'liklar kabi jondan ajralgan va tani ham tuproqqa aralashgan edi.

Layliga esa bunday notavonlik yetib, bu xastajonlik uni yiqitgan edi. Ma'shuqa shunday dardli bo'lganida, oshiqning ishi albatta halok bo'lish-da.

Majnun goh tushida, goh xayolida, ishqilib hamisha Layli bilan birga bo'lardi. Goh pok ko'ngil, goh hotif[1] uni dildoridan voqif qilib, mahvash ajal qo'lidan mayni olguncha bo'lgan hollarni aytar edi.

U devona, ya'ni Majnun simobga o'xshab titrab-qaltirab to'satdan qulog'iga bir ovoz eshitildiki, u quyidagi shum xabarni e'lon qilmoqda edi:

«Ey, dardu balo qo'shinlarining shohi! Ishq ahli eshiging oldida tuproq bo'lgan zot!

Ey dard o'lkasining qahramoni va ishq ahlining hukmroni! Ishq ahli qulliging havasida bo'lgan, turgin, endilikda yotish chog'i emas! Toza bog'ingga xazon tushib, chirog'ing esa tong shamoliga uchradi. Bulbul bo'lsang parvoz qil! Layli shamiga parvonaligingni boshla!

Yor safar ishiga kirishdi, hamrohga mahtal bo'lib seni kutib turmoqda. Unga yo'ldosh bo'lasanmi yoki u o'zi yolg'iz safarga ketaversinmi?»

Majnun ahvol nimaligini bilgach, tani juda kuchsizlanib ketgan bo'lsa ham, qoplon kabi o'rnidan sakrab turdi yoki osmon kiyigi tog'dan irg'igandek bo'ldi. Darhol qabila tomon yugurdi va og'zida visol kuyini tarannum etib, jonini qo'lga olib sadaqa qilmoqchi, Layli uchun o'z jonini qurbon qilmoqchi bo'ldi. Shodlik ko'z yoshini yomg'irdek yog'dirib, yashindek sakrab yurardi. Mehrining o'ti jahonni yoritib, balki quyosh kabi butun dunyoga nur taratib, o'ldirilishdan ko'nglida hech qanday qo'rqinch bo'lmay, dushmanidan ham vahimaga tushmasdi. El esa uning haybatidan va ba'zilar vahshiy hayvonlarning ofatidan qo'rquvga tushardilar. Shu onda u Layli eshigiga qadam qo'ydi, lekin yirtqich hayvonlar orqada qoldi. Majnunning bunday haybatidan Layli qabilasi odamlari qo'rqib, joylaridan qimirlayolmay qoldilar. Laylining hovlisiga yetganida, u hech tortinmay uy ichiga kirdi.

Layli o'limi oldida, onasiga qilgan vasiyatlarida, Majnun bu dargohga kelarkan, unga hech qanday ozor berilmasligini iltijo qilgan edi. Bu jondan aziz yori, balki abadiy yo'ldoshi uy ichiga kirib, bir-birini ko'rgach, ham u, ham bu murodlariga yetdilar.

Layli jononiga qanday jon fido qilgan bo'lsa, Majnun ham jonondek jon berdi. Layli abadiy uyquga ko'z yumib, yo'ldoshiga yetishdi. Majnun esa uning yo'lidan bosh tortmay, o'z jonini fido qildi.

---

[1] Hotif — yashirin tovush.

Hisobsiz kishilar uyga kirib, Majnun ishiga nazar solganlarida, uning jonsiz gavdasi yerda uzala tushib, Layli bilan baravar yotganini ko'rdilar. Ko'rilmagan bunday voqea qabilani hayratga tushirgan edi. Ularning bunday ishq ichida o'lmog'i barcha elning ham ishqini pok ayladi.

Ta'ziya o'tini pasaytirganlaridan so'ng o'rtada shunday bir ajib so'z o'tdi: qaysi suratda ko'mish kerak?

Barchalari dedilarki: «Bu har ikki g'amgin butun buzuqliklardan pok edilar. Hayot chog'larida bu rahmsiz ishq ularni bir nafas ham shodlantirmadi. Ayriliq biyobonida jonlaridan to'yib, armon bilan olamdan o'tdilar. Ularning ruhlari jannatda abadiy visolga yetishadi. Shuning uchun ham har ikki badanni qo'shib, bir kafan, bir go'r yasash kerak. Jonlari bo'lsa bir-biriga qo'shildi, tuproqlari ham tuproqlariga qo'shilishi muvofiqdir».

Layli ham shu vasiyatni qilganini eslariga tushirgach, barchalari shod bo'ldilar va kerak narsalarni hozirlab, o'likni odat bo'yicha yasantirdilar. Bir tobutga soldilar ikkovni, jonsiz kelinu o'lik kuyovni. Har ikki gavda bir kafanga joylandi, yo'q-yo'q, balki ikki jon bir badanga kirgan edi. U ikki diloromning bir tobutda yotishi, xuddi bir bodom po'sti ichidagi qo'sh donaga, dugonaga o'xshar edi. Yo'q-yo'q, uni qo'sh dona dema, u dona dugona ham emas, dugona ikki badandan iborat bo'lib, har ikkalasining boshqa-boshqa kafanlari bor. Bular shunday bir dona edilarki, aslida ikki juzv deb aytish mumkin bo'lsa ham, lekin har biri bir-biriga yopishgan bir uzv edi. Bularga vasl vahdatining shiddati, ikkilik majolini bermagan edi. Har ikki badan dona kabi bir bo'lganidan, dona qobug'i kabi kafanlari ham bir bo'ldi.

Alqissa, bu jonajon yorlar abadiy visolni topgach, tobutlari ustiga chiroyli rangdagi ajoyib naqshli ipak pardalarini yopdilar. Ularni bosh ustiga ko'tarib, go'ristongacha olib bordilar. Bu ikki dilraboni tobut bilan go'r ichiga ohistagina olib kirdilar. Mo'ljallangan joygacha olib borib, tuproq g'aribxonasiga qo'ydilar.

Ularni tuproqqa qo'ygach, qorong'i go'rdan, hayhot, tezda chiqdilar.

Qora bulutlar oy bilan quyosh yuzini bekitgani kabi go'r bir bo'lgandek qabr ham bir bo'ldi. Ishq ahlining umid shamlari o'chdi, chunki oy bilan quyosh yerga botgan edi... Na ishq ahlining shohi va na husn osmonining mohi qoldi.

Laylining ota-onasi, qavmu qarindoshlari birgalashib, har kun ikki mahal yig'ilib, qabr ustida yig'lashar edilar. Zamon o'tishi bilan bular hammalari ham bir-bir tuproqqa joylandi.

Ey fig'on chekuvchi, yig'la! Umr uyi barbod bo'lmoqda... U ikki yor ketgan bo'lsa, men ham, dilnavoz yorim ham qolmayajakmiz!

## XXXVI

*Ishq ta'rifidaki, aynining[1] nurli toblanishi tuproqni chashmadek oqizadi; shinining[2] uchqunlari shu'lasi ko'ngullar ko'shkiga nuqson yetkazur; qofining[3] vazmin toshli tog'i kimga yuklansa nobud etar va nuqtalarining toza dog'i har chok ko'ngilga tushsa lolaning besh bargidek qonga bo'yaydi*

Ey ishq, ajoyib kimiyosan, balki oinayi jahonnamosan. Sening zotingda kimiyolik ham, oinai jahonnamolik ham bor. Seningki zoting ikkidan ekan, har ikkisini ham isbotlab berayin.

Seni kimiyo dedim, martabang undan ham buyukroqdir. Falak senga shunday kuch berganki, misni ham oltin qilasan. Yaratguvchi insonni xalq qilgan ekan, gavdasining loyi tuproqdan boshqa narsa emas. Sen insonga yaqinlashgach, unga oshnolik qilgach, u kimiyoga aylandi. Insonning yuzini, balki xoksor tanini ham oltin qilding. Bu bilan cheklanmay, u bechorani xas kabi judolik o'tiga solding. U o'tda to'lg'anib, kuyib, butun vujudi tamoman eridi. O'zi har qanday g'ubordan xoli bo'lsa ham, shu kuyish bilan uning vujudi oltindek pok bo'ldi. Bu tuproqdan yaratilgan gavda oltin bo'ldi, saralanib pokiza holga keldi. O'tda kuyib, pok, g'uborsiz bo'ldi, oltingina emas, kimiyovash bo'ldi. Sitamu jafolar ko'rsatsang ham, tuproqni kimiyo qilasan.

Ey ishq! Ikkinchidan, seni jahonni ko'rsatadigan ko'zgu kabi juda yorug' dedim. Bunda ham tafovut bor, ko'zi o'tkir kishigina uning farqini biladi.

Iskandar ham po'latdan bir oina yasab, Rum elida minora solib, minoradan o'sha oinani Farangistonga qaratgan edi. U oinaning jamolida butun Farangiston aks etib, ko'rinib turardi. Oinaning shunday ziyoli xislatini bilishgach, unga «Oinai jahonnamo» deb nom berishdi. Haqiqatda oinai jahonnamoning o'zidir.

Ey ishq! Jahonni nurlantiruvchi quyosh ham sensan, olamni ko'rsatuvchi ko'zgu ham sensan. Kimning ko'zi senga tushgan bo'lsa, u yer va ko'kdagi narsalarni aniq ko'rdi: seni ko'rishni ixtiyor etgan zamon har tomonga boqsa, yorini topdi. U o'z vujudini yo'qotib, abadiy hayotga erishdi. Ishq baxt va davlat hisoblanib, kishi bulardan bir nafas ham xoli bo'lmaydi.

Uning sirini ikki xil qilib aytdim; avvalgisi majoziy ishqdir. Kimki dard, erish, kuyish, yuzlarcha shu'la bilan yorug'lanib, poklik vasfiga ega bo'lsa, shundagina birovga oshiq bo'ladi. Uning ishqi ichida tortgan firoq va dardlari uni o'zligidan tamom ajratib, yagona qilib qo'yadi. So'nggi ishqni haqiqiy deb bilgilki, davlat unga rafiqdir.

---

[1, 2, 3] «Ishq so'zining harflari a y n — buloqqa, sh i n — shu'laga va q o f — toqqa ishora.

Avvalgisida kishi tozalanib, ikkinchisiga o'tsa, yo'q-yo'q, o'tish emas, balki haqiqiy ishqni o'ziga tortib, ko'ngliga visolning urug'ini eksa ham uni butunlay toroj etib, uning majoziy shaklidan asar qolmasa, ko'rinadigan joydan ko'rinmasdan maqsadga singib ketsa, hayotdan va koinotning yaratilishidan maqsad shudir.

Majnun bu ikki ishqning biriga yetishib, ikkinchisidan ham bahra topdi. Bu ishlar Majnunning o'zidan bo'lmay, balki ishq uni o'ziga *jazb etgan edi.*

Kimki ishqqa duchor bo'lib yoki ehtiros mash'alasi unga shu'la ursa, tog' bo'lsa ham vujudini suv qilib, bor-yo'g'ini nobud etib yuboradi. Ishq chaqmog'i Tur tog'idan lovullab ko'ringanda, shu tog' ham suvdek erib chayqalgan edi. Bu shu'la ko'ngliga tushib ta'sir qilgach, kuymoqdan boshqa chora yo'q. Bu ishq o'ti kimga nasib bo'lsa, undan jahonning kuyishiga ajablanib bo'lmaydi. O'tda qil qanday buralsa, kuygan oshiqning jismi shunday to'lg'onadi. Bu o't oshiqni ko'z yoshiga g'arq *etsa ajablanma, chunki chaqin chaqqan joyga yomg'ir yog'adi.* Ko'z yoshi bu ishq o'tini kamaytirolmas ekan, taajjub emas, chunki chaqinning yomg'ir suviga ne parvosi bor? Kimki yolg'ondan kuyish, oh-voh va zor bilan o'zini yasama oshiq qilib ko'rsatar ekan, unday kishining ishq o'ti elni o'ziga tortolmaydi, yolg'on tongotarga o'xshagan behuda bo'ladi. Kapalakning rangi qanchalik dilga yoqimli bo'lsa-da, ammo parvonadek o'z jigarini kuydiruvchi emas. Har qanday rangi sariq kishini oshiq deb bo'lmaydi, chunki har bir sariq gul ham za'faron bo'lolmaydi. *Jazb etolmaydigan sariq yuz riyoli bo'ladi, samg'*[1] kahrabo o'rniga o'tmaydi. Sariqlikda qanchalik mashaqqatlar ko'rgan bilan zirnix[2] oltin bo'la olmaydi. Har qanday oh hiyladan iborat bo'lsa, u issiq ham, sovuq ham emas. Haqiqiy oshiq nogoh sovuq oh cheksa, uning shu sovuq ohi ham olamga o't soladi.

Kuz shamoli sovuq nafasi bilan yaproqni quritadi ham qoraytiradi. Bedard kishining to'kkan ko'z yoshi mashkdan[3] to'kilgan tomchiga o'xshagandir. Ishq ahlining ko'z yoshi to'kishi shamning durdonalar to'kishiga o'xshaydi.

Kishining dardli bo'lishiga sabab ishqdir, ishq kishini ikkala dunyodan ham ajratib qo'yadi. Parvonani ishq mast etmasa, o'zini doim o'tga urarmidi. U kuyar vaqtda jonidan kechgan ekan, ikki jahon bilan uning nima ishi bor?

Ikki dunyo ishidan xabardor bo'lganda, telba nogoh o'zni o'tga solarmidi?

O'tning sachrashidan bolaning xabari yo'q, o'zining kuyishini ham bilmaydi. Uzoqdan qaraganda kishi faqat o'tning alangasini ko'radi, kuygan kishi nishona ko'rsatadi.

---

[1] Samg' — daraxt yelimi.

[2] Zirnix — oltingugurt bilan margimush aralashmasi.

[3] Mashk — qo'y yoki echki terisidan qilinadigan suv yoxud qimiz saqlagich. O'zbek tilida «mesh» deyiladi.

Ishq kimgaki azaldan nasib bo'lsa, unga hech qanday zarar tegmaydi, u ozod va pok bo'ladi. Parvonaning qanotidagi xollar — ishq dog'ining nishonalari. Yaratilishidanoq uning qanotida dog' bor, ishq uni hech bir tark etgan emas. Bu ishqning o'tiga davo axtarib bo'ladimi, har bir orzumand kishiga u nasib bo'larmidi?

Yo Rabbiy, mendek dardmand, hijronda qolgan kimsaning jonini ishq o'ti kuydirsa ham ko'nglimni bu o'tdan g'amgin qilma, balki shavqini dam-badam ko'paytirgin. Sevgi o'tining cho'g'laridan tanimni quritib, shu'lasidan ko'zimni ravshan qilgin. Ohimni u o'tning tutuniga o'xshatib, o'sha tutun bilan ko'z yoshimni ravon etgin. Ko'nglimning qushi samandar kabi ishqning o'txonasida orom topdi. Shu o'tning uchqunlaridan ko'nglim qushiga dona sochgin, uning tutantiriq xas-xashaklaridan oshiyona bergin. U dona bilan ko'nglim qushini to'q etib, o'sha shu'lalar orasida yo'q qilib yuborgin.

Ey kosagul, otashparastlar olovini yoqqin! Mening g'amim obnus[1] yog'ochga o'xshagan qora qayg'udandir. Ya'ni bir piyola mug'ona mayingdan berib, u bilan ichimga o't solgin!

## XXXVII

*Falak ehtiromli, quyosh nisbatli osmon bo'lgan shahzoda, ya'ni, Sulton Uvays bahodir madhida xotima; nasihatlar bisotida ko'p la'l va yaxshi saqlangan dur va pandu nasihatlar dasturxonida mevalar va xilma-xil nozu ne'matlarni ul hazratga quloqqa olmoq va og'izga solmoqning chaqirig'i*

Ey zamonning soqiysi, g'am ahliga shodlik qadahini tutgin. Qadahingni gardun qilib, avval unga shafaqrang may quygin. U piyola limmo-lim bo'lib to'lgach, so'ngra menga havola qilgin. U qadahni ko'rish bilanoq hushdan ketib, birdaniga shunday sipqorayinki, osmonga o'xshash o'sha to'la qadah o'z atrofida bir tomchi yulduzini ham topolmasin.

Shunday qilib, so'zimni falakdek yuqorilatib, yulduzdek durlar sochayin. Daryoning durri va konning la'li kabi so'zlarni topgach, ularni shahzodaga bag'ishlayin.

U — adolatli shahzodadir, yetti otasigacha shoh bo'lgandir. Butun koinot, zamona sultoni shahzoda Uvays dargohining tuprog'i hisoblanadi. Uning zotiga izzat va tamkin xos bo'lib, ishida lutf, chaqqonlik va g'azabdir.

Urush chog'i qahr-g'azabi jo'sh ursa, bazm chog'i may piyolasini ko'targanda lutf bag'ishlaydi. Faqat bazmda emas, lutf doimo u

---

[1] Obnus — qora tusli qattiq va xushbo'y daraxt.

bilan birgadir, uning gavdasi xolis lutfdan yaratilgandir. Amaki, tog'a va otalari ham, uning o'zi ham hayoli va odoblidir. Uning tabiatida saxovat bilan shijoat bor, shunday bo'lgach, unga butun dunyo itoat qilar ekan, ajablanmaslik kerak. Uni maqtash osmonni yuksak degan so'zdir. Aql bilan o'ylab qaraganda, u so'ziga sodiq kishi ekan, sahifalar uzra qalam tebratib mushfiq kishilardek unga nasihat qilish muvofiqdir. Ey mulk gulshanining istig'noli sarvi, nozli sarvi ham emas, balki juda ham yuksak sarvi!

So'zlarimga quloq solib, bu durlarni qulog'ingga isirg'a qilgin. Jahonning bevafo ekanligini va umr binosining bebaqo ekanligini unutma. Jahon suvning ustida, umr bo'lsa yelning ustida qaror topgandir. Kim suv bilan tuproqqa shod bo'ldi? Shamolga qachon suyanib bo'libdi? Kishi yuz yil jahonda shoh yoki xonaqohda gadoylik qilsa ham, o'lim ajdari og'zini keng ochganda, yutilish uchun shoh bilan gado tengdir. Sen xoh aysh ichida, xoh g'amu dard orasida bo'lsang ham Haqni bir nafas unutma. Ham Xudoning qahridan qo'rqqin, ham rahmatidan umidvor bo'lgin. Agar shohlar menga bo'ysunsin desang, qashshoq, gadolardek doim o'zingni past tutgin. Shohlar shohi bo'lganingda ham faqir odamlardan uzoqlashma, ularning yo'liga tuproq bo'l.

Ota-onalarga baravar ehson, muruvvat ko'rgazgin. Sening doimo odat va rasming ularga qulluq qilish bo'lsin, buni ikki dunyoda o'zingga saodat bilgin. Xudodan davlat talab qilsang, Mustafo shariatidan bosh tortma. Jannatga boradigan yo'lni istasang — shu to'g'ri yo'lda yur. Nafs buzuqchilik va yomon yo'lga boshlasa, Olloh oldida o'zingni gunohkor hisobla.

Gunoh o'ti shu'lalansa tavba ko'z yoshlari bilan uni pasaytirgin. Toat qilginu buni ko'zga ilmagin. Namoyishkorona ibodat foydasizdir. Toat-ibodatga riyo qo'shilsa uni buzuqchilik deb hisoblayver.

Gunoh yonida pushaymon bo'lsa, buni najot belgisi deb bil. Ollohga yolborib qadah ko'tarish riyoli namozdan afzaldir.

Ollohga toat va ibodatli bo'lib, shariat yo'liga itoatli bo'lsanggina, so'ngra shoh xizmatini qil. U Olloh soyasi xizmatiga bel bog'la.

Uning muddaosi nima ekanligini bilsang, g'ayrat qilib uning roziligiga erishgin.

Sening otang shoh Sulton Husaynning akasidir, u senga ham aka, ham ota o'rnidadir. Bu ikki otaga o'g'illik qilgin, yo'q-yo'q, shu ikki shohning quli bo'lgin. Bu ikki jahon sohiblariga sen farzand bo'lding. Ikkisini ham o'zingdan xushnud qilgin, bu dunyo va oxiratda senga foyda bo'ladi. Ularga qulluq qilishing, sening shohliging va jahonpanoh shahanshohligingdir. Biri sendan rizo bo'lsa, biridan karam, iltifot topasan.

Bir mamlakatning hukmdori bo'lib, iqbol va shavkatning nog'orasini chalgudek bo'lsang, zinhor zulm ipini uzib, insof va adolat binosini qurgin. Mamlakat xalqiga mehribonlik qilib, qo'ylarga

cho'pondek muomalada bo'lgin. Kim bo'rilik qilsa, uni quvlab, o'sha yerning iti bilan uni ovlagin. Zolimlarning zulmidan xalqni asrab, qo'yni ham bo'ridan omon saqlagin! Mazlumga zolim zulm etgudek bo'lsa, uning dodini berib, mazlumning xotirini shod qilgin. Mazlum o'z maqsadini arz etolmasa, qayta-qayta so'rashni farz bilgin. Ularning ahvolini so'rar choqda sening hunaring lutf bo'lsin, shundagina ularning iztirobi taskin topadi. Muloyimlik bilan uning holatini anglab, adl bilan g'amdan qutqar. Amaldorlaringni zulm qilishdan tiyib, o'zing ham qo'lingni zulmdan tort. Qassobning qoramolini parvarish bilan semirtirishi, o'ldirish — so'yish uchundir. Parvarishdan ho'kiz nima bahra olardi; u botmonlab semirsa bo'ldi. Elning molini o'zingnikidek bilib, elni o'z bola-chaqangdek bilgin. Ya'ni, o'z bola-chaqang qanday asralib, moling qanday saqlansa, elning bola-chaqasini ham shunday asrab, el molini ham o'g'ridan omon saqlagin. Elning moli zolimlarga ketsa, mahshar kuni shoh javobgar bo'ladi. Agar shaharlarda boshliq bo'lsang, sahroda (qishloqda) ham shuningdek siyosat yuritgin. Toki musofirlar, yo'lovchilar, savdogarlar ozor topmasinlar. Qaroqchi savdogarni to'sganda, qo'lidagi panshaxasini ham nayza o'rnida ishlatib, urib ola beradi. Shunisi qiziqki, o'g'ridan qolgan narsa bilan jonini qutqarib shaharga yetganda tamg'achi[1] ham uning boshiga kelib do'q bilan zakot so'raydi. Bunday narsalardan o'zingni asragin. Shunday ishlarning foydasini ko'rgach, xursand bo'lasan.

Har qanday yomonliklar xotiringga kelsa, Tangrini esingga tushirgin. Zulm qilish maqsading bo'lib qolsa, shohni (Husayn Boyqaroni) ko'z oldingga keltir. Mana shunda bu dunyoyu u dunyo butun ishlaring joyida va ko'ngildagidek bo'ladi. Din tomondan kushoyish yetib, ikki dunyo saodatiga erishasan.

Ey soqiy, bir qadah olgin, shahzoda unga may quyib, menga uzatsin. Oldin o'zi shimirib, so'ngra menga ham ichirsin.

## XXXVIII

*Bu dard yig'isi tugashining tarannumi va bu hasrat nomasi oxirining aytilishi va tartibi avzoyining afsonasini tuzmoq, xato va kamchiliklari raqamlariga e'tirof aytib, bu bobda Haqdan afv so'ramoq*

Shukrlar bo'lsinki, bu dard dostonining har so'zida dardning yuzlarcha nishonasi bordir. Uning varaqlari jon pardalaridandir, oshiqlar bu varaqlarni jonlari bilan bezagandirlar. Ko'zining qorachig'ini siyoh qilib yozgani — qora qayg'u mojarosidir. Bunda

[1] Tamg'achi — savdogarlar molidan boj oluvchi.

yozilgan har alif, oshiqlarning ko'ksiga kesib yozilgan alif nishonidir. Buning nuqtalari – yashirin tikan nishonalaridir, yo'q, balki u dog' qoralaridandir. Har bir dol harfi xam bo'lgan qaddi «dard» so'zining ikki yonidagi dollaridir. Bundagi aynlarning ko'rinishi, hijrondagi oshiqlarning ko'ksiga kesilgan na'lga o'xshagandir. Bu asarning harfma-harf sarlavhalarining qizilda[1] yozilishi – oshiqlarning qonidandir. Sahifalarning yuzida dardi jilvalanadi, mistar[2] chizig'i – hajrning katta yo'lidir. Anduh qo'shini orasida to'polong'avg'o ko'tarilib jon mulkini olishga zo'r beradi. Bundagi har bir satr urush qo'shiniga o'xshab saf tortgandir. Yo'q, bu saflarning barisi mehnat va g'am ahlidir, g'am dashtida motam tutgan kishilardir. Bularning hammasi Majnun g'amidan aza tutib, Layli o'limi uchun qora kiygandirlar. Ya'ni, bu firoqnoma mening qalamimdan to'kilgan tomchilardir.

Bu motamnomani qanchalik cho'zgan bo'lsam, shuncha motamzada bo'ldim, nihoyat, yig'lab-yig'lab tugatdim.

Ey tong shamoli, to'xtamasdan esgin, tinmoqni mijozingga loyiq ko'rmasdan tog', dasht, vodiylarga va jahonning butun burchaklariga borib, jahondagi ishq ahliga bu qissaning tugagani to'g'risida nido qilgin.

Qayerdaki beqaror, ovora, baxti qaro kishilar bo'lsa, ularning hammasi oldimda tezdan hozir bo'lsinlar. Mening bu ulug' motamli qora shahrimga kirib kezsinlar. Bu yer ishq mamlakati bo'lib, bunda sarson, sargashta bo'lganlardan biri sharq quyoshidir. Bunda ishq ahli uchun madrasalar qurilgandir, dard ahli unda majlislar tuzmoqdalar. Kimningki xayolida ishq ichra kamolga erishish orzusi bo'lsa, bu madrasaga joylab, hujrasiga kerakli narsalarni ham tayyorlab berayin. Boshlab saboqlarini yozib, madrasada birovga shuni vazifa qilib berayinki, bu varaqlarni o'z oldiga qo'yib, unga shundan saboq bersin. Kimki shunga qobiliyatli bo'lsa, g'am va balolarning darsini o'qisin. Bu hujradagilarning ovqati jigarni kuydiradigan g'amlardir, suvi o'rnida bo'lsa, qon qatralaridir. Kunduzi o'qiladigan saboqlar balo va ishq yo'lida yuz mubtalolik hadislaridan iboratdir. Kechki yemoqlari esa chiroq, anduh va bag'ir dog'i tutunlaridir.

Kimningki ishi rivojlanib, ishq ahli orasida shuhrat topib, miyasida ishq jo'sh urib, ovozidan baloning xurushi chiqsa, vujudini muhabbat o'ti tutib, uning tutunlaridan quyosh bekilsa, ohining shamoli kuygan vujudining tuprog'ini uchirib, ko'z yoshlari uning o'tini o'chirsa, jismidan asar qolmay, ko'nglini ham yo'qotgan bo'lsa, ana shunday kishilar uchun bu ishq yeriga imorat solib, elning kirishini ko'zda tutdim.

---

[1] Har bobning sarlavhasi qizil siyohda yozilgan, shunga ishora qilinayotir.

[2] Mistar – chiziqsiz qog'ozga chiziq tushirish uchun qalin qog'ozga iplar tortib yasalgan chizg'ich, transporant.

Zamonaning yagonasi bo'lgan o'sha Majnun va Laylilar ishq yo'lida yagonadirlar. Ular bu tuproq dunyosidan chiqib, jannat sari ketdilar. Men ular uchun bu yerda qarorgoh, muhtasham mozor yasadim. Bu mozorning sanoqsiz ayvon va peshtoqlari minora va gumbazlarga o'xshaydi. Falakdek yuksak bu gumbaz shu ikkisining qabridir. Qandiliga bekitilgan shamiga kechasi yuqoridan nur yog'ilib turadi. Noziklikda u gumbazning kabutarlari pariga o'xshagandir, yo'q-yo'q, haram kabutarlaridir. Bu gumbazdagi kabutarlar ucholmaydilar, chunki farishtalar qanotlari bilan urib, ularni uchgani qo'ymaydilar.

Ishqsiz kishilar bu yerga kelmaydilar, bu yerdagi zavq va xushnudliklardan mahrumdirlar. Ishqsizlar bunda ko'rinmaydilar, bu yerning ziyoratchilari malaklar emas, ishq ahlidir. Bu g'am va dard ko'rgan kishilarning har biri – ishqda yagona bo'lganlarning barchasi buni qabul qilishib, bu pardada yashirin yo'llar topdilar.

Kimki bu haramning mahrami bo'lib, undan fayzlar olsa, kimningki murodi va e'tiqodining sarmoyasi ishq bo'lsa, unday kishini bu jannatga keltirib, bu martabaga sazovor etgin. Doimo uning ahvolini zavqli qilib, ishq bobida kamolga yetkazgin. Uning ishqini o'lmas, abadiy etib, ishqi bilan birga yo'qlik sari yo'naltir.

Ishqdan yot bo'lgan nopoklar, o'ziga yolg'ondan oshiq nomini olganlar yo'li shishadan to'kilgan qizil maydek, ko'zidan qon yosh to'kkan nopokning yo'lidek fasod to'foni ichida bo'ladi. U yolg'on oshiq ilon kabi o'ralgani bilan uning ko'nglida zahardan boshqa hech narsa yo'qdir. O'zini yasama oshiq qilib, maqsad va muddaosi nafs bo'lsa, unday yolg'onchi oshiqni aslo murodiga yetkazma va bu jannat bog'iga yaqinlashtirmagin.

Men xastaki bu asarni yozibman va tahriri uchun qalam tortibman, bu abadiy ishqni hikoya qilishdan maqsadim afsona emas edi, afsona deb yozmadim. Balki buning mazmuniga ruh moyil bo'ldi, lekin afsona bunga bir bahona, sabab bo'ldi. Bu satrlarga tiyran mazmun yozildi, afsona esa unga yarashiq libos bo'lib tushdi.

Anavi guruh[1] ham so'zda shukuh, dabdaba bilan bu nomani yozib, sahifalar yuzini bezagan edilar. Garchi, ularning so'zlari va g'avg'olari jahonni va kishilarni o'ziga qaratgan bo'lsa ham, lekin ular yozgan nozik ma'nolarning shavqi forscha bo'lib, unda turkicha zavq ozroq edi. Forsi til bilan so'zlar nazm etilganidan, faqat forscha biladiganlargina bahra topdilar.

Men esa qissalarni turk tilida tuzib, bu afsonani hikoyat qildim. Bu asarning shuhrati jahonga to'lib, turk eli ham bahra topsin, – dedim. Chunki hozir jahonda sof idrokli, xushtabiat turklar ko'paygan. Garchi

---

[1] Nizomiy Ganjaviy va Xusrav Dehlaviylar ko'zda tutiladi.

bu asarimning o'giti kamroq bo'lsa-da, g'am yemaslik kerak, chunki uning aslida zavq kam emasdir.

Insonning tilagi kamolga erishmoqdir, yana unga dard-shavq ham maqsad bo'lmog'i lozim. Kimki bilimdon ekan, unday kishining dardi bo'lmasa, undan nima foyda? Majnun jahon ahliga o't solsa, Aflotun ham shu o'tda kuyadiganlarning biri bo'ladi.

Bulbul sayrab turganda, kishining anqo bilan nima ishi bor? Quloq solguvchi ishq dardi bilan tarbiyalangan bo'lsa, hikoyada ham shunday dard bo'lmog'i kerakdir. Eshitguvchi dardga payvand bo'lsa, uning bag'ri o'tga o'xshagan bo'ladi.

Yonayotgan choqda o'tga qaragin, suv uni o'chirsa, yog' yondiradi.

Men ham bu mayni suzib, turkicha nag'malar tarannum etdim. Bu nag'ma el ko'ngliga muvofiq keladi, chunki bu navhaning mungi ko'proqdir. Mungliman, mungdan xabardorman, dardli kishilarning so'zi mening so'zimdir. Shubhasiz, bu asar qachondir bir o'qilsa, o'quvchining xotiri buziladi. Majnun Laylini yod etgandagi kabi uning ko'zidan seldek yoshlar oqadi. Gunoh va xatolarim orasida qolib, bu nomaning yuzini qora qildim. Ishq suvi kelib, yozilgan barcha gunoh mojarolari qorasini yuvib ketsin. Yo Rab, bu yozganlarimni har kim o'qib anglasa, o'qiganlarini andisha bilan o'ylab, mening muddaolarimni tasavvur etsa, maqsadi ayb izlash bo'lmasa, shunday kishilarga butun fanning eshigini ochib bergin! Oyog'iga ishq kishanini bog'lab, og'ziga dard va shavq sharobini quygin. Uni junun zanjiriga bog'lab, bandlar bilan baxtiyor aylagin. Ishq g'ami bilan uni xursand qilganingda, meni ham uning xotiriga tushirgin. Shoyad shu vaqtda bir oh tortib, mening gunohlarim changini uchirsa, o'sha oh shamoli mening zaif tanimni uchirib, rahmat uyidan qaror toptirsa.

Gunohlarim kechirilsin, omin, Tangri tilagimga yetkazsin, omin!



Boqiy satrlar

*Adabiy-badiiy nashr*

**Alisher Navoiy**

**LAYLI VA MAJNUN**

Nasriy bayoni bilan

Nashr uchun mas'ullar:
Mizrob Bo'ronov, Nazira Jo'rayeva

Mas'ul muharrir: *Vahob Rahmonov*
Muharrirlar *Jonibek Subhon, Hikoyat Mahmudova*
Rasmlar muharriri *Anatoliy Bobrov*
Texnik muharrir *Tatyana Smirnova*
Musahhihlar: *Fotima Ortiqova, Dono To'ychiyeva*
Kompyuterda teruvchi *Zarifa Mannopova*
Kompyuterda sahifalovchi *Galina Otaskevich*

IB № 4394

Bosishga 01.03.06-y. da ruxsat etildi. Bichimi $60\times100^1/_{16}$. Tayms garniturasi. Ofset bosma. 22,2 shartli bosma toboq. 23,0 nashr tobog'i. Jami 3000 nusxa. 74 raqamli buyurtma. 105—2005 raqamli shartnoma. Bahosi shartnoma asosida.

O'zbekiston Matbuot va axborot agentligining G'afur G'ulom nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi. 700129. Toshkent. Navoiy ko'chasi, 30.
700128. Toshkent. Usmon Yusupov ko'chasi, 86.

Alisher Navoiy.
N 14 Layli va Majnun: Nasriy bayoni bilan / Alisher Navoiy; Nasriy bayonni tayyorlovchilar: V.Rahmonov, N.Norqulov.- T.: G‘. G‘ulom nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi, 2006.- 320 b.

Sevishgan oshiq-ma'shuqlar fojiasi haqidagi bu doston xamsanavislar tomonidan, shu jumladan, Alisher Navoiy tomonidan ham qiyomiga yetkazib yozilgan bo'lib, buning tarbiyaviy mohiyati faqat Sharq xalqlari o'rtasida tan olinibgina qolmay, u umumbashariy ko'lamda ma'lum va mashhurdir. Ikki yoshning pok va ibratli muhabbati turli to'siqlarga uchraydi, ularning qalb tuyg'ularini anglamaganlarning tahdidi natijasida ikkalasining ham hayoti fojiali yakun topadi.

**BBK 84 (5У)1**